

ପୁରୀ ଶ୍ରୀଜଗନ୍ନାଥ ମହାପ୍ରଭୁଙ୍କ ମନ୍ଦିର ମରାମତି ବିଷୟରେ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ବିଜୁ ପଟ୍ଟନାୟକ ତାଙ୍କ କାର୍ଯ୍ୟାଳୟ ପ୍ରକୋଷ୍ଠରେ ପୁରୀର ଗଜପତି ମହାରାଜା ଓ ଅନ୍ୟମାନଙ୍କ ସହିତ ଆଲୋଚନା କରୁଛନ୍ତି । (୨୪/୨)

ଭୁବନେଶ୍ୱରଠାରେ ଏକ ଅତ୍ୟାଧୁନିକ ଡାକ୍ତରଖାନା ପ୍ରତିଷ୍ଠା ନିମନ୍ତେ ଓଡ଼ିଶା ସରକାର ଓ 'ମଣିପାଲ ପାଇ ସଂସ୍ଥା' ମଧ୍ୟରେ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ବିଜୁ ପଟ୍ଟନାୟକଙ୍କ ଉପସ୍ଥିତିରେ ଏକ ବୁଝାମଣା ପତ୍ର ସ୍ୱାକ୍ଷରିତ । (୯/୨)



# ଉତ୍କଳ ପ୍ରସଙ୍ଗ

୪୯ ଭାଗ | ୮ମ ସଂଖ୍ୟା | ଫାଲ୍‌ଗୁନ ୧୯୧୪ ଶକାବ୍ଦ | ମାର୍ଚ୍ଚ ୧୯୯୩



ପ୍ରକାଶନ
ସୂଚନା ଓ ଲୋକ ସମ୍ପର୍କ ବିଭାଗ, ଓଡ଼ିଶା ସରକାର
ଭୁବନେଶ୍ୱର

ମୁଦ୍ରଣ
ଓଡ଼ିଶା ସରକାରୀ ମୁଦ୍ରଣାଳୟ, କଟକ–୧୦
(ଫଟୋଟାଇପ୍‌ସେଟିଂ ପଦ୍ଧତିରେ ଅକ୍ଷର ସଂଯୋଜିତ)

ବାର୍ଷିକ ଦେୟ : ଟ ୨୦·୦୦
ପ୍ରତି ଖଣ୍ଡ : ଟ ୨·୦୦

*ଓଡ଼ିଶା ସରକାରଙ୍କ ବିଭିନ୍ନ କାର୍ଯ୍ୟ, ସରକାରୀ ଘୋଷଣା ଓ ଅନ୍ୟାନ୍ୟ ଦରକାରୀ ତଥ୍ୟର ସଂକ୍ଷିପ୍ତ ବିବରଣ "ଉତ୍କଳ ପ୍ରସଙ୍ଗ"ରେ ପ୍ରକାଶିତ ହୋଇଥାଏ । ଏହା ବ୍ୟତୀତ ଅନେକ ବିଷୟ ସଂକ୍ଷିପ୍ତ ଆକାରରେ ମଧ୍ୟ ଏହି ପତ୍ରିକାରେ ପ୍ରକାଶ କରାଯାଇଥାଏ । ସେଭଳି ବିଷୟକୁ ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ ଓ ଅନୁମୋଦିତ ମୂଳ ପାଠ ବୋଲି ଭାବିବା ଉଚିତ ନୁହେଁ ।*

*"ଉତ୍କଳ ପ୍ରସଙ୍ଗ" ଓଡ଼ିଶା ସରକାରଙ୍କ ସୂଚନା ଓ ଲୋକ ସମ୍ପର୍କ ବିଭାଗ ତରଫରୁ ପ୍ରକାଶ ପାଉଥିଲେ ସୁଦ୍ଧା ଏହି ପତ୍ରିକାରେ ପ୍ରକାଶିତ ମତାମତ ଓ ଚିନ୍ତାଧାରା ସବୁ କ୍ଷେତ୍ରରେ ଓଡ଼ିଶା ସରକାରଙ୍କର ବୋଲି ବୁଝିବାକୁ ହେବ ନାହିଁ ।*

# ସୂଚୀ

# ସମ୍ପାଦକୀୟ

## ଆତ୍ମ ସମୀକ୍ଷା

ଅତୀତକୁ ସିଂହାବଲୋକନ ନକଲେ କେହି କେବେ ପ୍ରଗତି ପଥରେ ଆଗୁସାର ହୋଇପାରେ ନାହିଁ । ଏ କଥା ସଭିଏଁ ଭାଷଣ ପ୍ରସଙ୍ଗରେ କିମ୍ବା ନୀତି ଉପଦେଶରେ ବଖାନ କରୁଥିଲେ ହେଁ ବାସ୍ତବ କ୍ଷେତ୍ରରେ ଏଭଳି ସିଂହାବଲୋକନ କରୁଥିବା ବ୍ୟକ୍ତିଙ୍କ ସଂଖ୍ୟା ଅତି ନଗଣ୍ୟ । ବିଚକ୍ଷଣ ବ୍ୟକ୍ତି ହିଁ ଏହି ସିଂହାବଲୋକନ କାର୍ଯ୍ୟର ଗୁରୁତ୍ୱ ବୁଝିଥାଆନ୍ତି ଏବଂ ଜ୍ଞାନୀ ଲୋକ ହିଁ ଆତ୍ମ ସମୀକ୍ଷା ପାଇଁ ଆଗ୍ରହ ପ୍ରକାଶ କରିଥାନ୍ତି ।

୧୯୯୦ ମସିହା ମାର୍ଚ୍ଚ ମାସ ପାଞ୍ଚ ତାରିଖରେ ଶ୍ରୀ ବିଜୁ ପଟ୍ଟନାୟକ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଭାବେ ଓଡ଼ିଶାର ଶାସନ ଭାର ଗ୍ରହଣ କଲେ । ଅତଏବ ୧୯୯୩ ମସିହା ମାର୍ଚ୍ଚ ମାସ ପାଞ୍ଚ ତାରିଖରେ ଏହି ଶାସନର ତିନି ବର୍ଷ ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ ହୋଇ ଚତୁର୍ଥ ବର୍ଷରେ ପଦାର୍ପଣ କରିବ । ଏହି ଅବସରରେ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ବିଜୁ ପଟ୍ଟନାୟକ ବିଗତ ତିନି ବର୍ଷର କାର୍ଯ୍ୟାବଳୀକୁ ସିଂହାବଲୋକନ କରିଛନ୍ତି ଏବଂ ରାଜ୍ୟର ପ୍ରଗତି ପାଇଁ କି କି ସାଫଲ୍ୟ ଅର୍ଜନ କରାଯାଇ ପାରିଛି ସେ ସମ୍ପର୍କରେ ଆତ୍ମ ସମୀକ୍ଷା ଉପରେ ଗୁରୁତ୍ୱ ଆରୋପ କରିଛନ୍ତି ।

ଏ କଥା ସତ୍ୟ ଯେ ଗୋଟିଏ ରାଜ୍ୟର ପ୍ରଗତି ପାଇଁ ମାତ୍ର ତିନି ବର୍ଷର ସୀମିତ ସମୟ କଦାପି ପର୍ଯ୍ୟାପ୍ତ ନୁହେଁ । ତଥାପି ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ବିଜୁ ପଟ୍ଟନାୟକଙ୍କ ଏହି ଆତ୍ମ ସମୀକ୍ଷା ଉଦ୍ୟମ ନିଶ୍ଚିତ ଭାବେ ପ୍ରଶଂସନୀୟ । ଓଡ଼ିଶାର ସର୍ବବିଧ ଉନ୍ନତି ପାଇଁ ସେ ଯେ ଅଙ୍ଗୀକାରବଦ୍ଧ ଏହା ହିଁ ସେଥିର ଜ୍ୱଳନ୍ତ ପ୍ରମାଣ ।

ରାଉରକେଲାର ଇସ୍ପାତ୍ କାରଖାନା ପ୍ରତିଷ୍ଠା ହେବା ପରେ ଦ୍ୱିତୀୟ ଇସ୍ପାତ କାରଖାନା ଆଜିଯାଏଁ ସମ୍ଭବ ହୋଇପାରି ନଥିଲା । ସୁଖର କଥା, ବିଜୁ ବାବୁଙ୍କ ନିଷ୍ଠାପର ଉଦ୍ୟମ ଫଳରେ ଏହି ଅସମ୍ଭବ ଆଜି ସମ୍ଭବ ହୋଇପାରିଛି । ଯଶପୁରାଠାରେ ୨୦-୫-୧୯୯୨ ତାରିଖରେ ଦ୍ୱିତୀୟ ଇସ୍ପାତ୍ କାରଖାନାର ଭୂମିପୂଜା ହୋଇଥିବା ବେଳେ ୧୫-୧-୧୯୯୩ ତାରିଖରେ ଦୁବୁରିଠାରେ ତୃତୀୟ ଇସ୍ପାତ୍ କାରଖାନାର ନିର୍ମାଣ କାର୍ଯ୍ୟ ଆରମ୍ଭ ହୋଇଛି । ଓଡ଼ିଶା ପାଇଁ ଏହା କିଛି କମ୍ ଗୌରବର କଥା ନୁହେଁ ।

ଏହା ସାଙ୍ଗକୁ ଦୈତାରୀଠାରେ ତୈଳ ବିଶୋଧନାଗାର ଏବଂ ଅନ୍ୟାନ୍ୟ ସ୍ଥାନମାନଙ୍କରେ ବିଭିନ୍ନ ଶିଳ୍ପର ପ୍ରତିଷ୍ଠା ତଥା ବିଭିନ୍ନ ଉନ୍ନୟନମୂଳକ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ଗ୍ରହଣ କରାଯାଇ ପାରିଛି । ସର୍ବନିମ୍ନ ମଜୁରି ହାର ବୃଦ୍ଧି ଓ କୃଷି ଋଣ ଛାଡ଼ କରି, ବିଜୁ ବାବୁ ଏକ ଐତିହାସିକ ପଦକ୍ଷେପ ନେଇଛନ୍ତି । ବିଶେଷ ଭାବେ ଉଲ୍ଲେଖଯୋଗ୍ୟ ଯେ ଲୋକ ଶାସନର ପ୍ରତିଷ୍ଠା ପାଇଁ ପଞ୍ଚାୟତି ଶାସନ ବ୍ୟବସ୍ଥାର ପୁନଃ ପ୍ରଚଳନ କରି କ୍ଷମତାର ବିକେନ୍ଦ୍ରୀକରଣ କରିଛନ୍ତି । ଘର କୋଣରେ ଆବଦ୍ଧ ହୋଇ ରହିଥିବା ମହିଳାମାନେ ଆଜି ପଞ୍ଚାୟତ ତଥା ପୌର ପାଳିକାର ଶାସନ ବ୍ୟବସ୍ଥାରେ ଭାଗ ନେବାର ସୁଯୋଗ ପାଉଛନ୍ତି । ଏହା ବିଜୁ ବାବୁଙ୍କ ଆଉ ଏକ ଐତିହାସିକ ପଦକ୍ଷେପ ।

କେବଳ ସେତିକି ନୁହେଁ, ପ୍ରାକୃତିକ ବିପର୍ଯ୍ୟୟ ଓଡ଼ିଶାର ନିତିଦିନିଆ ସାଥୀ । ବିଭିନ୍ନ ସମୟରେ ବିଭିନ୍ନ ପ୍ରାକୃତିକ ବିପର୍ଯ୍ୟୟକୁ ମୁକାବିଲା କରି ଦେଶର ଆର୍ଥିକ ସଙ୍କଟ ସତ୍ତ୍ୱେ ଓଡ଼ିଶାର ପ୍ରଗତି ପାଇଁ ବିଭିନ୍ନ ଉନ୍ନୟନମୂଳକ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ଗ୍ରହଣ କରିବା ନିଶ୍ଚିତ ଭାବେ ଅତ୍ୟନ୍ତ ଗୌରବର ବିଷୟ ।



# ଓଡ଼ିଶା ବିଧାନ ସଭା ଅଧିବେଶନରେ ରାଜ୍ୟପାଳ ଶ୍ରୀ ସୟଦ୍ ନୁରୁଲ୍ ହାସାନ୍‌ଙ୍କ ଅଭିଭାଷଣ

**ବାଚସ୍ପତି ମହୋଦୟ ଏବଂ ମାନନୀୟ ସଦସ୍ୟବୃନ୍ଦ ;**

ଆପଣମାନଙ୍କୁ ଦଶମ ବିଧାନ ସଭାର ଦଶମ ଅଧିବେଶନକୁ ମୁଁ ସ୍ୱାଗତ କରୁଛି । ଏହି ଅବସରରେ ଆପଣମାନଙ୍କ ମାଧ୍ୟମରେ ଓଡ଼ିଶାବାସୀଙ୍କ ପ୍ରତି ମୁଁ ମୋର ଗଭୀର ଶ୍ରଦ୍ଧା ଓ ଶୁଭେଚ୍ଛା ଜ୍ଞାପନ କରୁଛି ।

(୨) ଏହି ଗୃହର ଭୂତପୂର୍ବ ସଦସ୍ୟ ସର୍ବଶ୍ରୀ ବିନାଥ ନାୟକ, ନାକା କାନ୍ନାୟା, ନନ୍ଦକିଶୋର ମିଶ୍ର, ନୀଳମଣି ସିଂହ ଦଣ୍ଡପାଟ, ଯୋଗେଶ ଚନ୍ଦ୍ର ସିଂହଦେଓ, ଶ୍ରଦ୍ଧାକର ସୁପକାର ଏବଂ ବିଦିକା ମାଲାନାଙ୍କର ଦୁଃଖଦ ବିୟୋଗ ଯୋଗୁଁ ମୋ ସହ ମିଶି ଶୋକ ପ୍ରକାଶ କରିବା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ସେମାନଙ୍କର ଶୋକସନ୍ତପ୍ତ ପରିବାର ପ୍ରତି ଆମର ଗଭୀର ସମବେଦନା ଜ୍ଞାପନ କରିବା ପାଇଁ ମୁଁ ଆପଣମାନଙ୍କୁ ଅନୁରୋଧ କରୁଛି । ସେମାନଙ୍କର ଜନସେବା ଏବଂ ଏହି ଗୃହର କାର୍ଯ୍ୟବିଧି ପ୍ରତି ସେମାନଙ୍କର ଅବଦାନ ଦୀର୍ଘଦିନ ପାଇଁ ସ୍ମରଣୀୟ ହୋଇ ରହିବ ।

(୩) ଉଭୟ ଜାତୀୟ ଓ ରାଜ୍ୟ ପାଇଁ ତାତ୍ପର୍ଯ୍ୟପୂର୍ଣ୍ଣ ବହୁ ଘଟଣା ଗତ ବର୍ଷ ଘଟିଯାଇଛି । ୧୯୯୨ ମସିହା ଡିସେମ୍ବର ୬ ତାରିଖ ଦିନ ଅଯୋଧ୍ୟାଠାରେ ଘଟିଯାଇଥିବା ଦୁର୍ଭାଗ୍ୟଜନକ ଘଟଣା ଏବଂ ପରବର୍ତ୍ତୀ ପର୍ଯ୍ୟାୟରେ ଏହାର ଯନ୍ତ୍ରଣାଦାୟକ ପ୍ରତିକ୍ରିୟା ଆମ ସମାଜର ଧର୍ମ ନିରପେକ୍ଷତାର ଭିତ୍ତିଭୂମିକୁ ଦୁର୍ବଳ କରି ଦେବାର ଆଶଙ୍କା ସୃଷ୍ଟି କରିଛି । ତେବେ ଏହା ଆନନ୍ଦର ବିଷୟ ଯେ ଅଯୋଧ୍ୟା ଘଟଣା ଦେଶର ଅନ୍ୟାନ୍ୟ ବିଭିନ୍ନ ଅଞ୍ଚଳରେ ଉଦ୍‌ବେଗଜନକ ପ୍ରତିକ୍ରିୟା ସୃଷ୍ଟି କରିଥିଲେ ମଧ୍ୟ, ଏହି ରାଜ୍ୟ କୌଣସି ଗୁରୁତର ସାମ୍ପ୍ରଦାୟିକ ପ୍ରତିଘାତରୁ ମୁକ୍ତ ଥିଲା । ଓଡ଼ିଶାର ଜନସାଧାରଣ ଯେଉଁ ସହିଷ୍ଣୁତା ପ୍ରଦର୍ଶନ କରିଛନ୍ତି, ସାମ୍ପ୍ରଦାୟିକ ସଦ୍‌ଭାବ ରକ୍ଷା ନିମନ୍ତେ ସେମାନଙ୍କର ଅଙ୍ଗୀକାରବଦ୍ଧତାର ତାହା ଏକ ପ୍ରଶଂସନୀୟ ନିଦର୍ଶନ । ଦେଶର ଅନ୍ୟ ସ୍ଥାନମାନଙ୍କରେ ଘଟିଯାଇଥିବା ସାମ୍ପ୍ରଦାୟିକ ଘଟଣାବଳୀର ଅବ୍ୟବହିତ ପରେ କଟକରେ ଯେଉଁ ସାମାନ୍ୟ ସାମ୍ପ୍ରଦାୟିକ ପ୍ରତିକ୍ରିୟା ପ୍ରକାଶ ପାଇଥିଲା ତାହା କେବଳ କ୍ଷଣସ୍ଥାୟୀ ନଥିଲା, ପରନ୍ତୁ ସଫଳତାର ସହ ନିୟନ୍ତ୍ରଣ କରାଯାଇଥିଲା ଏବଂ ଅତିଶୀଘ୍ର ବିଭିନ୍ନ ସମ୍ପ୍ରଦାୟ ମଧ୍ୟରେ ରହି ଆସିଥିବା ପାରମ୍ପରିକ ସାମ୍ପ୍ରଦାୟିକ ସଦ୍‌ଭାବ ପୁନଃ ପ୍ରତିଷ୍ଠିତ ହୋଇପାରିଥିଲା ।

(୪) ଗତ ବର୍ଷ ମଧ୍ୟରେ ପ୍ରଶାସନର ପ୍ରାଥମିକ ସ୍ତରରେ ମୌଳିକ ପରିବର୍ତ୍ତନ ଅଣାଯାଇଛି । ଗଣତାନ୍ତ୍ରିକ ରାଷ୍ଟ୍ରନୀତି ଅବସ୍ଥାକୁ ପୁନରୁଜ୍ଜୀବିତ କରିବା ତଥା ଜନସାଧାରଣଙ୍କୁ କ୍ଷମତାପନ୍ନ କରିବା ପାଇଁ ନିଜର ନିର୍ଦ୍ଧାରିତ ନୀତି ଅନୁସରଣ କରିବା ଉଦ୍ଦେଶ୍ୟରେ, ମୋର ସରକାର ସମଗ୍ର ରାଜ୍ୟରେ, ପଞ୍ଚାୟତିରାଜ ଶାସନର ପ୍ରଥମ ଦୁଇଟି ସ୍ତର ଗ୍ରାମ ପଞ୍ଚାୟତ ଓ ପଞ୍ଚାୟତ ସମିତି ପାଇଁ ନିର୍ବାଚନ କରାଇ ସେଗୁଡ଼ିକୁ ପୁନର୍ଗଠନ କରିଛନ୍ତି । ନିକଟ ଭବିଷ୍ୟତରେ, ଏହାର ତୃତୀୟ ସ୍ତର, ଅର୍ଥାତ୍ ଜିଲ୍ଲା ପରିଷଦଗୁଡ଼ିକ ଗଠନ କରିବାର ସମ୍ଭାବନା ରହିଛି । ପଞ୍ଚାୟତିରାଜ ସଂସ୍ଥାଗୁଡ଼ିକର ପୁନର୍ଗଠନ, ଉନ୍ନୟନ ପ୍ରକ୍ରିୟାରେ ପ୍ରତ୍ୟକ୍ଷ ଭାବେ ଜନସାଧାରଣଙ୍କର ଅଂଶ ଗ୍ରହଣ ପାଇଁ ସୁଯୋଗ ସୃଷ୍ଟି କରିବା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ସେମାନଙ୍କୁ ଏଥିରେ ଅଧିକ ସଂଶ୍ଲିଷ୍ଟ କରିପାରିବ । ମାନ୍ୟବର ସଦସ୍ୟମାନେ ସମ୍ଭବତଃ ଜାଣିବା ପାଇଁ ଆଗ୍ରହାନ୍ୱିତ ହେବେ ଯେ ପ୍ରାଥମିକ ସ୍ତରରେ ଗଣତାନ୍ତ୍ରିକ ବ୍ୟବସ୍ଥାର ପୁନଃ ପ୍ରବର୍ତ୍ତନର ସ୍ମୃତି ସ୍ୱରୂପ, ମୋର ସରକାର ମାର୍ଚ୍ଚ ୫ ଓ ୬, ୧୯୯୩ ତାରିଖରେ ଭୁବନେଶ୍ୱରଠାରେ ଏକ ପଞ୍ଚାୟତ ସମ୍ମେଳନ କରିବା ପାଇଁ ଯୋଜନା କରିଛନ୍ତି । ପଞ୍ଚାୟତିରାଜ ଶାସନର ପ୍ରଥମ ଦୁଇ ସ୍ତରର ପ୍ରାୟ ୭୬,୦୦୦ ପ୍ରତିନିଧି ଏଥିରେ ଯୋଗ ଦେବେ ବୋଲି ଆଶା କରାଯାଉଛି ।

(୫) ଏହି ଅବସରରେ, ଜିଲ୍ଲା ପୁନର୍ଗଠନ ପାଇଁ ମୋର ସରକାରଙ୍କର ନିଷ୍ପତ୍ତି ବିଷୟରେ ମୁଁ ସୂଚନା ଦେବାକୁ ଚାହୁଁଛି । ମାନ୍ୟବର ସଦସ୍ୟମାନେ ଜାଣନ୍ତି ଯେ ରାଜ୍ୟର ଶୃଙ୍ଖଳିତ ଶାସନ ବ୍ୟବସ୍ଥାରେ ଜିଲ୍ଲା ପ୍ରଶାସନ ଏକ ମୁଖ୍ୟ ଭୂମିକା ଗ୍ରହଣ କରିଥାଏ । ସମ୍ପ୍ରସାରିତ ସରକାରୀ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ, ଉନ୍ନୟନ କାର୍ଯ୍ୟର ପରିବର୍ତ୍ତିତ ରୂପ ଏବଂ ନୂତନ ସମସ୍ୟା ସବୁର ଉଦ୍ରେକ ଫଳରେ କେତେକ ଜିଲ୍ଲା ଅନିୟନ୍ତ୍ରିତ ଅବସ୍ଥାକୁ ଆସି ଜିଲ୍ଲା ପ୍ରଶାସନର ଦକ୍ଷତା ଏବଂ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ଷମତା ପ୍ରତିହତ କରୁଥିଲା । ଜିଲ୍ଲା ପ୍ରଶାସନକୁ ଅଧିକ ସମ୍ବେଦନଶୀଳ, ଫଳପ୍ରଦ ଏବଂ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ଷମ କରିବା ଉଦ୍ଦେଶ୍ୟରେ ଜିଲ୍ଲାଗୁଡ଼ିକର ପୁନର୍ଗଠନର ଆବଶ୍ୟକତା ଦୀର୍ଘଦିନ ଧରି ଅନୁଭୂତ ହେଉଥିଲା । ସେଥିପାଇଁ, ଜିଲ୍ଲାଗୁଡ଼ିକର ପୁନର୍ଗଠନ କରି ସରକାରଙ୍କୁ ଜନତାର ସନ୍ନିକଟ କରିବା, ଜନସାଧାରଣଙ୍କର ଆବଶ୍ୟକତା ପ୍ରତି ଜିଲ୍ଲା ପ୍ରଶାସନକୁ ଅଧିକ ସମ୍ବେଦନଶୀଳ କରିବା ତଥା ଏହାକୁ ଅଧିକ ଫଳପ୍ରଦ ଓ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ଷମ କରିବା ଉଦ୍ଦେଶ୍ୟରେ ଜିଲ୍ଲା ପୁନର୍ଗଠନ କରିବାକୁ ମୋର ସରକାର ନିଷ୍ପତ୍ତି ନେଇଛନ୍ତି । ଏହି ନିଷ୍ପତ୍ତି ଅନୁଯାୟୀ, ପୂର୍ବତନ ଗଞ୍ଜାମ ଓ କୋରାପୁଟ ଜିଲ୍ଲାକୁ ବିଭକ୍ତ କରି ଚାରୋଟି ନୂତନ ଜିଲ୍ଲା ସୃଷ୍ଟି କରାଯାଇ ସାରିଛି ଏବଂ ୧୯୯୩ ଅପ୍ରେଲ୍ ପହିଲାଠାରୁ ଆଉ ୧୧ଟି ନୂତନ ଜିଲ୍ଲା ସୃଷ୍ଟି କରିବା ପ୍ରସ୍ତାବ କରାଯାଇଛି ।

ବିନା କୌଣସି ସମାଜର ପ୍ରଗତି ସମ୍ଭବପର ନୁହେଁ ।

(୬) ଜୀବନର ସମସ୍ତ କ୍ଷେତ୍ରରେ ମହିଳାମାନଙ୍କର ସକ୍ରିୟ ଅଂଶ ଗ୍ରହଣ ବିନା କୌଣସି ସମାଜର ପ୍ରଗତି ସମ୍ଭବପର ନୁହେଁ । ପ୍ରଶାସନିକ ପ୍ରକ୍ରିୟାରେ ସେମାନଙ୍କର ଅଂଶ ଗ୍ରହଣରେ ମହିଳାମାନଙ୍କ ସର୍ବସାଧାରଣ ବ୍ୟାପାରରେ ପୁରୋଭାଗ ଭୂମିକା ଗ୍ରହଣ କରିବା ତଥା ପ୍ରଶାସନିକ ପ୍ରକ୍ରିୟାରେ ସେମାନଙ୍କର ଅଂଶ ଗ୍ରହଣରେ ସୁଯୋଗ ଦେବା ନିମନ୍ତେ ମୋର ସରକାରଙ୍କ ପକ୍ଷରୁ ବିଭିନ୍ନ ପଦକ୍ଷେପ ଗ୍ରହଣ କରାଯାଇଛି । ପୁନର୍ଗଠିତ ଗ୍ରାମ ପଞ୍ଚାୟତ, ପଞ୍ଚାୟତ ସମିତି ଏବଂ ପୌର ସଂସ୍ଥାଗୁଡ଼ିକର ଏକ ଉଲ୍ଲେଖନୀୟ ବୈଶିଷ୍ଟ୍ୟ ହେଉଛି ମହିଳା ସଦସ୍ୟାମାନଙ୍କ ନିମନ୍ତେ ସ୍ଥାନ ସଂରକ୍ଷଣ । ମାନ୍ୟବର ସଦସ୍ୟମାନେ ଏହି ସୂଚନା ପାଇଁ ଆଗ୍ରହାନ୍ୱିତ ହେବେ ଯେ ପଞ୍ଚାୟତିରାଜ ସଙ୍ଗଠନର ବିଭିନ୍ନ ପଦବୀ ନିମନ୍ତେ ୨୮,୦୬୮ ଜଣ ମହିଳା ସଦସ୍ୟା ରୂପେ, ୧,୮୪୧ ଜଣ ପଞ୍ଚାୟତ ସମିତି ସଦସ୍ୟା ରୂପେ, ୧୪ ଜଣ ପଞ୍ଚାୟତ ନିର୍ବାଚିତ ହୋଇଛନ୍ତି । ସେମାନଙ୍କ ମଧ୍ୟରେ ୧୪ ଜଣ ସରପଞ୍ଚ ରୂପେ, ୧,୮୪୧ ଜଣ ପଞ୍ଚାୟତ ସମିତି ଉପାଧ୍ୟକ୍ଷା ରୂପେ ନିର୍ବାଚିତ ହୋଇଛନ୍ତି । ସେହିପରି ୪ ଜଣ ମହିଳା ସମିତି ଅଧ୍ୟକ୍ଷା ରୂପେ ଏବଂ ୩୦୨ ଜଣ ପଞ୍ଚାୟତ ସମିତି ଉପାଧ୍ୟକ୍ଷା ରୂପେ, ୨୭ ଜଣ ଅତିରିକ୍ତ ଉପାଧ୍ୟକ୍ଷା ରୂପେ ମଧ୍ୟ ନିର୍ବାଚିତ ହୋଇଛନ୍ତି । ବର୍ତ୍ତମାନ ମ୍ୟୁନିସିପାଲିଟି ଅଧ୍ୟକ୍ଷା ରୂପେ, ୨ ଜଣ ଉପାଧ୍ୟକ୍ଷା ରୂପେ, ୨୭ ଜଣ ଅତିରିକ୍ତ ଉପାଧ୍ୟକ୍ଷା ରୂପେ ମଧ୍ୟ ନିର୍ବାଚିତ ହୋଇଛନ୍ତି । ସରକାରୀ ଚାକିରିରେ ୧,୪୭୭ ଜଣ କାଉନ୍ସିଲରଙ୍କ ମଧ୍ୟରୁ ୪୮ ଜଣ ହେଉଛନ୍ତି ମହିଳା, ଅନ୍ୟ ଏକ ଅଗ୍ରଗାମୀ ପଦକ୍ଷେପ ରୂପେ ସରକାରୀ ଚାକିରିରେ ପ୍ରବେଶ ନିମନ୍ତେ ସେମାନଙ୍କର ବୟସସୀମା ମହିଳାମାନଙ୍କ ନିମନ୍ତେ ୩୦ ପ୍ରତିଶତ ଚାକିରି ସଂରକ୍ଷଣ କରିବା ଏବଂ ସରକାରୀ ଚାକିରିରେ ପ୍ରବେଶ ନିମନ୍ତେ ସେମାନଙ୍କର ବୟସସୀମା କୋହଳ କରିବା ନିମନ୍ତେ, ମୋର ସରକାର ନିଷ୍ପତ୍ତି ନେଇଛନ୍ତି । ରାଜ୍ୟ ମହିଳା କମିଶନ୍ ମଧ୍ୟ ସ୍ଥାପିତ ହୋଇଛି । ମହିଳାମାନଙ୍କୁ ଅଧିକ କ୍ଷମତା ପ୍ରଦାନ ନିମନ୍ତେ ଏହି କମିଶନ ସ୍ଥାପନ ଏକ ଫଳପ୍ରଦ ପଦକ୍ଷେପ । ମହିଳାମାନଙ୍କୁ ରାଷ୍ଟ୍ରନିର୍ମାଣ କାର୍ଯ୍ୟରେ ଅଂଶ ଗ୍ରହଣର ସୁଯୋଗ ନ ଦେଲେ ଏବଂ ସେମାନେ ନିଜର ଆଇନଗତ ଦାବୀ ଓ ଆନୁଷଙ୍ଗିକ ସୁବିଧାଗୁଡ଼ିକର ଉପଯୁକ୍ତ ବିନିଯୋଗ କରି ନପାରିଲେ ଆମର ପ୍ରଗତି ଦ୍ରୁତ ଓ ଫଳପ୍ରସୂ ହୋଇପାରିବ ନାହିଁ । ବିଭିନ୍ନ ସାମାଜିକ ଓ ଅର୍ଥନୈତିକ ସମସ୍ୟା ବିଶେଷତଃ ଯାହାକି ମହିଳାମାନଙ୍କୁ ପ୍ରଭାବିତ କରିଥାଏ ଏହି କମିଶନ ମାଧ୍ୟମରେ ସେଗୁଡ଼ିକର ନିରାକରଣ ନିମନ୍ତେ ମୋର ସରକାର ଉଦ୍ୟମ କରୁଛନ୍ତି । କ୍ଷମତା ନିୟନ୍ତ୍ରଣରେ ମହିଳାମାନଙ୍କର ଅଂଶ ଗ୍ରହଣ ଆଜି ଏକ ଫମ୍ପା ଆବାଜ ନୁହେଁ, ତାହା ଆଜି ବାସ୍ତବତାରେ ପର୍ଯ୍ୟବେସିତ ହୋଇଛି ।

(୭) ମାନ୍ୟବର ସଦସ୍ୟମାନେ ଜାଣନ୍ତି ଯେ ଆଜି ଦେଶ ଏକ ଗୁରୁତର ଆର୍ଥିକ ସଙ୍କଟ ମଧ୍ୟ ଦେଇ ଗତି କରୁଛି । ଆଭ୍ୟନ୍ତରୀଣ ରାଜସ୍ୱ ସମ୍ବଳ ବୃଦ୍ଧି ନିମନ୍ତେ ଉଲ୍ଲେଖନୀୟ ପଦକ୍ଷେପ ନିଆଯାଉଥିବା ସତ୍ତ୍ୱେ, ବର୍ତ୍ତମାନର ଆର୍ଥିକ ସ୍ଥିତି ଯୋଗୁଁ ଉଭୟ ଯୋଜନା ଓ ଅଣଯୋଜନା କ୍ଷେତ୍ରରେ ଅଣଉତ୍ପାଦନଶୀଳ ତଥା କମ୍ ପ୍ରାଧାନ୍ୟ ସମ୍ପନ୍ନ ସରକାରୀ ଖର୍ଚ୍ଚ ବ୍ୟାପକ ହ୍ରାସ କରିବାର ଆବଶ୍ୟକତା ରହିଛି । ଏହା ସହିତ ରାଜ୍ୟର ମୁଖ୍ୟ ଆବଶ୍ୟକତା ଅନୁଯାୟୀ କର୍ମସୂଚୀର ଅଗ୍ରାଧିକାର ନିର୍ଦ୍ଧାରଣ କରି ଏବଂ ଆମର ଯୋଜନାର ଲକ୍ଷ୍ୟ ବିଗ୍ରହକୁ ନେଇ ସତର୍କତା ସହ ସମ୍ବଳ ଆବଣ୍ଟନର ଆବଶ୍ୟକତା ରହିଛି । ଗୁରୁତ୍ୱପୂର୍ଣ୍ଣ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମଗୁଡ଼ିକୁ ଅପେକ୍ଷାକୃତ ଭାବେ ଅଧିକ ସମ୍ବଳ ଆବଣ୍ଟନ ଫଳରେ କେତେକ କ୍ଷେତ୍ରରେ ଏହି ଖର୍ଚ୍ଚକାଟ ଅନୁଭୂତ ହୋଇପାରେ । ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଏବଂ ଯୋଜନା କମିଶନ୍‌ର ଉପାଧ୍ୟକ୍ଷଙ୍କ ମଧ୍ୟରେ ଆଲୋଚନା ପରେ ଆଗାମୀ ବର୍ଷ ପାଇଁ ଯୋଜନା ଅଟକଳ ୧,୪୫୦ କୋଟି ଟଙ୍କାରେ ନିର୍ଦ୍ଧାରଣ କରାଯାଇଛି ।

(୮) ଅଷ୍ଟମ ଯୋଜନାର ନୀତିକୁ ଦୃଷ୍ଟିରେ ରଖି ୧୯୯୩–୯୪ ବର୍ଷ ପାଇଁ ରାଜ୍ୟର ବାର୍ଷିକ ଯୋଜନାରେ ଦାରିଦ୍ର୍ୟ ଦୂରୀକରଣ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମକୁ ଅଗ୍ରାଧିକାର ଦେବା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ, ଜନସଂଖ୍ୟା ନିୟନ୍ତ୍ରଣ, ନିଯୁକ୍ତି ସୁଯୋଗ ସୃଷ୍ଟି ଏବଂ ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟ ସେବା, ଶିକ୍ଷା ଓ ପାନୀୟ ଜଳଯୋଗାଣ ପରି ସର୍ବନିମ୍ନ ଆବଶ୍ୟକତା କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ପ୍ରତି ବିଶେଷ ଗୁରୁତ୍ୱ ଦିଆଯାଇଛି । ଉପଯୁକ୍ତ ଭିତ୍ତିଭୂମିର ବିକାଶ ଏବଂ ସମ୍ବଳ ସୃଷ୍ଟି, ଉନ୍ନୟନ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମକୁ ତ୍ୱରାନ୍ୱିତ କରିବା ପାଇଁ ଅତି ଗୁରୁତ୍ୱପୂର୍ଣ୍ଣ ହୋଇଥିବା ଦୃଷ୍ଟିରୁ, ଏହା ଉପରେ ମଧ୍ୟ ଅଗ୍ରାଧିକାର ଦିଆଯାଇଛି । ରାଜ୍ୟର ସର୍ବାଙ୍ଗୀନ ବିକାଶ ପାଇଁ ଶକ୍ତି ଉତ୍ପାଦନର ଭୂମିକା ଗୁରୁତ୍ୱପୂର୍ଣ୍ଣ । ତେଣୁ ଯୋଜନାରେ ଶକ୍ତି ଉତ୍ପାଦନକୁ ପ୍ରାଧିକାର ପ୍ରଦାନ କରାଯାଇଛି । ଅତୀତରେ ଦୀର୍ଘକାଳ ଧରି ଅପେକ୍ଷାକୃତ ଭାବେ ଅବହେଳିତ ହୋଇ ରହିଥିବା ଗ୍ରାମାଞ୍ଚଳର ବିକାଶ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମକୁ ମୋର ସରକାର ଉଚ୍ଚତମ ଅଗ୍ରାଧିକାର ପ୍ରଦାନ କରୁଛନ୍ତି ଏବଂ ପୂର୍ବର ଏହି ଅବହେଳା ଭରଣା କରିବା ପାଇଁ ଏହି ବିଭାଗ ନିମନ୍ତେ ପର୍ଯ୍ୟାପ୍ତ ଅର୍ଥ ବ୍ୟବସ୍ଥା କରୁଛନ୍ତି । ଏହା ଫଳରେ ଏକ ନିର୍ଦ୍ଦିଷ୍ଟ ସମୟସୀମା ମଧ୍ୟରେ ଗ୍ରାମାଞ୍ଚଳଗୁଡ଼ିକର ପ୍ରକୃତ ବିକାଶ ସାଧନ ସମ୍ଭବପର ହେବ । ଦାୟିତ୍ୱ ଗ୍ରହଣ ପରଠାରୁ ମୋର ସରକାରଙ୍କର ଏହି ନୀତିଗତ ଆଭିମୁଖ୍ୟ ଆଗାମୀ ବର୍ଷର ବାର୍ଷିକ ଯୋଜନାରେ ମଧ୍ୟ ପ୍ରତିଫଳିତ ହୋଇଛି । ଗ୍ରାମାଞ୍ଚଳରୁ ଦାରିଦ୍ର୍ୟ ଦୂରୀକରଣ ନିମନ୍ତେ କୃଷି ଉତ୍ପାଦନ ଏବଂ ଉତ୍ପାଦିକା ଶକ୍ତି ବୃଦ୍ଧି ଏକାନ୍ତ ଆବଶ୍ୟକ । ସେଥିପାଇଁ ଜଳସେଚନ ବ୍ୟବସ୍ଥାର ସମ୍ପ୍ରସାରଣ ଏବଂ କ୍ଷେତ୍ରାଞ୍ଚଳ ଉନ୍ନୟନ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ମାଧ୍ୟମରେ ବର୍ତ୍ତମାନ ସୁଦ୍ଧା ସୃଷ୍ଟି ହୋଇଥିବା ସେଚ ବ୍ୟବସ୍ଥାର ସର୍ବାଧିକ ଉପଯୋଗ ଉପରେ ଗୁରୁତ୍ୱ ପ୍ରଦାନ କରାଯାଇଛି । ବିଂଶ ସୂତ୍ରୀ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମର ସମ୍ପାଦନ ପାଇଁ ମୋର ସରକାର ସ୍ୱତନ୍ତ୍ର ଦୃଷ୍ଟି ପ୍ରଦାନ କରୁଛନ୍ତି । ମୋଟାମୋଟି ଭାବେ ବିଂଶ ସୂତ୍ରୀ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ସମ୍ପାଦନ କ୍ଷେତ୍ରରେ ଡିସେମ୍ବର, ୧୯୯୨ ସୁଦ୍ଧା ହାରାହାରି ୬୦ ପ୍ରତିଶତ ସାଫଲ୍ୟ ହାସଲ କରାଯାଇଛି ଏବଂ ଚଳିତ ଆର୍ଥିକ ବର୍ଷ ଶେଷ ସୁଦ୍ଧା ନିର୍ଦ୍ଧାରିତ ଲକ୍ଷ୍ୟ ହାସଲ ପାଇଁ ଉଦ୍ୟମ କରାଯାଉଛି ।

(୯) ଜାତୀୟ ନୀତି ସହ ସାମଞ୍ଜସ୍ୟ ରକ୍ଷା କରି ମୋର ସରକାର ଜିଲ୍ଲା ସ୍ତରରେ ଯୋଜନାର ବିକେନ୍ଦ୍ରୀକରଣ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ପ୍ରବର୍ତ୍ତନ କରିଛନ୍ତି । ଆବଶ୍ୟକତା ତଥା ସମ୍ବଳଭିତ୍ତିକ ସମନ୍ୱିତ ଯୋଜନା ନିର୍ଦ୍ଧାରଣ ଓ ତାହାର ସମ୍ପାଦନକୁ ଶୃଙ୍ଖଳିତ ଭାବେ ପରିଚାଳନା କରିବା ଉଦ୍ଦେଶ୍ୟରେ ପ୍ରତ୍ୟେକ ଜିଲ୍ଲାରେ ଜିଲ୍ଲା ଯୋଜନା ଓ ଉନ୍ନୟନ ବୋର୍ଡ଼ ଗଠନ କରାଯାଇଛି । ଜିଲ୍ଲା ଯୋଜନାକୁ ରାଜ୍ୟର ବାର୍ଷିକ ଯୋଜନା ସହ ସମନ୍ୱିତ କରିବା ନିମନ୍ତେ ସରକାରଙ୍କ ପକ୍ଷରୁ ପଦକ୍ଷେପ ନିଆଯାଉଛି ।

(୧୦) ରାଜ୍ୟର ପ୍ରାୟ ୮୦ ପ୍ରତିଶତ ଶ୍ରମ ଶକ୍ତିକୁ ନିଯୁକ୍ତି ଦେବା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ରାଜ୍ୟର ୫୦ ପ୍ରତିଶତରୁ ଅଧିକ ଆଭ୍ୟନ୍ତରୀଣ ଉତ୍ପାଦ କୃଷି ମାଧ୍ୟମରେ ହୋଇଥାଏ । ତେଣୁ ଆଗାମୀ କିଛି ସମୟ ନିମନ୍ତେ ରାଜ୍ୟ ଅର୍ଥନୀତିରେ କୃଷିର ପ୍ରାଧାନ୍ୟ ବଜାୟ ରହିବ । ଯେହେତୁ କୃଷି କ୍ଷେତ୍ର ପରିସୀମିତ ଉଲ୍ଲେଖନୀୟ ସମ୍ପ୍ରସାରଣ ପାଇଁ ବିଶେଷ ସୁଯୋଗ ନାହିଁ, କୃଷି କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମରେ ଉତ୍ପାଦିକା ଶକ୍ତି ବୃଦ୍ଧି ଉପରେ ଗୁରୁ

ଦିଆଯିବା ଆବଶ୍ୟକ । ଏହି ଲକ୍ଷ୍ୟ ହାସଲକୁ ଦୃଷ୍ଟିରେ ରଖି, ଚଳିତ ବର୍ଷଠାରୁ ଯେଉଁ ନିର୍ଦ୍ଦିଷ୍ଟ ଅଞ୍ଚଳ ଯେଉଁ ଫସଲ ଉତ୍ପାଦନ ପାଇଁ ସର୍ବୋତ୍କୃଷ୍ଟ, ସେଠାରେ ସେହିପରି ଫସଲ ଉତ୍ପାଦନ କରିବାକୁ ପ୍ରୋତ୍ସାହିତ କରିବା ଉଦ୍ଦେଶ୍ୟରେ ଫସଲ ଉତ୍ପାଦନ ପାଇଁ କୃଷି–ବାତାବରଣର ଏକ ପଦ୍ଧତି କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ କରାଯାଉଛି । ଏହି ପରିକଳ୍ପନାର ରୂପାୟନ ପାଇଁ ପୂର୍ବାପେକ୍ଷା ଫଳ ଚାଷ ପ୍ରତି ବିଶେଷ ଗୁରୁତ୍ୱ ଦିଆଯାଉଛି ।

(୧୧) କରାଯାଉଥିବା ଅଟକଳ ଅନୁଯାୟୀ ସମୁଦାୟ ଭୂପୃଷ୍ଠ ଅଞ୍ଚଳର ପ୍ରାୟ ୫୦.୯୧ ପ୍ରତିଶତ କୌଣସି ଧରଣର ମୃତ୍ତିକା କ୍ଷୟ ଦ୍ୱାରା କ୍ଷତିଗ୍ରସ୍ତ ହୋଇ ସାରିଛି । ଯେହେତୁ, ମୃତ୍ତିକା ସଂରକ୍ଷଣ ବ୍ୟବସ୍ଥା ଗୁରୁତ୍ୱପୂର୍ଣ୍ଣ ସ୍ଥାନ ହାସଲ କରିଛି ଏବଂ ୧୯୯୩–୯୪ ମସିହାଠାରୁ ଏହାକୁ ଅଗ୍ରାଧିକାର ଦେବା ପ୍ରସ୍ତାବିତ ହୋଇଛି । ବୃକ୍ଷରୋପଣ, ସବୁଜ ସୀମା ବନ୍ଧ ଏବଂ କମ୍ ମୂଲ୍ୟରେ ଜଳ ପୁନଃ ଆବର୍ତ୍ତନ ପ୍ରକଳ୍ପ ନିର୍ମାଣ ପରି କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ମାଧ୍ୟମରେ ସମନ୍ୱିତ ଭାବେ ଜଳ ସଂରକ୍ଷଣ ପଦ୍ଧତି ଉପରେ ଗୁରୁତ୍ୱ ଦିଆଯାଇଛି ।

(୧୨) ଧାନ ରାଜ୍ୟର ମୁଖ୍ୟ ଫସଲର ସ୍ଥାନ ବଜାୟ ରଖିଛି । ୧୯୯୨–୯୩ ମସିହାରେ ୬୪.୫୨ ଲକ୍ଷ ମେଟ୍ରିକ୍ ଟନ୍ ଧାନ ଉତ୍ପାଦିତ ହେବ ବୋଲି ଆଶା କରାଯାଉଛି । ୧୯୯୩–୯୪ ମସିହାରେ ୭୨.୩୭ ଲକ୍ଷ ମେଟ୍ରିକ୍ ଟନ୍ ଧାନ ଉତ୍ପାଦନ କରିବା ପାଇଁ ମୋର ସରକାର ଲକ୍ଷ୍ୟ ଧାର୍ଯ୍ୟ କରିଛନ୍ତି । ତୈଳବୀଜ ଓ ଡାଲି ଜାତୀୟ ଫସଲର ଉତ୍ପାଦନ ବୃଦ୍ଧି ଉପରେ ବିଶେଷ ଗୁରୁତ୍ୱ ଦିଆଯାଉଛି । ରାସାୟନିକ ସାରର ଉଚ୍ଚ ମୂଲ୍ୟ ଏବଂ ତାହାର ବହୁଳ ବ୍ୟବହାର ଜନିତ କ୍ଷତି ଦୃଷ୍ଟିରୁ ଜୈବିକ ସାର ଏବଂ ରାଇଜୋବିଅନ୍‌କୁ ରାସାୟନିକ ସାର ସହ ସମିଶ୍ରଣ କରି ବ୍ୟବହାର କରିବାକୁ ପ୍ରୋତ୍ସାହିତ କରାଯାଇଛି । ସେହିପରି ପ୍ରାକୃତିକ ଉପାୟରେ ପୋକ ଓ ରୋଗ ନିୟନ୍ତ୍ରଣ କରିବା ପାଇଁ ଏକ ପରିବେଶ ଭିତ୍ତିକ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ଗ୍ରହଣ କରାଯାଇଛି, ଯାହା ଫଳରେ ମୃତ୍ତିକା କ୍ଷୟ ନିବାରଣ ଓ ତାହାର ସୁରକ୍ଷା ସମ୍ଭବପର ହେବ । ବୈଜ୍ଞାନିକ ଗବେଷଣାଗାରରୁ କୃଷି ସମ୍ପ୍ରସାରଣ ବ୍ୟବସ୍ଥା ମାଧ୍ୟମରେ ବୈଷୟିକ ଜ୍ଞାନକୁ କୃଷି କ୍ଷେତ୍ରରେ ପହଞ୍ଚାଇବା ଉଦ୍ଦେଶ୍ୟରେ, ଓଡ଼ିଶା କୃଷି ଓ ବୈଷୟିକ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ ଏବଂ କେନ୍ଦ୍ରୀୟ ଧାନ ଗବେଷଣା ସଂସ୍ଥା ସହ ସମନ୍ୱୟ ସ୍ଥାପନ କରାଯାଇଛି ।

(୧୩) ରାଜ୍ୟର କୃଷି–ବାତାବରଣ ବ୍ୟାପକ ଫଳଚାଷ ପାଇଁ ବେଶ୍ ଅନୁକୂଳ । ୧୯୯୨–୯୩ ମସିହା ମଧ୍ୟରେ ପାଞ୍ଚ ହଜାର ହେକ୍ଟର ପରିମିତ ଅଞ୍ଚଳର ସଙ୍ଗଠିତ କ୍ଷେତ୍ରରେ ବିଭିନ୍ନ କିସମର ଫଳଗଛ ରୋପଣ କରିବା କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ଆରମ୍ଭ କରାଯାଇଥିଲା । ୧୯୯୩–୯୪ ମସିହାରେ ଏହି ଫଳ ଚାଷ ବିଭିନ୍ନ ଅଞ୍ଚଳକୁ ସମ୍ପ୍ରସାରିତ କରିବା ପ୍ରସ୍ତାବ ରହିଛି । ବ୍ୟବସାୟିକ ଦୃଷ୍ଟିରୁ ଲାଭଜନକ ଫୁଲଚାଷ କରିବା ଯୋଜନା ମଧ୍ୟ ରହିଛି ।

(୧୪) ରାଜ୍ୟର କୃଷି ଉତ୍ପାଦନ ବିଶେଷ ଭାବେ ମୌସୁମୀ ବାୟୁ ପ୍ରବାହର ଅବସ୍ଥା ଉପରେ ନିର୍ଭରଶୀଳ । ମୌସୁମୀ ବାୟୁର ଅସ୍ୱାଭାବିକ ଅବସ୍ଥାର ପ୍ରଭାବ ହ୍ରାସ କରିବା ଉଦ୍ଦେଶ୍ୟରେ ମୋର ସରକାର ନିଶ୍ଚିତ ଜଳସେଚିତ କ୍ଷେତ୍ରର ସମ୍ପ୍ରସାରଣ କରିବା ପାଇଁ ସର୍ବଦା ଉଦ୍ୟମରତ ରହିଛନ୍ତି । ୧୯୯୦–୯୧ ମସିହା ଶେଷ ସୁଦ୍ଧା ଖରିଫ୍‌ରେ ୯.୩୭ ଲକ୍ଷ ହେକ୍ଟର ଏବଂ ରବିରେ ୪.୩୩ ଲକ୍ଷ ହେକ୍ଟର ଜମି ପାଇଁ ଜଳସେଚନ ବ୍ୟବସ୍ଥା କରାଯାଇଥିଲା । ବୃହତ୍ ଓ ମଧ୍ୟମ ଜଳସେଚନ ମାଧ୍ୟମରେ ସମ୍ଭାବ୍ୟ ସୁଯୋଗର ଏହା ମାତ୍ର ୨୩.୭୩ ପ୍ରତିଶତ । ୧୯୯୧–୯୨ ମସିହାରେ ଖରିଫ୍ ଋତୁରେ ୧୫.୯୩ ହଜାର ହେକ୍ଟର ଏବଂ ରବି ଋତୁରେ ୬.୯୨ ହଜାର ହେକ୍ଟର ଅତିରିକ୍ତ ଜମି ପାଇଁ ଜଳସେଚନ ବ୍ୟବସ୍ଥା କରାଯାଇପାରିଛି । ୧୯୯୨–୯୩ ମସିହାରେ ଖରିଫ୍‌ରେ ୨୩.୯୬ ହଜାର ହେକ୍ଟର ଏବଂ ରବିରେ ୧୧.୧୮ ହଜାର ହେକ୍ଟର ଅତିରିକ୍ତ ଜମିରେ ଜଳସେଚନ ବ୍ୟବସ୍ଥା କରିବା ନିମନ୍ତେ ଲକ୍ଷ୍ୟ ଧାର୍ଯ୍ୟ କରାଯାଇଥିଲା । ଅଷ୍ଟମ ଯୋଜନା କାଳ ମଧ୍ୟରେ ଅପର କୋଲାବ, ଅପର ଇନ୍ଦ୍ରାବତୀ, ବଡ ନାଳ, ଅପର ଜଙ୍କ, ବଡ଼ଭାଙ୍ଗୀ, ହରିହର ଜୋର, ବିରୂପା, ଗେଙ୍ଗୁଟି ପ୍ରଭୃତି ନିର୍ମାଣାଧୀନ ଜଳ ସେଚନ ଯୋଜନାର ନିର୍ମାଣ କାର୍ଯ୍ୟ ସମାପ୍ତି ଉପରେ ଅଧିକ ଜୋର୍ ଦିଆଯିବ । ଏହି କାଳ ମଧ୍ୟରେ ଅନେକ ନୂତନ ମଧ୍ୟମ ଜଳ ସେଚନ ଯୋଜନା କାର୍ଯ୍ୟ ଆରମ୍ଭ କରିବା ପାଇଁ ମଧ୍ୟ ପ୍ରସ୍ତାବ ରହିଛି । ଅଷ୍ଟମ ଯୋଜନାରେ ଜଳସେଚନ ପାଇଁ ରାଜ୍ୟ ଯୋଜନାରେ ୨,୬୧୪.୩୩୪ କୋଟି ଟଙ୍କାର ଆର୍ଥିକ ବ୍ୟବସ୍ଥା କରିବା ପରିକଳ୍ପନା ରହିଛି । ଏଥିପାଇଁ ୨୭.୧୨ କୋଟି ଟଙ୍କାର କେନ୍ଦ୍ରୀୟ ସହାୟତା ମିଳିବା ଆଶା କରାଯାଉଛି । ଏହି ଅର୍ଥ ବିନିଯୋଗ ଫଳରେ ଖରିଫ୍‌ରେ ୨.୮୩ ଲକ୍ଷ ହେକ୍ଟର ଏବଂ ରବିରେ ୧.୯୨ ଲକ୍ଷ ହେକ୍ଟର ଅତିରିକ୍ତ ଜମି ପାଇଁ ଜଳ ସେଚନ ବ୍ୟବସ୍ଥା କରାଯିବା ଲକ୍ଷ୍ୟ ଧାର୍ଯ୍ୟ କରାଯାଇଛି । ବିଶ୍ୱ ବ୍ୟାଙ୍କ୍ ଏକ ଜଳ ସମ୍ପଦ "ଦୃଢ଼ୀକରଣ ପ୍ରକଳ୍ପ" ଆରମ୍ଭ କରିବା ପାଇଁ ଆଗ୍ରହ ପ୍ରକାଶ କରିଛନ୍ତି । କେତେକ ନିର୍ମାଣାଧୀନ ଜଳସେଚନ ଯୋଜନାର ନିର୍ମାଣ କାର୍ଯ୍ୟ ଶେଷ କରିବା ସହ ପୁରାତନ ଜଳ ସେଚନ ଯୋଜନାରେ ସୃଷ୍ଟି ହୋଇଥିବା ଅନ୍ତରାୟ ଦୂର କରି ଏହାର ପୂର୍ଣ୍ଣ ବିନିଯୋଗ କରିବା, ଏହି ପ୍ରକଳ୍ପର ପ୍ରାଥମିକ ଲକ୍ଷ୍ୟ । ଏହି ପ୍ରକଳ୍ପ ସମ୍ପର୍କରେ ବର୍ତ୍ତମାନ କଥାବାର୍ତ୍ତା ଚାଲିଛି ଏବଂ ଏହା ଗୃହୀତ ହେଲେ ବିଶ୍ୱ ବ୍ୟାଙ୍କ୍ ନିକଟରୁ ୬୦୦ କୋଟି ଟଙ୍କାର ଆର୍ଥିକ ସହାୟତା ମିଳିବା ଆଶା କରାଯାଉଛି । ୧୯୯୪–୯୫ ମସିହାଠାରୁ ଆରମ୍ଭ ହୋଇ ପାଞ୍ଚବର୍ଷ ମଧ୍ୟରେ ଏହି ସାହାଯ୍ୟ ମିଳିବ ।

(୧୫) ୧୯୯୨–୯୩ ମସିହାରେ ଖରିଫ୍ ଋତୁରେ ୪.୭୦ ହଜାର ହେକ୍ଟର ଏବଂ ରବି ଋତୁରେ ୦.୬୫୧ ହଜାର ହେକ୍ଟର ଅତିରିକ୍ତ ଜମିରେ ନିର୍ମାଣାଧୀନ କ୍ଷୁଦ୍ର ଜଳ ସେଚନ ଯୋଜନାର ନିର୍ମାଣ କାର୍ଯ୍ୟ ସମାପ୍ତି ଓ ଅକାମୀ କ୍ଷୁଦ୍ର ଜଳ ସେଚନ ଯୋଜନାର ପୁନରୁଦ୍ଧାର କରି ଜଳ ସେଚନ ସୁଯୋଗ ସୃଷ୍ଟି କରିବାର କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ରହିଛି । ପ୍ରଥମ ଥର ପାଇଁ ୧,୩୯୧ଟି ପୁରା ପୁରି ଅକାମୀ ହୋଇ ଯାଇଥିବା ଏବଂ ୮୨୩ଟି ଆଂଶିକ ଭାବେ ଅକାମୀ ହୋଇଥିବା କ୍ଷୁଦ୍ର ଜଳ ସେଚନ ଯୋଜନାର ପୁନରୁଦ୍ଧାର କାର୍ଯ୍ୟ ଆରମ୍ଭ ହୋଇଛି । ଏହା ଫଳରେ ୬୨,୦୦୪.୭୧ ହେକ୍ଟର ଅତିରିକ୍ତ ଜମିକୁ ଜଳ ସେଚିତ କରାଯାଇପାରିବ ବୋଲି ଆଶା କରାଯାଉଛି । ୧୪,୦୦୦ ହେକ୍ଟର ଅତିରିକ୍ତ ଜମିକୁ ଜଳ ସେଚନ ସୁବିଧା ଦେବା ପାଇଁ ୭୦୦ଟି ନୂତନ ଉଠା ଜଳ ସେଚନ ଯୋଜନା ୧୯୯୩–୯୪ ମସିହାରେ ନିର୍ମାଣ କରାଯିବାର ପ୍ରସ୍ତାବ ରହିଛି । କଟକ, ପୁରୀ ଓ ବାଲେଶ୍ୱର ଜିଲ୍ଲାରେ ୫୬୦ଟି ନଳକୂପ, ୧୦୦ଟି କ୍ଷୁଦ୍ର ନଦୀ ଉଠା ଜଳସେଚନ ଯୋଜନା ଏବଂ ୫୦ଟି ବଡ ନଦୀରୁ

ଜଳ ଉଠାଇବା ପ୍ରକଳ୍ପ ନିର୍ମାଣ ପାଇଁ (କେ: ଏଫ୍: ଡବ୍ଲ୍ୟୁ:). ଜର୍ମାନୀ ସହାୟତାରେ ଏକ ବୈଦେଶିକ ସାହାଯ୍ୟପ୍ରାପ୍ତ ଯୋଜନା କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ କରିବା ନିମନ୍ତେ ପଦକ୍ଷେପ ନିଆଯାଇଛି । ଏହି ପ୍ରକଳ୍ପ ଦ୍ୱାରା ୩୦,୦୦୦ ହେକ୍ଟର ଜମି ଜଳ ସେଚନ ସୁବିଧା ପାଇ ପାରିବ ।

(୨୬) ରାଜ୍ୟର ବିପୁଳ ପ୍ରାକୃତିକ ସମ୍ପଦ ସହ ଶିଳ୍ପକରଣର ଗତି ଆଶାନୁରୂପ ହୋଇ ପାରି ନାହିଁ । ନୂତନ ଉଦ୍ୟୋଗ ପ୍ରତିଷ୍ଠା ଏବଂ ସେଗୁଡ଼ିକର ସୁସ୍ଥ ବିକାଶ ଲାଗି ଅନୁକୂଳ ବାତାବରଣ, ଆବଶ୍ୟକୀୟ ପ୍ରୋତ୍ସାହନ ଏବଂ ଉପଯୁକ୍ତ ଭିତ୍ତିଭୂମି ସୃଷ୍ଟି ମୋ ସରକାରଙ୍କର ଶିଳ୍ପନୀତିର ମୂଳଭିତ୍ତି ହୋଇଛି । କେନ୍ଦ୍ର ସରକାରଙ୍କର ଉଦାର ଶିଳ୍ପନୀତି ଅନୁସାରେ ବେସରକାରୀ ତଥା ମିଳିତ ଉଦ୍ୟୋଗର ଉନ୍ନତି ନିମନ୍ତେ ଯଥେଷ୍ଟ ଗୁରୁତ୍ୱ ଦିଆଯିବ । ରୁଗ୍ଣ ଶିଳ୍ପଗୁଡ଼ିକର ପୁନରୁତ୍ଥାନ ପାଇଁ ମୋ ସରକାର ଆଶାନୁରୂପ ପ୍ରାଧାନ୍ୟ ଦେଇଛନ୍ତି । ମୋ ସରକାର ଏକ ନୂଆ ଶିଳ୍ପନୀତି ୧୯୯୨ ମସିହାରେ ଘୋଷଣା କରିଛନ୍ତି । ସରକାରୀ ଉଦ୍ୟୋଗଗୁଡ଼ିକର କାର୍ଯ୍ୟଦକ୍ଷତା ବୃଦ୍ଧି ପାଇଁ ସେମାନଙ୍କୁ ପରିଚାଳନାଗତ ସ୍ୱାତନ୍ତ୍ର୍ୟ ଦେବା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ଚୁକ୍ତିପତ୍ର ସମ୍ପାଦନ କ୍ଷେତ୍ରରେ ସେମାନେ ସରକାରଙ୍କ ନିକଟରେ ଦାୟୀ ରହିବେ ବୋଲି ବ୍ୟବସ୍ଥା କରାଯାଇଛି ।

(୨୭) ଅଷ୍ଟମ ଯୋଜନା କାଳରେ କୃଷିଭିତ୍ତିକ ତଥା ଖଣିଭିତ୍ତିକ ଶିଳ୍ପ ଏବଂ ଇସ୍ପାତ୍ ଶିଳ୍ପଗୁଡ଼ିକ ଉପରେ ଅଗ୍ରାଧିକାର ଦିଆଯିବାର ପ୍ରସ୍ତାବ ରହିଛି । ଏବି ନୂତନ ଟିନିକଲ ମିଳିତ ସହଯୋଗରେ ପ୍ରତିଷ୍ଠା କରାଯିବାର ପ୍ରସ୍ତାବ ରହିଛି । ଗୋଟିଏ ଡିସ୍‌ପୋଜେବଲ୍ ସିରିଞ୍ଜ୍ କାରଖାନା, ସୋଡିୟମ୍ ନାଇଟ୍ରିଟ୍ ଏବଂ ନାଇଟ୍ରିଟ୍ ପ୍ରକଳ୍ପ ନିର୍ମାଣ ପ୍ରସ୍ତାବ ରହିଛି ।

(୨୮) ଲୋହ ଏବଂ ଇସ୍ପାତ୍ ତିଆରି ପାଇଁ ଲୁହାପଥର, କ୍ରୋମାଇଟ୍, ମାଙ୍ଗାନିଜ୍, ଡୋଲୋମାଇଟ୍ ଏବଂ ଅନ୍ୟାନ୍ୟ ଖଣିଜ ପଦାର୍ଥ ଇତ୍ୟାଦିର ସଦୁପଯୋଗ ଉଦ୍ଦେଶ୍ୟରେ ମୋ ସରକାର ରାଜ୍ୟରେ ଅନେକଗୁଡ଼ିଏ ଲୋହ ଏବଂ ଇସ୍ପାତ୍ ଶିଳ୍ପ ପ୍ରତିଷ୍ଠା ପାଇଁ ସକ୍ରିୟ ଉଦ୍ୟମ ଅବ୍ୟାହତ ରଖିଛନ୍ତି । ରାଜ୍ୟର ଦ୍ରୁତ ଶିଳ୍ପାୟନ କ୍ଷେତ୍ରରେ ଏହା ନିଶ୍ଚିତ ରୂପେ ଏକ ତ୍ୱରିତ ପଦକ୍ଷେପ ନେବ । ଯଖପୁରା–ଦୁବୁରି–ଦୈତାରୀ ଅଞ୍ଚଳକୁ ଏକ ଲୁହାପଥରଭିତ୍ତିକ ଶିଳ୍ପାଞ୍ଚଳ ରୂପେ ଗଢ଼ି ତୋଳିବା ପାଇଁ ବାର୍ଷିକ ୫ ଲକ୍ଷ ମେଟ୍ରିକ୍ ଟନ୍‌ରୁ ୩୦ ଲକ୍ଷ ମେଟ୍ରିକ୍ ଟନ୍ ଉତ୍ପାଦନ କ୍ଷମତା ସମ୍ପନ୍ନ ଏବି ଶିଳ୍ପ ତଥା ୫୦୦ ମେଗାୱାଟ୍ କ୍ଷମତା ବିଶିଷ୍ଟ ଏକ ଶକ୍ତି କେନ୍ଦ୍ର ପ୍ରତିଷ୍ଠା ପାଇଁ ନିଷ୍ପତ୍ତି ଗ୍ରହଣ କରାଯାଇଛି । ମିନ୍ ଇଣ୍ଡଷ୍ଟ୍ରିଆ ଲିମିଟେଡ୍ ନାମକ ଏକ ସଂସ୍ଥା ଓ ଚୀନ୍ ମେଟାଲର୍ଜିକାଲ୍ ଇମ୍ପୋର୍ଟ ଆଣ୍ଡ୍ ଏକ୍ସପୋର୍ଟ କର୍ପୋରେସନ୍‌ର ମିଳିତ ସହଯୋଗରେ ବାର୍ଷିକ ୫ ଲକ୍ଷ ମେଟ୍ରିକ୍ ଟନ୍ କ୍ଷମତା ବିଶିଷ୍ଟ ଗୋଟିଏ ସମନ୍ୱିତ ଇସ୍ପାତ୍ ଶିଳ୍ପର ନିର୍ମାଣ କାର୍ଯ୍ୟ ଆରମ୍ଭ ହୋଇଛି । ଦୁଇଟି ପର୍ଯ୍ୟାୟରେ ଶେଷ ହେବାକୁ ଥିବା ଉକ୍ତ ପ୍ରକଳ୍ପଟି ମୋଟ୍ ୧,୦୪୦ କୋଟି ଟଙ୍କା ବ୍ୟୟରେ ନିର୍ମିତ ହେବ ଏବଂ ଏହାର ପ୍ରଥମ ପର୍ଯ୍ୟାୟରେ ୨୨୦ କୋଟି ଟଙ୍କା ଖର୍ଚ୍ଚ ହେବ ।

(୨୯) ରାଜ୍ୟର କୋଇଲା କ୍ଷେତ୍ରଗୁଡ଼ିକର ସୁପରିଚାଳନା ଏବଂ ଉନ୍ନତି ପାଇଁ ମୋ ସରକାର ମହାନଦୀ କୋଲ୍ ଫିଲ୍ଡସ୍ ଲିମିଟେଡ୍ ନାମକ ଏକ ନୂଆ କୋଇଲା କମ୍ପାନୀ ଗଠନ କରିଛନ୍ତି । ଅନେକଗୁଡ଼ିଏ ଆଲୁମିନା ଏବଂ ନିକେଲ୍ ବହିଷ୍କରଣ କାରଖାନା ପ୍ରତିଷ୍ଠା ପାଇଁ ଉପଯୁକ୍ତ ପଦକ୍ଷେପ ନିଆଯାଇଛି । ଅତି ମୂଲ୍ୟବାନ ଏବଂ ଅଳ୍ପ ମୂଲ୍ୟବାନ ପଥରଗୁଡ଼ିକର ଉତ୍ତୋଳନ ଏବଂ ବିନିଯୋଗ ନିମନ୍ତେ ୟୁ: ଏନ୍: ଡି: ପି:ର ସହାୟତାରେ ସମ୍ବଲପୁର, ବଲାଙ୍ଗୀର ଏବଂ କଳାହାଣ୍ଡି ଜିଲ୍ଲାରେ ବ୍ୟବସ୍ଥା କରାଯାଇଛି । ଏହି ସବୁ ଜିଲ୍ଲାର ବିଭିନ୍ନ ଅଞ୍ଚଳରେ ବିପୁଳ ପରିମାଣର ଅତି ମୂଲ୍ୟବାନ ପଥର ଗଚ୍ଛିତ ରହିଛି । ଆନ୍ତର୍ଜାତିକ ବିଶେଷଜ୍ଞମାନଙ୍କ ସହାୟତାରେ ହୀରା ଏବଂ ସୁନା ଭଣ୍ଡାରର ଉତ୍ତୋଳନ କାର୍ଯ୍ୟ ସୁସଙ୍ଗଠିତଭାବେ ହାତକୁ ନିଆଯାଇଛି । ଅଷ୍ଟ୍ରେଲିଆ ସରକାରଙ୍କ ସହାୟତାରେ ଭୂତଳ ଜଳ ତଥା ମୂଲ୍ୟବାନ ଧାତୁଗୁଡ଼ିକର ଅବସ୍ଥିତି ନିର୍ଣ୍ଣୟ ନିମିତ୍ତ ଏରୋ–ମ୍ୟାଗ୍ନେଟିକ୍ ସର୍ବେକ୍ଷଣ କରାଯାଉଛି । ପ୍ରାଥମିକ ସ୍ତରରେ ଏହି ସର୍ବେକ୍ଷଣ ଓଡ଼ିଶାର ୨୪,୦୦୦ ବର୍ଗ କିଲୋମିଟର ମଧ୍ୟରେ ସୀମିତ ହେବ ।

(୩୦) ଦେଶର ଅର୍ଥନୀତିରେ ହସ୍ତତନ୍ତ, ରେଶମ ଶିଳ୍ପ, ହସ୍ତଶିଳ୍ପ ଓ କୁଟୀର ଶିଳ୍ପର ଭୂମିକାକୁ ଉପଲବ୍ଧି କରି ବୟନ ଓ ହସ୍ତତନ୍ତ ଶିଳ୍ପ ଏବଂ ହସ୍ତ ଓ କୁଟୀର ଶିଳ୍ପ ନିମନ୍ତେ ଦୁଇଟି ନୂତନ ବିଭାଗ ସୃଷ୍ଟି କରାଯାଇଛି । ଏହା ଫଳରେ ଏ ସବୁ ଶିଳ୍ପ ଉପଯୁକ୍ତ ଗୁରୁତ୍ୱ ପାଇବା ସହ ଏହା ମାଧ୍ୟମରେ ପର୍ଯ୍ୟାପ୍ତ ପରିମାଣରେ କର୍ମ ସଂସ୍ଥାନ ହୋଇପାରିବ । ୧୯୯୩–୯୪ ମସିହା ଶେଷ ସୁଦ୍ଧା ମୋ' ସରକାର ୫,୦୦୦ ଅତିରିକ୍ତ ବୁଣାକାରଙ୍କର କର୍ମ ସଂସ୍ଥାନ ପାଇଁ ଯୋଜନା କରିଛନ୍ତି । କେନ୍ଦ୍ର ସମବାୟ ବ୍ୟାଙ୍କ୍ ମାଧ୍ୟମରେ ନାବାର୍ଡ଼ ସଂସ୍ଥାରୁ ପର୍ଯ୍ୟାପ୍ତ ପରିମାଣର ଋଣ ଗ୍ରହଣ ସହ ଓଡ଼ିଶା ରାଜ୍ୟ ହସ୍ତତନ୍ତ ବୁଣାକାର ସମବାୟ ସଂସ୍ଥା ଓ ଓଡ଼ିଶା ରାଜ୍ୟ ହସ୍ତତନ୍ତ ଉନ୍ନୟନ ମାଧ୍ୟମରେ ବିକ୍ରି ବ୍ୟବସ୍ଥା ୧୯୯୩–୯୪ ମସିହାରେ ଅବ୍ୟାହତ ରହିବାର ବ୍ୟବସ୍ଥା କରାଯାଇଛି । ଏହା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ୧୯୯୩–୯୪ ମସିହାରେ ୨,୦୦୦ଟି ନୂଆ ତନ୍ତକୁ ସଙ୍ଗଠିତ ଶାଖାରେ ସାମିଲ କରିବାର ବ୍ୟବସ୍ଥା କରାଯାଇଛି । ହସ୍ତତନ୍ତ ମାଧ୍ୟମରେ କର୍ମଯୋଗାଣର ଗୁରୁତ୍ୱକୁ ଉପଲବ୍ଧି କରି ହସ୍ତଶିଳ୍ପୀମାନଙ୍କର ପୁନଃ ସଂସ୍ଥାନ ତଥା ସମସ୍ତ ହସ୍ତଶିଳ୍ପ ସମବାୟ ଓ ହସ୍ତଶିଳ୍ପ ସହ ସମ୍ପୃକ୍ତ ସ୍ୱେଚ୍ଛାସେବୀ ଅନୁଷ୍ଠାନମାନଙ୍କୁ ସାହାଯ୍ୟ ପ୍ରଦାନ ନିମିତ୍ତ ଯୋଜନାମାନ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ ହେଉଛି ।

(୩୧) ଦ୍ରୁତ ଶିଳ୍ପାୟନ ନିମିତ୍ତ ପର୍ଯ୍ୟାପ୍ତ ପରିମାଣରେ ଶକ୍ତି ବିନିଯୋଗ ଏକାନ୍ତ ଅପରିହାର୍ଯ୍ୟ । ସେଥିପାଇଁ ଶକ୍ତି ଉତ୍ପାଦନ ଉପରେ ମୋ' ସରକାର ଅଧିକ ଗୁରୁତ୍ୱ ଦେଇଛନ୍ତି । ସମ୍ପ୍ରତି ନିର୍ମାଣାଧୀନ ସମସ୍ତ ଶକ୍ତି ପ୍ରକଳ୍ପଗୁଡ଼ିକୁ ଯଥା ସମୟରେ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ଷମ କରିବା ପାଇଁ ରାଜ୍ୟ ସରକାର ନୂତନ ଶକ୍ତି ପ୍ରକଳ୍ପ ନିର୍ମାଣ ନିମିତ୍ତ ବେସରକାରୀ ବିନିଯୋଗକାରୀମାନଙ୍କୁ ଆକୃଷ୍ଟ କରିବା ପାଇଁ ଅଗ୍ରଗାମୀ ପଦକ୍ଷେପ ଗ୍ରହଣ କରିଛନ୍ତି । ନୂତନ ପ୍ରକଳ୍ପଗୁଡ଼ିକର ନିର୍ମାଣ ପାଇଁ ସାମଗ୍ରିକ ଭାବେ ରିହାତି ଓ ପ୍ରୋତ୍ସାହନ ଘୋଷଣା କରାଯାଇଛି । ଯଦ୍ୱାରା

ଶିଳ୍ପରେ ଘରୋଇ ଓ ବୈଦେଶିକ ପୁଞ୍ଜି ବିନିଯୋଗକୁ ଆକୃଷ୍ଟ କରାଯାଇ ପାରିବ । ଏ.ଇ.ଏସ୍. ଟ୍ରାନ୍ସପାୱାର ନାମକ ଏକ ମାର୍କିନ
ବ୍ୟବସାୟିକ ସଂସ୍ଥା ସହିତ ଇବ୍ ତାପଜ ବିଦ୍ୟୁତ୍ ପ୍ରକଳ୍ପର ୩ୟ ଓ ୪ର୍ଥ ୟୁନିଟ୍ ପାଇଁ ଏକ ବୁଝାମଣା ଚୁକ୍ତିପତ୍ର ସ୍ୱାକ୍ଷରିତ ହୋଇଛି । ଡୁବୁରି
ଶକ୍ତି ପ୍ରକଳ୍ପ ଏବଂ ଦୁଇଟି କ୍ଷୁଦ୍ର ଜଳ ବିଦ୍ୟୁତ୍ ପରିଯୋଜନା ପାଇଁ 'କଳିଙ୍ଗ ପାୱାର କର୍ପୋରେସନ୍' ସହିତ ଚୁକ୍ତିପତ୍ର ସ୍ୱାକ୍ଷରିତ ହୋଇଛି । ଏହା
ଏକ ଆନନ୍ଦର କଥା ଯେ ବହୁ ଭାରତୀୟ ଓ ବୈଦେଶିକ କମ୍ପାନୀମାନେ ଏହି ରାଜ୍ୟରେ ବିଦ୍ୟୁତ୍ ପ୍ରକଳ୍ପ ପ୍ରତିଷ୍ଠା ପାଇଁ ଅତ୍ୟନ୍ତ ଆଗ୍ରହ ପ୍ରକାଶ
କରିଅଛନ୍ତି । ହିନ୍ଦୋଳଠାରେ ନୂତନ 'ତାପଜ ଓ ଜଳ ବିଦ୍ୟୁତ୍ ପରିଯୋଜନା', ହୀରାକୁଦରୁ ଅଧିକ ଶକ୍ତି ଉତ୍ପାଦନ, ତାଳଚେର ତାପଜ ବିଦ୍ୟୁତ୍
ପ୍ରକଳ୍ପର ସମ୍ପ୍ରସାରଣ ତଥା ଡୁବୁରି, ନରାଜ, ଗୋପାଳପୁର ଏବଂ ହିରମା ତାପଜ ବିଦ୍ୟୁତ୍ ସଂସ୍ଥା ନିର୍ମାଣ ପାଇଁ ଆବଶ୍ୟକୀୟ ପରୀକ୍ଷା ନିରୀକ୍ଷା
କରାଯାଉଛି । ହୀରାକୁଦର ଜଳ ବିଦ୍ୟୁତ୍ ପ୍ରକଳ୍ପ ଓ ତାଳଚେର ତାପଜ ବିଦ୍ୟୁତ୍ କେନ୍ଦ୍ରର ପୁନର୍ବିନ୍ୟାସ ଓ ଆଧୁନିକୀକରଣ ନିମିତ୍ତ ଓଭରସିଜ୍
ଡେଭେଲପ୍‌ମେଣ୍ଟ ଏଜେନ୍‌ସି ଏବଂ ଫାଇନାନ୍‌ସ କର୍ପୋରେସନ୍ ଅଫ ଇଣ୍ଡିଆରୁ ଆର୍ଥିକ ସହାୟତା ଆଣିବାର ପ୍ରସ୍ତାବ ରହିଛି ।

(୨୨) ବାଲେଶ୍ୱର ଜିଲ୍ଲାର ବାହାବଳପୁରଠାରେ ଏକ କ୍ଷୁଦ୍ର ପୋତାଶ୍ରୟ ନିର୍ମିତ ହୋଇ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ଷମ କରାଯାଇ ପାରିଛି । ଚଳିତ ବର୍ଷ
ଏପ୍ରିଲ ମାସ ସୁଦ୍ଧା ଏହି ପୋତାଶ୍ରୟ ମାଧ୍ୟମରେ ସାର ଆମଦାନୀ କରାଯାଇ ପାରିବ । ମୋ' ସରକାର ଓଡ଼ିଶା ମାରିଟାଇମ୍ ଏକାଡେମୀ
ନାମକ ଏକ କେନ୍ଦ୍ର ପାରାଦ୍ୱୀପଠାରେ ସ୍ଥାପନ ନିମନ୍ତେ ଯୋଜନା କରିଛନ୍ତି; ଯାହାକି ଦେଶ ଓ ବିଦେଶର ଜାହାଜ ଶିଳ୍ପାନୁଷ୍ଠାନର ବିଭିନ୍ନ
ଶାଖାରେ କର୍ମଯୋଗାଣ ନିମିତ୍ତ ଆବଶ୍ୟକୀୟ ପ୍ରଶିକ୍ଷଣ ପ୍ରଦାନ କରିପାରିବ ।

(୨୩) ମୋ' ସରକାର ଆମ ରାଜ୍ୟ ଭିତରେ ରେଳ ପରିବହନର ବିକାଶ ପାଇଁ ବିଶେଷ ଆଗ୍ରହୀ । ତାଳଚେର–ସମ୍ବଲପୁର
ରେଳରାସ୍ତାର ତାଳଚେରଠାରୁ ଅନୁଗୁଳ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ରେଳ ସଂଯୋଗ କାର୍ଯ୍ୟ ଏ ମଧ୍ୟରେ ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ ହୋଇ ସାରିଛି ଏବଂ ଗତବର୍ଷ ଜୁଲାଇ ପହିଲା
ତାରିଖଠାରୁ ଏଥିରେ ରେଳଚଳାଚଳ ଆରମ୍ଭ ହୋଇଛି । ରେଳ ଲାଇନ୍‌ର ଅବଶିଷ୍ଟ କାର୍ଯ୍ୟ ଯଥାରୀତି ଆଗେଇ ଚାଲିଛି ଓ ୧୯୯୪–୯୫
ମସିହା ସୁଦ୍ଧା ଏହାକୁ ପୂର୍ଣ୍ଣାଙ୍ଗ କରିବା ଲାଗି ଲକ୍ଷ୍ୟ ଧାର୍ଯ୍ୟ କରାଯାଇଛି । କୋରାପୁଟ–ରାୟଗଡ଼ା ରେଳଲାଇନ୍‌ର ଦାମନଯୋଡ଼ି ପରଠାରୁ
ରେଳ ସଂଯୋଗ ବର୍ତ୍ତମାନ ନିର୍ମାଣାଧୀନ ରହିଛି । ଯଖପୁରା–ବାଂଶପାଣି ରେଳ ରାସ୍ତାର ଦୈତାରୀଠାରୁ ବର୍ତ୍ତମାନ ସୁଦ୍ଧା ନିର୍ମିତ ହୋଇ
ନଥିବା ଅବଶିଷ୍ଟ ରେଳରାସ୍ତା ନିର୍ମାଣ ନିମିତ୍ତ ଆବଶ୍ୟକୀୟ ପୁଞ୍ଜି ଉପଲବ୍ଧ ହୋଇପାରିଥିବା ବିଷୟ ଜଣାଯାଇଛି । ଏହି ରେଳ ରାସ୍ତାର
ଅର୍ଥନୈତିକ ଗୁରୁତ୍ୱ ଉପଲବ୍ଧି କରି ମୋ' ସରକାର ଆବଶ୍ୟକୀୟ ଭୂମି ବିନାମୂଲ୍ୟରେ ଯୋଗାଇ ଦେବା ପାଇଁ ରାଜି ହୋଇଛନ୍ତି । ତାଳଚେର
ଓ ଗୋପାଳପୁରକୁ ସଂଯୋଗ କରି ଏକ ନୂତନ ରେଳ ରାସ୍ତା ନିର୍ମାଣ ନିମିତ୍ତ ଆର୍.ଆଇ.ଟି.ଇ.ଏସ୍. ମାଧ୍ୟମରେ ଇଂଜିନିୟରିଂ ମାର୍ଗର ଗତିପଥ
ନିର୍ଦ୍ଧାରଣ ତଥା ଯାତାୟତ ସମ୍ପର୍କରେ ଅନୁସନ୍ଧାନ କାର୍ଯ୍ୟ କରିବା ନିମିତ୍ତ ରାଜ୍ୟ ସରକାର ସ୍ଥିର କରିଛନ୍ତି ।

(୨୪) ମାନନୀୟ ସଦସ୍ୟମାନେ ଅବଗତ ଅଛନ୍ତି ଯେ ଗ୍ରାମାଞ୍ଚଳର ଦାରିଦ୍ର୍ୟ ଦୂରୀକରଣ ମୋ' ସରକାରଙ୍କର ଏକ ମୁଖ୍ୟ ଚିନ୍ତାର
ବିଷୟ ହୋଇଅଛି । ଏକଥା କହିବା ବାହୁଲ୍ୟ ଯେ, ସ୍ୱଳ୍ପ ଉତ୍ପାଦନକ୍ଷମ ସମ୍ବଳ ଓ କର୍ମସଂସ୍ଥାନ କ୍ଷେତ୍ରରେ ଆବଶ୍ୟକତାଠାରୁ କମ୍ ମଜୁରି
ପ୍ରଦାନର ପରିଣତି ହିଁ ଦାରିଦ୍ର୍ୟ ପାଇଁ ମୁଖ୍ୟତଃ ଦାୟୀ । କେନ୍ଦ୍ରୀୟ ସହାୟତାରେ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ ହେଉଥିବା ଆଇ.ଆର୍.ଡି.ପି. ମାଧ୍ୟମରେ
ଉତ୍ପାଦନକ୍ଷମ ସମ୍ବଳ ଯୋଗାଣ ସହ କେନ୍ଦ୍ରୀୟ ସହାୟତାରେ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ ହେଉଥିବା ଅନ୍ୟ ଏକ ଯୋଜନା 'ଜବାହର ରୋଜଗାର ଯୋଜନା'
ମାଧ୍ୟମରେ ନିଶ୍ଚିତ ଓ ଦୀର୍ଘ ମିଆଦୀ କର୍ମଯୋଗାଣ ପାଇଁ ମୋର ସରକାର ପ୍ରଚେଷ୍ଟା କରି ଆସୁଛନ୍ତି । ୧୯୯୨ ମସିହା ଡିସେମ୍ବର ମାସ ସୁଦ୍ଧା
୪୭,୫୨୩ ହିତାଧିକାରୀ ଆଇ.ଆର୍.ଡି.ପି. ମାଧ୍ୟମରେ ଉପକୃତ ହୋଇଛନ୍ତି । ଏଥିରେ ୧୧,୦୬୨ ଜଣ ଅନୁସୂଚିତ ଜାତି; ୨୩,୬୬୦ ଜଣ
ଅନୁସୂଚିତ ଉପଜାତି ଓ ୨୩,୨୫୮ ଜଣ ମହିଳା ଅନ୍ତର୍ଭୁକ୍ତ । ଏଠାରେ ଉଲ୍ଲେଖଯୋଗ୍ୟ ଯେ ଆଇ.ଆର୍.ଡି.ପି. ମାଧ୍ୟମରେ ଡିସେମ୍ବର ୧୯୯୨
ମସିହା ସୁଦ୍ଧା ଅନୁସୂଚିତ ଜାତି ଓ ଉପଜାତି ହିତାଧିକାରୀଙ୍କର ସଂଖ୍ୟା ବୃଦ୍ଧି ପାଇଁ ଆନୁପାତିକ ୫୮ ପ୍ରତିଶତ ହୋଇ ପାରିଛି, ଯଦିଓ ଏଥି
ନିମନ୍ତେ ୫୦ ପ୍ରତିଶତ ଲକ୍ଷ୍ୟ ଧାର୍ଯ୍ୟ କରାଯାଇଥିଲା ।

(୨୫) ବେକାରୀ ସମସ୍ୟା ଦୂରୀକରଣ, କମ୍ ମଜୁରିରେ କାମ କରୁଥିବା ଗ୍ରାମ୍ୟ ଶ୍ରମିକ ସମସ୍ୟାର ସମାଧାନ ଓ କାମଧନ୍ଦା ନଥିବା
ସମୟରେ ଶ୍ରମିକମାନଙ୍କର ଦୁଃଖ ଲାଘବ ନିମିତ୍ତ 'ଜବାହର ରୋଜଗାର ଯୋଜନା' ଉଦ୍ଦିଷ୍ଟ । ୧୯୯୨ ମସିହା ଡିସେମ୍ବର ଶେଷ ସୁଦ୍ଧା
୬୦୦୫·୭୭ ଲକ୍ଷ ଟଙ୍କା ଏ ବାବଦରେ ବ୍ୟୟ ହୋଇଛି ଓ ୧୨୭·୮୮ ଲକ୍ଷ ଶ୍ରମ ଦିବସ ସୃଷ୍ଟି କରାଯାଇ ପାରିଛି । ଚଳିତ ଆର୍ଥିକ ବର୍ଷ
୩୦୬·୫୨ ଲକ୍ଷ ଶ୍ରମ ଦିବସ ସୃଷ୍ଟି ନିମିତ୍ତ ଲକ୍ଷ୍ୟ ଧାର୍ଯ୍ୟ କରାଯାଇଛି ।

(୨୬) 'ଜବାହର ରୋଜଗାର ଯୋଜନା'ର ଅନ୍ୟତମ ଉପଯୋଜନା 'ଇନ୍ଦିରା ଆବାସ ଯୋଜନା' ଗ୍ରାମାଞ୍ଚଳରେ ଦାରିଦ୍ର୍ୟ ସୀମାରେଖା
ତଳେ ବାସ କରୁଥିବା ତଫସିଲଭୁକ୍ତ ଜାତି ଓ ଉପଜାତି ତଥା ଗୋତିମୁକ୍ତ ଶ୍ରମିକମାନଙ୍କୁ ବାସଗୃହ ଯୋଗାଣ ପାଇଁ ଉଦ୍ଦିଷ୍ଟ । ଚଳିତ ବର୍ଷ ପାଇଁ
୮,୮୧୪ଟି ଗୃହ ନିର୍ମାଣ କରିବା ନିମନ୍ତେ ଲକ୍ଷ୍ୟ ଧାର୍ଯ୍ୟ କରାଯାଇଥିବା ବେଳେ ୧୯୯୨ ନଭେମ୍ବର ମାସ ସୁଦ୍ଧା ୭,୨୭୬ ବାସଗୃହ ନିର୍ମିତ
ହୋଇଛି । 'ଜବାହର ରୋଜଗାର ଯୋଜନା'ର ଆଉ ଏକ ଉପଯୋଜନା, 'ନିଃଶୁଳ୍କ କୂପ ଖନନ ଯୋଜନା' ଅଧୀନରେ ୧୭,୨୦୦ଟି ସେଚକୂପ
ଖନନ ପାଇଁ ଲକ୍ଷ୍ୟ ଧାର୍ଯ୍ୟ କରାଯାଇଥିବା ବେଳେ ୧୫,୮୦୦ଟି ସେଚକୂପ ତଫସିଲଭୁକ୍ତ ଜାତି, ଉପଜାତି, ଗୋତିମୁକ୍ତ ଶ୍ରମିକ ଏବଂ କ୍ଷୁଦ୍ର ଓ
ନାମମାତ୍ର କୃଷୀମାନଙ୍କ ପାଇଁ ଖୋଳିତ ହୋଇପାରିଛି ।

(୨୭) ପୂର୍ବରୁ ମୁଁ ଉଲ୍ଲେଖ କରିଛି ଯେ ମହିଳାମାନଙ୍କ ବିକାଶ ମୋ ସରକାରଙ୍କ ପାଇଁ ଏକ ଗଭୀର ଓ ନୈତିକ ଚିନ୍ତାର ବିଷୟ ହୋଇ
ରହିଛି । ସମନ୍ୱିତ ଗ୍ରାମ୍ୟ ବିକାଶ ଯୋଜନାର ଏକ ଉପ ପ୍ରକଳ୍ପ ଡି.ଡବ୍ଲ୍ୟୁ.ସି.ଆର୍.ଏ. ମହିଳାମାନଙ୍କୁ ଉପାର୍ଜନକ୍ଷମ କାମରେ
ବିନିଯୋଗ କରିବାର ସୁବିଧା ଯୋଗାଇ ଦେବାର ଲକ୍ଷ୍ୟ ନେଇ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ କରାଯାଉଛି । 'ନ୍ୟାସନାଲ୍ ପରସ୍ପେକ୍ଟିଭ୍ ପ୍ଲାନ୍ ଫର୍

ଓମେନ୍'ର ସୁପାରିଶକ୍ରମେ ରାଜ୍ୟରେ ଏକ 'ମହିଳା ବିକାଶ ସମବାୟ ନିଗମ' ପ୍ରତିଷ୍ଠିତ ହୋଇଛି । ଏହି ନିଗମ ମହିଳାମାନଙ୍କ ପାଇଁ ବିବିଧ ଆୟକାରୀ ଯୋଜନା କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ କରୁଛି । ସମନ୍ୱିତ ଶିଶୁ ବିକାଶ ଯୋଜନା ଅଧୀନରେ କେତେଗୁଡ଼ିଏ ପଦକ୍ଷେପ ଗ୍ରହଣ କରାଯାଉଛି । ଶିଶୁ ଓ ମା'ମାନଙ୍କର ରୁଗ୍ଣତା, ଅକାଳ ମୃତ୍ୟୁ ଓ ପୁଷ୍ଟିହୀନତା ହ୍ରାସ କରିବା ପାଇଁ ପରିପୂରକ ପୁଷ୍ଟିକର ଖାଦ୍ୟ ଯୋଗାଣ, ପ୍ରାକ୍ ବିଦ୍ୟାଳୟ ଶିକ୍ଷା, ରୋଗ ପ୍ରତିରୋଧକ ଟୀକା, ନିୟମିତ ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟ ପରୀକ୍ଷା ଏବଂ ଡାକ୍ତରୀ ପରାମର୍ଶ ପରି ଏକ ସମନ୍ୱିତ ଯୋଜନା କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ ହେଉଛି । ଉପଯୁକ୍ତ ପୁଷ୍ଟିକର ଖାଦ୍ୟ ଯୋଗାଣ ମଧ୍ୟ ମହିଳା ସମିତି ଓ ଅଙ୍ଗନବାଡ଼ି କେନ୍ଦ୍ରଗୁଡ଼ିକ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ କରୁଛନ୍ତି ।

(୨୮) ବାର୍ଦ୍ଧକ୍ୟ ଭତ୍ତା ଯୋଜନା ରାଜ୍ୟରେ ପ୍ରବର୍ତ୍ତିତ ହୋଇଛି । ମାସକୁ ଏକ ଶତ ଟଙ୍କା ପେନ୍‌ସନ୍ ଅସହାୟ, କ୍ଷୁଦ୍ର ଓ ନାମମାତ୍ର କୃଷୀ, ଭୂମିହୀନ କୃଷି ଶ୍ରମିକ ଯାହାଙ୍କ ବୟସ ୬୦ ବର୍ଷରୁ ଅଧିକ ତଥା ବୟସ ନିର୍ବିଶେଷରେ ବିଧବାମାନଙ୍କୁ ପ୍ରଦାନ କରାଯାଉଛି । ଅକ୍ଟୋବର ୩୧ ତାରିଖ ସୁଦ୍ଧା ୨,୭୯,୮୧୦ ଜଣ ବିଧବାଙ୍କ ସମେତ ୪,୬୨,୬୯୦ ଜଣ ବ୍ୟକ୍ତି ଏହି ଯୋଜନା ମାଧ୍ୟମରେ ଉପକୃତ ହୋଇଛନ୍ତି । ଏହା ବ୍ୟତୀତ ଭୂମିହୀନ କୃଷି ଶ୍ରମିକମାନଙ୍କ ଲାଗି ଗ୍ରୁପ୍ ଇନ୍‌ସୁରାନ୍‌ସ ସ୍କିମ୍, ବ୍ୟକ୍ତିଗତ ଦୁର୍ଘଟଣା ବୀମା ଯୋଜନା, ଭୂମିହୀନ ଶ୍ରମିକମାନଙ୍କ ଲାଗି କୁଟୀର ବୀମା ଯୋଜନା ମଧ୍ୟ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ କରାଯାଉଛି । ମୁଁ ଆନନ୍ଦର ସହିତ କହୁଛି ଯେ ଏହି ଯୋଜନାଗୁଡ଼ିକ ୧୯୯୩–୯୪ ମସିହାରେ ମଧ୍ୟ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ ହେବ ।

(୨୯) ତଫସିଲଭୁକ୍ତ ଜାତି ଓ ଉପଜାତିମାନଙ୍କର ସାମାଜିକ, ଅର୍ଥନୈତିକ ଓ ଶିକ୍ଷାଗତ ବିକାଶ ରାଜ୍ୟ ସରକାରଙ୍କର ବିଶେଷ ପ୍ରଣିଧାନର ବିଷୟ । ଆଦିବାସୀ ଉପଯୋଜନା ଅଞ୍ଚଳରେ ବିଭିନ୍ନ ସାମାଜିକ ଅର୍ଥନୈତିକ ତଥା ଶିକ୍ଷାଗତ ପ୍ରକଳ୍ପ ସଫଳତାର ସହ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ କରିବା ପାଇଁ ୨୧ଟି ସମନ୍ୱିତ ଆଦିବାସୀ ଉନ୍ନୟନ ସଂସ୍ଥା ଓ ୧୬ଟି ଅଣୁଯୋଜନା ସ୍ଥାପିତ ହୋଇଛି । ଅଣ ଉପଯୋଜନା ଅଞ୍ଚଳରେ ଆଦିବାସୀମାନଙ୍କୁ ୪୬ଟି ମାଡା ଏବଂ ୧୩ଟି ଗୋଷ୍ଠୀ ସଙ୍ଗଠନ ମାଧ୍ୟମରେ ସାହାଯ୍ୟ କରାଯାଉଛି । ଏହି ବିଶେଷ ପ୍ରକଳ୍ପଗୁଡ଼ିକର ଅଧୀନରେ ନଥିବା ଆଦିବାସୀ ପରିବାରଗୁଡ଼ିକୁ ସ୍ଥାନଚ୍ୟୁତ ଆଦିବାସୀ ଉନ୍ନୟନ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ (ଡି: ଟି: ଡି: ପି:) ଜରିଆରେ ସାହାଯ୍ୟ କରାଯାଉଛି । ସାଧାରଣ ଦାରିଦ୍ର୍ୟ ଦୂରୀକରଣ ଯୋଜନାରୁ ମିଳୁଥିବା ସାହାଯ୍ୟ ବ୍ୟତୀତ ତଫସିଲଭୁକ୍ତ ଜାତିର ପରିବାରମାନଙ୍କୁ ସ୍ପେଶିଆଲ୍ କମ୍ପୋନେଣ୍ଟ ପ୍ଲାନ୍ ମାଧ୍ୟମରେ ସାହାଯ୍ୟ କରାଯାଉଛି । ସମସ୍ତ ଉନ୍ନୟନ ବିଭାଗଗୁଡ଼ିକ ତଫସିଲଭୁକ୍ତ ଜାତି ଓ ଉପଜାତିର ଆନୁପାତିକ ଜନସଂଖ୍ୟା ଭିତ୍ତିରେ ସେହି ସମ୍ପ୍ରଦାୟର ପରିବାରମାନଙ୍କର ଉପକାର ନିମନ୍ତେ ଯୋଜନା ଅଟକଳର ଏକ ନିର୍ଦ୍ଦିଷ୍ଟ ଅଂଶ ସଂରକ୍ଷିତ କରିଛନ୍ତି ।

(୩୦) ୧୯୯୨–୯୩ ମସିହାରେ ଆଦିବାସୀ ଉପଯୋଜନା ଅଞ୍ଚଳରେ ଅର୍ଥ ବିନିଯୋଗ ୪୬୮·୦୩ କୋଟି ଟଙ୍କା ହେବ । ୧୯୯୩–୯୪ ମସିହାରେ ୫୦,୦୦୦ ତଫସିଲଭୁକ୍ତ ଉପଜାତି ପରିବାରଙ୍କୁ ସହାୟତା ନିମନ୍ତେ ଲକ୍ଷ୍ୟ ଧାର୍ଯ୍ୟ ହୋଇଛି ।

(୩୧) ତଫସିଲଭୁକ୍ତ ଜାତିମାନଙ୍କ କଲ୍ୟାଣ ପାଇଁ ୧୯୯୨–୯୩ରେ ୨୬୦·୦୨ କୋଟି ଟଙ୍କା ବ୍ୟୟବରାଦ କରାଯାଇଛି । ୧୯୯୩–୯୪ ମସିହାରେ ୬୦,୦୦୦ ତଫସିଲଭୁକ୍ତ ଜାତି ପରିବାରଙ୍କୁ ସହାୟତା ନିମନ୍ତେ ଲକ୍ଷ୍ୟ ଧାର୍ଯ୍ୟ ହୋଇଛି ।

(୩୨) ତଫସିଲଭୁକ୍ତ ଜାତି ଓ ଉପଜାତିର ସାମାଜିକ ଓ ଅର୍ଥନୈତିକ ପ୍ରଗତିର ଦୀର୍ଘ ମିଆଦୀ ବ୍ୟବସ୍ଥା ଅନୁଧ୍ୟାନ କରି ଏହି ସବୁ ସମ୍ପ୍ରଦାୟ ନିମନ୍ତେ ରାଜ୍ୟ ସରକାର ଶିକ୍ଷାଗତ ପ୍ରକଳ୍ପଗୁଡ଼ିକୁ ସବୁଠାରୁ ଅଧିକ ଗୁରୁତ୍ୱ ଆରୋପ କରିଛନ୍ତି । ୧୯୯୨–୯୩ ମସିହା ମଧ୍ୟରେ ୬୭ଟି ସେବାଶ୍ରମ, ଆବାସିକ ସେବାଶ୍ରମ, ଆଶ୍ରମ ଏବଂ କନ୍ୟାଶ୍ରମକୁ ଉଚ୍ଚ ପର୍ଯ୍ୟାୟକୁ ଉନ୍ନୀତ କରାଯାଇଛି । ଗୋଟିଏ ହାଇସ୍କୁଲ, ଗୋଟିଏ ବାଳିକା ବିଦ୍ୟାଳୟ ଏବଂ ଗୋଟିଏ ଆଶ୍ରମ ସ୍କୁଲ ଖୋଲାଯାଇଛି । ୧୯୯୨–୯୩ ଏବଂ ୧୯୯୩–୯୪ ଶେଷ ସୁଦ୍ଧା ୪୬ଟି ନୂତନ ଛାତ୍ରାବାସ ଗୃହ ନିର୍ମାଣ ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ ହେବ । ତଫସିଲଭୁକ୍ତ ଜାତି ଓ ଉପଜାତିର ଶିକ୍ଷାର୍ଥୀମାନଙ୍କ ନିମନ୍ତେ ୩୦ଟି ନୂତନ ଛାତ୍ରାବାସ ନିର୍ମାଣ କରିବା ପାଇଁ ପ୍ରସ୍ତାବ ରହିଛି । ତଫସିଲଭୁକ୍ତ ଜାତି ଓ ଉପଜାତି ଲୋକଙ୍କର ଶିକ୍ଷା ବ୍ୟବସ୍ଥାକୁ ଅଗ୍ରାଧିକାର ଦିଆଯାଇଥିବାରୁ ହରିଜନ କଲ୍ୟାଣ ଏବଂ ଆଦିବାସୀ କଲ୍ୟାଣ ବିଭାଗର ବ୍ୟୟ ଅଟକଳର ୬୭ ପ୍ରତିଶତ ଅର୍ଥ ଶିକ୍ଷା ବାବଦରେ ଖର୍ଚ୍ଚ କରାଯାଉଛି ।

(୩୩) ୨୦୦୦ ମସିହା ସୁଦ୍ଧା ସମସ୍ତଙ୍କୁ ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟସେବା ଯୋଗାଇ ଦେବା ଲକ୍ଷ୍ୟ ନେଇ ମୋର ସରକାର ବିଭିନ୍ନ ପଦ୍ଧତିର ଚିକିତ୍ସା ଅଧୀନରେ ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟସେବାର ଭିତ୍ତିଭୂମି ସମ୍ପ୍ରସାରଣ ପାଇଁ ବିଭିନ୍ନ ପଦକ୍ଷେପ ନେଉଛନ୍ତି । ଗ୍ରାମ୍ୟ ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟ ଯୋଜନାକୁ ଅଧିକ ଫଳପ୍ରଦ କରିବା ଲାଗି ୧୯୯୩–୯୪ ମସିହାରେ ଦୁର୍ଗମ ଗ୍ରାମାଞ୍ଚଳଗୁଡ଼ିକରେ ୧୫୩ଟି ନୂତନ ଉପକେନ୍ଦ୍ର ପ୍ରତିଷ୍ଠା କରିବା ପ୍ରସ୍ତାବ ରହିଛି । ୧୯୯୩–୯୪ ମଧ୍ୟରେ ବିକଳ୍ପ ଚିକିତ୍ସାର ପଦ୍ଧତିକୁ ଉତ୍ସାହିତ କରିବା ଉଦ୍ଦେଶ୍ୟରେ ୧୯ଟି ଆୟୁର୍ବେଦ ଡାକ୍ତରଖାନା, ୧୮ଟି ହୋମିଓପାଥିକ ଡାକ୍ତରଖାନା ଏବଂ ୨ଟି ୟୁନାନୀ ଡାକ୍ତରଖାନା ପ୍ରତିଷ୍ଠା କରିବାର ପ୍ରସ୍ତାବ ରହିଛି । ସଂକ୍ରାମକ ରୋଗର ନିରାକରଣ, କୁଷ୍ଠରୋଗ ନିୟନ୍ତ୍ରଣ ଏବଂ ଗଳଗଣ୍ଡ ନିୟନ୍ତ୍ରଣ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ନିମନ୍ତେ ମୋର ସରକାର ଉପଯୁକ୍ତ ଧ୍ୟାନ ଦେଉଛନ୍ତି ଓ ଦେବେ । ମୋତିଆବିନ୍ଦୁ ସମ୍ପର୍କୀୟ ଅନ୍ଧତ୍ୱ ନିୟନ୍ତ୍ରଣ ପାଇଁ ଏକ ଯୋଜନା ବିଶ୍ୱବ୍ୟାଙ୍କ ସହାୟତାରେ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ ହେବାର ପ୍ରସ୍ତାବ ରହିଛି । ଏପରି ଅନ୍ଧତ୍ୱ ପ୍ରାୟ ସମୁଦାୟ ଅନ୍ଧ ସଂଖ୍ୟାର ୯୩·୮ ପ୍ରତିଶତ । ପରିକଳ୍ପିତ ଏହି ଯୋଜନା ନିମନ୍ତେ ୬୮·୮୬ କୋଟି ଟଙ୍କା ଖର୍ଚ୍ଚ ଅଟକଳ କରାଯାଇଛି ।

(୩୪) ମୋ ସରକାର ପରିବାର କଲ୍ୟାଣ ଯୋଜନା ଉପରେ ଅଧିକ ଗୁରୁତ୍ୱ ଦେଉଛନ୍ତି । ୧୯୮୧ରୁ ୧୯୯୧ ଦଶନ୍ଧି ମଧ୍ୟରେ ରାଜ୍ୟର ଜନ ସଂଖ୍ୟା ୧୯·୫ ପ୍ରତିଶତ ବୃଦ୍ଧି ପାଇଛି । ଜାତୀୟ ବୃଦ୍ଧି ହାର ୨୩·୫୬ ପ୍ରତିଶତ ତୁଳନାରେ ରାଜ୍ୟର ଏହି ଜନସଂଖ୍ୟା ବୃଦ୍ଧି ହାର କମ୍ ଥିଲା । କମ୍ ବୃଦ୍ଧି ହାର ରାଜ୍ୟଗୁଡ଼ିକ ମଧ୍ୟରେ କେରଳ ଏବଂ ତାମିଲନାଡୁ ପରେ ଓଡ଼ିଶାର ସ୍ଥାନ ତୃତୀୟ । ଅବଶ୍ୟ ଶିଶୁ ମୃତ୍ୟୁ ହାର

ଅଦ୍ୟାବଧି ଉଦବେଗର ବିଷୟ ହୋଇ ରହିଛି । ଶିଶୁ କଲ୍ୟାଣ ଓ ନିରାପଦ ମାତୃତ୍ୱ ଯୋଜନା ୧୯୯୨ ଏପ୍ରିଲ୍ ପହିଲାଠାରୁ ରାଜ୍ୟରେ ଆରମ୍ଭ କରାଯାଇଛି । ଗଞ୍ଜାମ, ସମ୍ବଲପୁର ଓ କେନ୍ଦୁଝର ଜିଲ୍ଲାରେ ଏହା କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ ହେଉଛି । ୧୯୯୩-୯୪ ମଧ୍ୟରେ କୋରାପୁଟ, ବଲାଙ୍ଗୀର ଓ ସୁନ୍ଦରଗଡ଼ ଜିଲ୍ଲାକୁ ଏହି ଯୋଜନା ସମ୍ପ୍ରସାରିତ ହେବାର ପ୍ରସ୍ତାବ ରହିଛି । ଶିଶୁ ମୃତ୍ୟୁ ହାର ହ୍ରାସ କରିବା ପାଇଁ ବିବିଧ ଟୀକାଦାନ ଓ ଶିଶୁ ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ଉପରେ ବିଶେଷ ଗୁରୁତ୍ୱ ଦିଆଯାଉଛି ।

(୩୫) ପ୍ରାଥମିକ ଶିକ୍ଷାର ସାର୍ବଜନୀନକରଣ ଉପରେ ମୋ ସରକାର ବିଶେଷ ଗୁରୁତ୍ୱ ଦେଉଛନ୍ତି । ୬ ବର୍ଷରୁ ୧୧ ବର୍ଷ ମଧ୍ୟରେ ଶିଶୁଙ୍କ ସଂଖ୍ୟା ୩୮.୮୫ ଲକ୍ଷ ନିର୍ଦ୍ଧାରିତ କରାଯାଇଥିବାବେଳେ ଡିସେମ୍ବର ୧୯୯୨ ଶେଷ ସୁଦ୍ଧା ୩୬.୪୬ ଲକ୍ଷ ଶିଶୁ ବିଦ୍ୟାଳୟରେ ନାମ ଲେଖାଇଛନ୍ତି । ସେହିପରି ୧୧ରୁ ୧୪ ବର୍ଷ ମଧ୍ୟରେ ନିର୍ଦ୍ଧାରିତ ୧୭.୩୪ ଲକ୍ଷ ଶିଶୁଙ୍କ ମଧ୍ୟରୁ ୧୨.୩୮ ଲକ୍ଷ ଶିଶୁ ସ୍କୁଲରେ ନାମ ଲେଖାଇଛନ୍ତି । ୧୯୯୩-୯୪ ମସିହାରେ ୫୦୦ଟି ନୂଆ ପ୍ରାଥମିକ ବିଦ୍ୟାଳୟ ଖୋଲିବା ଏବଂ ୧,୫୦୦ଟି ପ୍ରାଥମିକ ସ୍କୁଲ ଗୃହ ତିଆରି ହେବାର ପ୍ରସ୍ତାବ ଅଛି । ପ୍ରାଥମିକ ସ୍ତରରେ ପାଠ ଛାଡ଼ି ଦେଇଥିବା ଛାତ୍ରମାନଙ୍କର ସମସ୍ୟାର ସମାଧାନ ପାଇଁ ୨,୩୪୦ଟି ଅଣଆନୁଷ୍ଠାନିକ ଶିକ୍ଷାକେନ୍ଦ୍ର ପ୍ରତିଷ୍ଠିତ ହୋଇ କାର୍ଯ୍ୟ କରୁଛି ।

(୩୬) କୋରାପୁଟ, ରାୟଗଡ଼ା, ନବରଙ୍ଗପୁର, ମାଲକାନଗିରି, ଗଜପତି, ଗଞ୍ଜାମ, ଫୁଲବାଣୀ ଓ କଳାହାଣ୍ଡି ଏହି ୮ଟି ଜିଲ୍ଲା ପାଇଁ 'ଦକ୍ଷିଣ ଓଡ଼ିଶା ଶିକ୍ଷା ପ୍ରକଳ୍ପ' ନାମରେ ଏକ ବିଶେଷ ଯୋଜନା ୟୁ.ଏନ୍.ଡି.ପି: ଜର୍ମାନ୍ ଏଜେନ୍ସି ଫର୍ ଟେକ୍ନିକାଲ କୋ-ଅପରେସନ୍ ଏବଂ କେନ୍ଦ୍ର ସରକାରଙ୍କର ମିଳିତ ସହଯୋଗିତାରେ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ ହେବାର ପ୍ରସ୍ତାବ ରହିଛି । ଏହି ପ୍ରକଳ୍ପ ଅଧୀନରେ ପ୍ରଥମ ପର୍ଯ୍ୟାୟରେ ୧୯୯୩-୯୪ରୁ ୨୬ଟି ବ୍ଲକ୍‌ରେ ଏହି କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ ହେବ । ଶୈଶବ ଅବସ୍ଥାର ଶିକ୍ଷା ଏବଂ ପ୍ରାଥମିକ ଶିକ୍ଷା ଲାଭ ପାଇଁ ସାର୍ବଜନୀନ ବ୍ୟବସ୍ଥା ସହିତ ସ୍ଥାନୀୟ ପରିବେଶ ଓ ସାମାଜିକ ଚେତନା ତଥା ଆଞ୍ଚଳିକ କଥିତ ଭାଷାର ବିବିଧତା ପ୍ରତି ଦୃଷ୍ଟି ଦେଇ ଏହି ପ୍ରକଳ୍ପ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ ହେବ ।

(୩୭) କେନ୍ଦ୍ର ସରକାରଙ୍କର ସହାୟତାରେ ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ ସାକ୍ଷର ଅଭିଯାନ ରାଜ୍ୟର ୬ଟି ଜିଲ୍ଲାରେ ୭ଟି କେନ୍ଦ୍ର ମାଧ୍ୟମରେ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ କରାଯାଉଛି । ଏଥିରୁ ସୁନ୍ଦରଗଡ଼, ଗଞ୍ଜାମ ଏବଂ ରାଉରକେଲାରେ ୩ଟି କେନ୍ଦ୍ରର ପ୍ରଥମ ପର୍ଯ୍ୟାୟ କାର୍ଯ୍ୟ ଶେଷ ହୋଇ ସାରିଛି । ବର୍ତ୍ତମାନ ଏହି କେନ୍ଦ୍ରଗୁଡ଼ିକ ଅଧୀନରେ ସାକ୍ଷରତା ପରବର୍ତ୍ତୀ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମମାନ ଆରମ୍ଭ କରାଯାଉଛି । ଆଗାମୀ ବର୍ଷ ବଲାଙ୍ଗୀର ଜିଲ୍ଲା ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ ସାକ୍ଷର ଜିଲ୍ଲାରେ ପରିଣତ ହେବ । ଅଷ୍ଟମ ଯୋଜନାକାଳ ଶେଷ ସୁଦ୍ଧା ସବୁ ଜିଲ୍ଲାକୁ ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ ସାକ୍ଷର ପ୍ରକଳ୍ପରେ ଅନ୍ତର୍ଭୁକ୍ତ କରିବାର ପ୍ରସ୍ତାବ ରହିଛି ।

(୩୮) ନାରୀ ଶିକ୍ଷାର ବିକାଶ ଉପରେ ଅଗ୍ରାଧିକାର ଦିଆଯାଉଛି । ଆର୍ଥିକ ସମ୍ବଳ ଓ ଅନଗ୍ରସର ଅଞ୍ଚଳର ଆବଶ୍ୟକତା ପ୍ରତି ଆବଶ୍ୟକୀୟ ଦୃଷ୍ଟି ଦେଇ ରାଜ୍ୟରେ ଶିକ୍ଷାର ସୁସ୍ଥ ବିକାଶ ଉଦ୍ଦେଶ୍ୟରେ ଘରୋଇ ଶିକ୍ଷାନୁଷ୍ଠାନଗୁଡ଼ିକୁ ଦିଆଯାଉଥିବା ଅନୁଦାନ ନୀତିର ପୁନର୍ନିର୍ଦ୍ଧାରଣ ପାଇଁ ମୋର ସରକାର ପ୍ରସ୍ତାବ କରୁଛନ୍ତି ।

(୩୯) ୧୯୯୨ ଏପ୍ରିଲ୍ ପରଠାରୁ ଅଳ୍ପ ବ୍ୟବଧାନରେ ଘଟିଥିବା ପ୍ରାକୃତିକ ବିପର୍ଯ୍ୟୟର ଧ୍ୱଂସଲୀଳାରେ ରାଜ୍ୟ ବିଶେଷ କ୍ଷତିଗ୍ରସ୍ତ ହୋଇଛି । ଏପ୍ରିଲ୍ ଓ ମଇ ମାସରେ ପ୍ରବଳ କରକାପାତ ଯୋଗୁଁ ୧୦ଟି ଜିଲ୍ଲା କ୍ଷତିଗ୍ରସ୍ତ ହୋଇଛି । ତା'ପରେ ବାତ୍ୟା, ପ୍ରବଳ ବୃଷ୍ଟିପାତ ଏବଂ ବନ୍ୟା ଜୁନ୍‌ରୁ ସେପ୍ଟେମ୍ବର ମାସ ମଧ୍ୟରେ ଅଧିକାଂଶ ଜିଲ୍ଲାକୁ ଊଣା ଅଧିକଭାବେ କ୍ଷତିଗ୍ରସ୍ତ କରିଛି । ପର୍ଯ୍ୟାୟକ୍ରମେ ପ୍ରାକୃତିକ ବିପର୍ଯ୍ୟୟ ଦ୍ୱାରା ଧନଜୀବନର ପ୍ରଭୂତ କ୍ଷତି ଘଟିଛି । ୪୫ ଲକ୍ଷରୁ ଅଧିକ ଲୋକ ଏହା ଫଳରେ କ୍ଷତିଗ୍ରସ୍ତ ହୋଇଛନ୍ତି । ୨୨୫ଟି ବ୍ଲକ୍ ଏବଂ ୫୦ଟି ସହରାଞ୍ଚଳ ଇଲାକାରେ ୧୨,୨୭୦ଟି ଗ୍ରାମର ୩.୭୧ ଲକ୍ଷ ହେକ୍ଟର ଶସ୍ୟକ୍ଷେତ୍ର ମଧ୍ୟ କ୍ଷତିଗ୍ରସ୍ତ ହୋଇଛି । ସମ୍ପଦହାନୀର ସମୁହ ହିସାବ ୧୮୫ କୋଟି ଟଙ୍କା ହେବ ବୋଲି ହିସାବରୁ ଜଣା ପଡ଼ିଛି । କ୍ଷତିଗ୍ରସ୍ତ ଲୋକଙ୍କର ଦୁଃଖ ଲାଘବ କରିବା ପାଇଁ ବ୍ୟାପକ ରିଲିଫ୍ ବ୍ୟବସ୍ଥା ଗ୍ରହଣ କରାଯାଇଛି । ସାମୟିକ ଆଶ୍ରୟ ପ୍ରଦାନ ସହ ଦୁର୍ଗତ ଲୋକଙ୍କୁ ବସ୍ତ୍ର ଏବଂ କମ୍ବଳ ମଧ୍ୟ ଯୋଗାଇ ଦିଆଯାଇଛି । କ୍ଷତିଗ୍ରସ୍ତ ଅଞ୍ଚଳରେ ଗୋଖାଦ୍ୟ ମଧ୍ୟ ଯୋଗାଇ ଦିଆଯାଇଛି । ବିଶୁଦ୍ଧ ପାନୀୟଜଳ ଯୋଗାଇବା ପାଇଁ ଆଶ୍ରୟସ୍ଥଳୀଗୁଡ଼ିକରେ ଅସ୍ଥାୟୀ ନଳକୂପ ବସା ଯାଇଥିଲା ଏବଂ ବନ୍ୟାରେ କ୍ଷତିଗ୍ରସ୍ତ ହୋଇଥିବା ନଳକୂପଗୁଡ଼ିକର ମରାମତି ଓ ବିଶୋଧନ କରାଯାଇଥିଲା ।

(୪୦) ପର୍ଯ୍ୟାପ୍ତ ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟରକ୍ଷା ବ୍ୟବସ୍ଥା, ପରିମଳ ଏବଂ ପଶୁ ସମ୍ପଦର ସୁରକ୍ଷା ପାଇଁ ପଦକ୍ଷେପ ନିଆଯାଇଥିଲା । ଜୀବନ ହରାଇଥିବା ଲୋକଙ୍କ ପରିବାରର ଆତ୍ମୀୟଙ୍କୁ ୨.୭୬ ଲକ୍ଷ ଟଙ୍କା ଅନୁଦାନ ରୂପେ ସାହାଯ୍ୟ କରାଯାଇଥିଲା । ବାସଗୃହ ନିର୍ମାଣ ଲାଗି ୫୯୦ ଲକ୍ଷ ଟଙ୍କା ଏବଂ ବାଲିଚର ଜମିକୁ ଚାଷୋପଯୋଗୀ କରିବା ପାଇଁ ୯୩୮ ଲକ୍ଷ ଟଙ୍କା ସାହାଯ୍ୟ ଦିଆଯାଇଥିଲା । ୨୧୧୫ ଲକ୍ଷ ଟଙ୍କା ବିଭିନ୍ନ ବିଭାଗକୁ ପୁନରୁଦ୍ଧାର କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ନିମନ୍ତେ ଦିଆଯାଇଥିଲା । ସ୍ୱେଚ୍ଛାସେବୀ ସଂସ୍ଥା ଏବଂ ଶିଳ୍ପ ସଂସ୍ଥାଗୁଡ଼ିକ ବନ୍ୟା ସାହାଯ୍ୟ କାର୍ଯ୍ୟରେ ମୁକ୍ତ ହସ୍ତରେ ସାହାଯ୍ୟ କରିଛନ୍ତି ।

(୪୧) ସେପ୍ଟେମ୍ବର ୧୯୯୨ ମସିହା ମଧ୍ୟ ଭାଗରୁ ୧୫୩ଟି ବ୍ଲକ୍‌ରେ ଜଳୀୟବାଷ୍ପ ହ୍ରାସ ହୋଇଥିବା ଜଣା ପଡ଼ିଥିଲା । ଅନାବୃଷ୍ଟିଜନିତ ମରୁଡ଼ି ଆଶଙ୍କା ଦୂର କରିବା ପାଇଁ ବିପର୍ଯ୍ୟୟ ରିଲିଫ୍ ପାଣ୍ଠିରୁ ୨୫୯ ଲକ୍ଷ ଟଙ୍କା ମଞ୍ଜୁର କରାଯାଇଥିଲା । ଏହି ଅର୍ଥରେ ଶ୍ରମଭିତ୍ତିକ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ସମେତ ବିଭିନ୍ନ ମରୁଡ଼ି ନିରାକରଣ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ କରାଯାଇଥିଲା ।

(୪୨) ୧୯୯୨-୯୩ ବର୍ଷର ଜାନୁଆରୀ ୧୯୯୩ ସୁଦ୍ଧା 'ଓଡ଼ିଶା ଆଇନ୍ ସହାୟତା ଓ ଉପଦେଷ୍ଟା ବୋର୍ଡ', ୨,୭୦୪ ଜଣ ଦରଖାସ୍ତକାରୀଙ୍କୁ କୋର୍ଟ ଫି, ଓକିଲାତି ଫି ଏବଂ ଅନ୍ୟାନ୍ୟ ଆନୁଷଙ୍ଗିକ ଫି ଆକାରରେ ଆଇନ୍‌ଗତ ସହାୟତା ଯୋଗାଇଛନ୍ତି। ଆଇନ୍‌ଗତ ସାହାଯ୍ୟ ପାଇଥିବା ଏହି ଲୋକଙ୍କ ମଧ୍ୟରେ ତଫସିଲଭୁକ୍ତ ଜାତିର ୫୭୩ ଜଣ, ତଫସିଲଭୁକ୍ତ ଉପଜାତିର ୨୮୮ ଜଣ, ୬୬୨ ଜଣ ମହିଳା ଓ ୪ ଜଣ ପିଲା ଅନ୍ତର୍ଭୁକ୍ତ। ବୁଝାମଣା ମାଧ୍ୟମରେ ବିଭିନ୍ନ କୋର୍ଟରେ ବିଚାରାଧୀନ ଥିବା ଅନେକ ମକଦ୍ଦମା ଫଇସଲା କରି ଲୋକ ଅଦାଲତ ପ୍ରଶଂସନୀୟ ସେବା ପ୍ରଦାନ କରିଛନ୍ତି। ଚଳିତ ବର୍ଷ ୨୦-୨-୧୯୯୩ ତାରିଖ ସୁଦ୍ଧା ବୁଝାମଣା ମାଧ୍ୟମରେ ୧୪୮୭ଟି ଦେୱାନୀ ମକଦ୍ଦମା, ୨୩,୬୦୮ଟି ଫୌଜଦାରୀ ମକଦ୍ଦମା, ୩୪,୨୯୪ଟି ରାଜସ୍ୱ ମକଦ୍ଦମା, ୨୭ଟି ଦାମ୍ପତ୍ୟ ବିବାଦ, ୬୯୪ଟି ମଟର ଦୁର୍ଘଟଣାରେ କ୍ଷତିପୂରଣ ଦାବୀ ଏବଂ ଗୋଟିଏ ଶ୍ରମ ବିବାଦ ଲୋକ ଅଦାଲତ ଦ୍ୱାରା ସମାଧାନ କରାଯାଇଛି। ଓଡ଼ିଶା ଆଇନ୍ ସହାୟତା ଓ ଉପଦେଷ୍ଟା ବୋର୍ଡ ୫ଟି ଆଇନ୍ ତାଲିମ୍ ଶିବିର ଏବଂ ୨୮ଟି ଆଇନ୍ ସାକ୍ଷର ଶିବିର ମାଧ୍ୟମରେ ଗ୍ରାମବାସୀମାନଙ୍କୁ ସେମାନଙ୍କର ସାମ୍ବିଧାନିକ ତଥା ବୈଧାନିକ ଅଧିକାର ସମ୍ପର୍କରେ ସଚେତନ କରାଇଥିଲେ।

(୪୩) ପୁରୀ ଶ୍ରୀଜଗନ୍ନାଥ ମନ୍ଦିରର ସୁରକ୍ଷା ରାଜ୍ୟ ସରକାରଙ୍କ ପାଇଁ ବିଶେଷ ଉଦ୍‌ବେଗର ବିଷୟ ହୋଇଛି। ଏହି ମନ୍ଦିର ଭାରତ ପ୍ରତ୍ନତତ୍ତ୍ୱ ସର୍ବେକ୍ଷଣ ସଂସ୍ଥାର ଏକ ସୁରକ୍ଷିତ ପୁରାତନ କୀର୍ତ୍ତି ଓ ଏହାର ରକ୍ଷଣାବେକ୍ଷଣ, ମରାମତି ଏବଂ ସୁରକ୍ଷା ଏହି ସଂସ୍ଥାର ଦାୟିତ୍ୱ। ମନ୍ଦିରର କ୍ଷତିଗ୍ରସ୍ତ ଅଂଶର ମରାମତି ଏବଂ ସୁରକ୍ଷା ନିମନ୍ତେ ବିଭିନ୍ନ ପଦକ୍ଷେପ ଗ୍ରହଣ ଓ ଏହାର ମରାମତି କାର୍ଯ୍ୟର ଅଗ୍ରଗତି ତଦାରଖ ଉଦ୍ଦେଶ୍ୟରେ ଭାରତ ପ୍ରତ୍ନତାତ୍ତ୍ୱିକ ସର୍ବେକ୍ଷଣ ସଂସ୍ଥା ଏକ ବିଶେଷଜ୍ଞ କମିଟି ଗଠନ କରିଛନ୍ତି। ଗର୍ଭଗୃହ ମଧ୍ୟରେ ମରାମତି କାର୍ଯ୍ୟ ସମ୍ପାଦନ କରିବା ପାଇଁ ଏକ କାର୍ଯ୍ୟସୂଚୀ ପ୍ରସ୍ତୁତ ହୋଇଛି। ଏହି ସୂଚୀ ଅନୁଯାୟୀ ଆଗାମୀ ମଇ ୧୫ ତାରିଖ ସୁଦ୍ଧା ଗର୍ଭଗୃହର ସମସ୍ତ ମରାମତି କାର୍ଯ୍ୟ ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ ହେବା ଆଶା କରାଯାଉଛି। ତଥାପି ପ୍ରତ୍ନତତ୍ତ୍ୱ ସର୍ବେକ୍ଷଣ ସଂସ୍ଥା ଦ୍ୱାରା କରାଯାଉଥିବା ଓ କରିବାକୁ ଥିବା ସମସ୍ତ କାର୍ଯ୍ୟ ରାଜ୍ୟ ସରକାରଙ୍କ ଦ୍ୱାରା ପୁଙ୍ଖାନୁପୁଙ୍ଖ ଭାବେ ତଦାରଖ କରାଯାଉଛି। ଏହି ମରାମତି ଓ ସଂରକ୍ଷଣ ପାଇଁ ସର୍ବୋତ୍କୃଷ୍ଟ ବୈଷୟିକ କୌଶଳ ପ୍ରୟୋଗ ନିମନ୍ତେ ଚୁକ୍ତିବଦ୍ଧ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମର ଉପଯୁକ୍ତ ରୂପାୟନ ଉପରେ ରାଜ୍ୟ ସରକାର ସତର୍କ ଦୃଷ୍ଟି ରଖିଛନ୍ତି। ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ବ୍ୟକ୍ତିଗତ ଭାବେ ଏ ମରାମତି କାର୍ଯ୍ୟର ତଦାରଖ କରୁଛନ୍ତି। ମରାମତି ପାଇଁ ପ୍ରସ୍ତୁତ କାର୍ଯ୍ୟସୂଚୀ କୌଣସି ବ୍ୟତିକ୍ରମ ବିନା ଯେପରି କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ ହୁଏ ସେ ସମ୍ପର୍କରେ ସତର୍କ ପଦକ୍ଷେପ ନେବାକୁ ସେ ମୁଖ୍ୟ ଶାସନ ସଚିବଙ୍କୁ ନିର୍ଦ୍ଦେଶ ଦେଇଛନ୍ତି।

(୪୪) ରାଜ୍ୟର ସମୁଦାୟ ଜଙ୍ଗଲ ଇଲାକାର ଆୟତନ ୫୭,୧୮୩ ବର୍ଗ କିଲୋମିଟର। ଏହା ସମୁଦାୟ ଭୌଗୋଳିକ ଇଲାକାର ୩୬.୮୯ ପ୍ରତିଶତ। ତେବେ ଏଥି ମଧ୍ୟରୁ ୪୦ ପ୍ରତିଶତରୁ ଅଧିକ ଘଞ୍ଚ ବନାନୀର ପରିମିତି ମାତ୍ର ୨୭,୩୫୦ ବର୍ଗ କିଲୋମିଟର। ଜଙ୍ଗଲଗୁଡ଼ିକର ସଂରକ୍ଷଣ କରିବା ଉଦ୍ଦେଶ୍ୟରେ ପୂର୍ବରୁ ୫ଟି ଜିଲ୍ଲାରେ ଗଛ କାଟିବା ଉପରେ ନିଷେଧାଦେଶ ଜାରି ହୋଇଛି। ମୋ ସରକାର ପ୍ରାଥମିକ ପର୍ଯ୍ୟାୟରେ ୧୯୯୨ ମସିହା ନଭେମ୍ବର ମାସରୁ ଏକ ବର୍ଷ ପାଇଁ ଏହି ନିଷେଧାଦେଶ ରାଜ୍ୟର ସବୁ ଜିଲ୍ଲାରେ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ କରିଛନ୍ତି। ଏଥି ସହ ଲୋକମାନଙ୍କର ଜାଳେଣି କାଠ ଓ କ୍ଷୁଦ୍ର କାଠଗଣ୍ଡି ଚାହିଦା ପୂରଣ ପର୍ଯ୍ୟାପ୍ତ ପରିମାଣରେ ବୃକ୍ଷରୋପଣ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ହାତକୁ ନିଆଯାଇଛି। ଚଳିତ ବର୍ଷ ଓ ଆଗାମୀ ବର୍ଷ ୪୩,୬୭୮ ହେକ୍ଟର ଅଞ୍ଚଳରେ ବୃକ୍ଷରୋପଣ କରାଯିବ ବୋଲି ଲକ୍ଷ୍ୟ ଧାର୍ଯ୍ୟ ହୋଇଛି। ସେହିପରି ୧୯୯୨-୯୩ ମସିହା ମଧ୍ୟରେ ୯,୬୮୮ ହେକ୍ଟର ଅବକ୍ଷୟପ୍ରାପ୍ତ ଜଙ୍ଗଲ ଇଲାକାରେ ଜଙ୍ଗଲ ସୃଷ୍ଟି ନିମନ୍ତେ ଲକ୍ଷ୍ୟ ଧାର୍ଯ୍ୟ ହୋଇଛି। ୧୯୯୩-୯୪ ମସିହାରେ ୨୭ଟି ଦୁଷ୍ପ୍ରାପ୍ୟ ବନୌଷଧି ବୃକ୍ଷର ପୁନର୍ଜନନ ଓ ସଂରକ୍ଷଣ ଲାଗି କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ଗ୍ରହଣ କରାଯାଉଛି।

(୪୫) ଶିଳ୍ପାଞ୍ଚଳରେ ପ୍ରଦୂଷଣ ପ୍ରତିରୋଧ ନିମିତ୍ତ ଭାରତ ଓ ନରୱେ ସରକାରଙ୍କ ମିଳିତ ସହଯୋଗରେ 'ଓଡ଼ିଶା ପରିବେଶ ଯୋଜନା' ନାମରେ ଏକ ବଳିଷ୍ଠ ଯୋଜନା କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ ହେବାକୁ ଯାଉଛି। ଏହି ଯୋଜନା ନିମନ୍ତେ ଅଟକଳ ହୋଇଥିବା ୨୦ କୋଟି ଟଙ୍କା ୫ ବର୍ଷ ମଧ୍ୟରେ ଖର୍ଚ୍ଚ କରାଯିବ।

(୪୬) 'ରାମସା'ର କନ୍‌ଭେନସନ୍ ଅନୁଯାୟୀ ଚିଲିକା ହ୍ରଦ ଏକ ଆନ୍ତର୍ଜାତିକ ଜଳଭଣ୍ଡାର ରୂପେ ସ୍ୱୀକୃତି ଲାଭ କରିଛି। ଏହି ସମୁଦ୍ର ତଟବର୍ତ୍ତୀ ଲୁଣିଜଳ ଅଞ୍ଚଳର ସଂରକ୍ଷଣ ଏବଂ ସାମଗ୍ରିକ ସ୍ଥାୟୀ ଉନ୍ନୟନ ନିମନ୍ତେ ସରକାର ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀଙ୍କ ଅଧ୍ୟକ୍ଷତାରେ ଚିଲିକା ଉନ୍ନୟନ ସଂସ୍ଥା ଗଠନ କରିଛନ୍ତି। ଚିଲିକା ଉନ୍ନୟନ କର୍ତ୍ତୃପକ୍ଷଙ୍କ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ନିମନ୍ତେ ବୈଦେଶିକ ସହାୟତା ଆଶା କରାଯାଉଛି।

(୪୭) ଲୁଣି ପାଣିରେ ଚିଙ୍ଗୁଡ଼ି ଚାଷ ନିମନ୍ତେ ଏହି ରାଜ୍ୟରେ ପ୍ରଚୁର କ୍ଷେତ୍ର ରହିଛି। ୨,୩୩୬ ଜଣ ଚାଷୀଙ୍କୁ ଲୁଣି ପାଣିରେ ଚିଙ୍ଗୁଡ଼ି ଚାଷ ନିମନ୍ତେ ତାଲିମ୍ ଦିଆଯାଉଛି। ସାମୁଦ୍ରିକ ଦ୍ରବ୍ୟ ରପ୍ତାନି ଉନ୍ନୟନ ସଂସ୍ଥା ଦ୍ୱାରା ଗୋପାଳପୁର ସମୁଦ୍ର ବେଳାଭୂମିରେ ପ୍ରତିଷ୍ଠିତ ଚିଙ୍ଗୁଡ଼ି ଯାଆଁଳ ଉତ୍ପାଦନ କେନ୍ଦ୍ର ବର୍ତ୍ତମାନ ବର୍ଷକୁ ୩ କୋଟି ୫୦ ଲକ୍ଷ ଚିଙ୍ଗୁଡ଼ି ଯାଆଁଳ ଉତ୍ପାଦନ କରୁଛନ୍ତି। ଚନ୍ଦ୍ରଭାଗାଠାରେ ଆଉ ଏକ ଚିଙ୍ଗୁଡ଼ି ଯାଆଁଳ ଉତ୍ପାଦନ କେନ୍ଦ୍ର ପ୍ରସ୍ତୁତି ପଥେ ରହିଛି ଏବଂ ଏହା ଅତି ଶୀଘ୍ର ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ ହେବ।

(୪୮) ପଶୁ ସମ୍ପଦର ବିକାଶ ନିମନ୍ତେ ସୁଇଜରଲ୍ୟାଣ୍ଡ ସହାୟତାରେ ଏକ ପ୍ରକଳ୍ପ ଗଞ୍ଜାମ ଜିଲ୍ଲାରେ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ ହେଉଛି। ଡେନମାର୍କ ସହାୟତାରେ କୋରାପୁଟ ଜିଲ୍ଲାରେ ପଶୁ ସମ୍ପଦର ବିକାଶ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ଗ୍ରହଣ କରିବା ପ୍ରସ୍ତାବ ମଧ୍ୟ ରହିଛି।

(୪୯) ଗ୍ରାମାଞ୍ଚଳରେ ବାସ କରୁଥିବା ଲୋକମାନଙ୍କୁ ସ୍ୱକୀୟ ବାସଗୃହ ନିର୍ମାଣରେ ସହାୟତା ଯୋଗାଇ ଦେବା ପାଇଁ ଗୋଷ୍ଠୀ ପରିଚାଳନା ସଙ୍ଘ ମାଧ୍ୟମରେ କଳିଙ୍ଗ କୁଟୀର ଯୋଜନା ନାମରେ ଏକ ଆଦର୍ଶ ଯୋଜନା ପ୍ରବର୍ତ୍ତନ କରାଯାଉଛି। ଏହି ଯୋଜନାର

କାର୍ଯ୍ୟକାରିତା ପାଇଁ 'ହୁଡ୍‌କୋ' ଏବଂ ଅନ୍ୟାନ୍ୟ ଅର୍ଥ ସହାୟକ ସଂସ୍ଥାମାନଙ୍କଠାରୁ ଅର୍ଥ ସହାୟତା ନେବା ପ୍ରସ୍ତାବ ରହିଛି । ବ୍ରିଟିଶ୍ ସରକାରଙ୍କ ଦରିଆପାରି ଉନ୍ନୟନ ସଂସ୍ଥା ସହାୟତାରେ କଟକ ନଗରୀର ବସ୍ତି ଅଞ୍ଚଳର ବିକାଶ ନିମନ୍ତେ ଏକ ସ୍ୱତନ୍ତ୍ର କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ହାତକୁ ନିଆଯାଇଛି ।

(୫୦) ପରିବର୍ଦ୍ଧିତ ସାଧାରଣ ବଣ୍ଟନ ବ୍ୟବସ୍ଥାରେ ୧୧୮ଟି ଆଇ. ଟି. ଡି. ପି. ବ୍ଲକ୍ ଏବଂ ୨୫ ଗୋଟି ଡି. ପି. ଏ. ପି. ବ୍ଲକ୍‌ର ୧୭,୮୯,୫୯୫ ପରିବାରଙ୍କୁ ପ୍ରତି ପରିବାର ପିଛା ରିହାତି ମୂଲ୍ୟରେ ୧୬ କେ. ଜି. ଚାଉଳ ଏବଂ ୫ କେ. ଜି. ଗହମ ଯୋଗାଇ ଦିଆଯାଉଛି । ଅଣ ଆଇ. ଟି. ଡି. ପି. ଅଞ୍ଚଳରେ ଅବହେଳିତ ବ୍ୟକ୍ତି ମୁଖ୍ୟତଃ ବିକଳାଙ୍ଗ ବ୍ୟକ୍ତି, ପେନ୍‌ସନ୍‌ଭୋଗୀ ବିଧବା, ବାର୍ଦ୍ଧକ୍ୟ ଭତ୍ତାଭୋଗୀ, ଚିହ୍ନଟ କରାଯାଇଥିବା ଗୋତି ଶ୍ରମିକ ଓ ସ୍ୱୀକୃତିପ୍ରାପ୍ତ ଅନାଥାଶ୍ରମ ଅନ୍ତେବାସୀଙ୍କୁ ରିହାତି ଦରରେ ଚାଉଳ ଯୋଗାଇବାର ଆଉ ଏକ ଯୋଜନା ରାଜ୍ୟ ସରକାର କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ କରୁଛନ୍ତି । ୧.୭୯ ଲକ୍ଷ ହିତାଧିକାରୀ ଏହି ଯୋଜନାରେ ଉପକୃତ ହୋଇଛନ୍ତି । ଏହି ପ୍ରକଳ୍ପ ୧୯୯୩–୯୪ ମସିହାରେ ମଧ୍ୟ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ କରାଯିବ ।

(୫୧) ସାଧାରଣ ଆବଣ୍ଟନ ବ୍ୟବସ୍ଥାର ସୁଯୋଗକୁ ସୁଦୂର ଏବଂ ଦୁର୍ଗମ ଅଞ୍ଚଳକୁ ସମ୍ପ୍ରସାରିତ କରିବା ପାଇଁ ପଦକ୍ଷେପ ନିଆଯାଇଛି । ଅତ୍ୟାବଶ୍ୟକୀୟ ସାମଗ୍ରୀଗୁଡ଼ିକୁ ସେହି ଇଲାକାର ଖାଉଟୀମାନଙ୍କୁ ସାପ୍ତାହିକ ବା ସପ୍ତାହରେ ଦୁଇଥର ବସୁଥିବା ହାଟରେ ଏବଂ ଯୋଗାଯୋଗ ସୁବିଧା ଥିବା ସ୍ଥାନମାନଙ୍କରେ ୫ଟି ଭ୍ରାମ୍ୟମାଣ ଗାଡ଼ିରେ ଯୋଗାଇ ଦିଆଯାଉଛି । ବେଶ୍ ଆଦୃତ ହୋଇପାରିଥିବା ଏହି ବଣ୍ଟନ ବ୍ୟବସ୍ଥାକୁ ବହୁଳ ସମ୍ପ୍ରସାରିତ କରିବା ପ୍ରସ୍ତାବ ରହିଛି । କମ୍ ମୂଲ୍ୟରେ କୃଷିଜୀବୀମାନେ ଯେପରି ଧାନ ବିକ୍ରୟ ନକରନ୍ତି ସେଥିପାଇଁ ସମସ୍ତ ସମ୍ଭାବ୍ୟ ପଦକ୍ଷେପ ଗ୍ରହଣ କରାଯାଇଛି । ୧୯୯୧–୯୨ ଖରିଫ୍ ବର୍ଷ ମଧ୍ୟରେ ରାଜ୍ୟରେ ୨.୬୬ ଲକ୍ଷ ଟନ୍ ଧାନ ଆଦାୟ କରି ଏକ ନୂତନ ରେକର୍ଡ଼ ସୃଷ୍ଟି କରାଯାଇଛି ।

(୫୨) ଖାଉଟୀ ସୁରକ୍ଷା ଆଇନ ଅନୁଯାୟୀ ଖାଉଟୀମାନଙ୍କର ଅଭିଯୋଗ ବିଚାର କରିବା ନିମନ୍ତେ ଖାଦ୍ୟ ଓ ଯୋଗାଣ ବିଭାଗ ଅଧୀନରେ ଜଣେ ବରିଷ୍ଠ ଅଧିକାରୀଙ୍କୁ ନିର୍ଦ୍ଦେଶକ ରୂପେ ଅବସ୍ଥାପିତ କରି ତାଙ୍କ ତତ୍ତ୍ୱାବଧାନରେ ଏକ ସ୍ୱତନ୍ତ୍ର ଖାଉଟୀ କଲ୍ୟାଣ ପ୍ରକୋଷ୍ଠ ଖୋଲାଯାଇଛି । ଖାଉଟୀ ସଚେତନତା ସୃଷ୍ଟି ନିମନ୍ତେ ସ୍ୱେଚ୍ଛାସେବୀ ସଂସ୍ଥାମାନଙ୍କୁ ସହାୟତା କରାଯିବା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ଏହି କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ସହ ସଂଶ୍ଳିଷ୍ଟ କରାଯାଇଛି ।

(୫୩) ଆଗାମୀ ବର୍ଷରେ ମୋର ସରକାରଙ୍କର ସମସ୍ତ ବିଭାଗର କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମର ରୂପରେଖ ଅଥବା ସାଫଲ୍ୟର ବିସ୍ତୃତ ବିବରଣୀ ଦେବା ଲକ୍ଷ୍ୟ ନରଖି କେବଳ ମାତ୍ର କେତେକ ଅଗ୍ରାଧିକାର ଭିତ୍ତିକ ତଥା ମୁଖ୍ୟ ନୀତି ଓ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ସମ୍ପର୍କରେ ମୁଁ ସୂଚନା ଦେଇଛି । ଏହା ସତ୍ତ୍ୱେ ମୁଁ କହିବାକୁ ଚାହେଁ ଯେ ସରକାରଙ୍କର ପ୍ରତିଟି କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ଗୁରୁତ୍ୱପୂର୍ଣ୍ଣ ଏବଂ ମୋର ଭାଷଣରେ ଉଲ୍ଲେଖ କରାଯାଇ ନଥିଲେ ମଧ୍ୟ ସେଗୁଡ଼ିକ ପ୍ରଣିଧାନଯୋଗ୍ୟ । ମୋର ଭାଷଣ ଶେଷ କରିବା ପୂର୍ବରୁ ଆମେ ସ୍ମରଣ କରିବା ଉଚିତ ଯେ ଆମର ଅନ୍ତିମ ଲକ୍ଷ୍ୟ ହେଉଛି ଏକ ନ୍ୟାୟପରାୟଣ, ଗଣତାନ୍ତ୍ରିକ ଏବଂ ଧର୍ମ ନିରପେକ୍ଷ ସମାଜ ପ୍ରତିଷ୍ଠା, ଯାହାକି ଦାରିଦ୍ର୍ୟ, ଦ୍ୱନ୍ଦ୍ୱ, ସଂକୀର୍ଣ୍ଣ ଓ ଦଳୀୟ ଭାବପ୍ରବଣତାରୁ ମୁକ୍ତ ଏକ ମହାନ୍ ରାଷ୍ଟ୍ରର ସମ୍ବିଧାନରେ ପ୍ରତିଫଳିତ ଆଦର୍ଶବାଦ ଓ ଉଚ୍ଚ ମୂଲ୍ୟବୋଧ ଉପରେ ଏହି ସମାଜ ପ୍ରତିଷ୍ଠିତ ହେବା ଉଚିତ । ମୁଁ ଦୃଢ଼ ନିଶ୍ଚିତ ଯେ ଏହି ମହତ୍ ପ୍ରୟାସରେ ଆମେ କେବେହେଲେ କ୍ଳାନ୍ତ ବା ବିଫଳ ହେବା ନାହିଁ । ମୁଁ ବର୍ତ୍ତମାନ ଆପଣମାନଙ୍କର ବିଚାର ଆଲୋଚନା ପାଇଁ ମୋର ବକ୍ତବ୍ୟ ସାଙ୍ଗ କରୁଛି ଏବଂ ଆପଣମାନଙ୍କର ସମସ୍ତ ସଫଳତା କାମନା କରୁଛି ।

—ଜୟହିନ୍ଦ୍

# ପଞ୍ଚାୟତିରାଜ –
# ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ବିଜୁ ପଟ୍ଟନାୟକଙ୍କ
## ଏକ ପ୍ରଗତିଶୀଳ ଦୃଷ୍ଟିକୋଣ



ଗଣତାନ୍ତ୍ରିକ ପଦ୍ଧତିରେ କ୍ଷମତାର ବିକେନ୍ଦ୍ରୀକରଣ ଉଦ୍ଦେଶ୍ୟରେ ପଞ୍ଚାୟତିରାଜ ବ୍ୟବସ୍ଥାକୁ ଅଧିକ ଫଳପ୍ରଦ କରିବାକୁ ୧୯୯୨ ମସିହାରେ ଭାରତୀୟ ସମ୍ବିଧାନର ଆବଶ୍ୟକୀୟ ସଂଶୋଧନ କରାଯାଇଛି । କିନ୍ତୁ ଏହା ପୂର୍ବରୁ ୧୯୯୧ ମସିହାରେ ବର୍ତ୍ତମାନର ଲୋକପ୍ରିୟ ରାଜ୍ୟ ସରକାର ପଞ୍ଚାୟତ ସମିତି ନିୟମାବଳୀରେ କରିଥିବା ସଂଶୋଧନ ଅଧିକ ପ୍ରଗତିଶୀଳ । ଏହା ଭିତ୍ତିରେ ପଞ୍ଚାୟତିରାଜ ଶାସନର ପ୍ରଥମ ଦୁଇଟି ସ୍ତର । ଗ୍ରାମ ପଞ୍ଚାୟତ ଓ ପଞ୍ଚାୟତ ସମିତି ପାଇଁ ନିର୍ବାଚନ ହୋଇ ସାରିଛି ଏବଂ ତୃତୀୟ ସ୍ତର, ଜିଲ୍ଲା ପରିଷଦ ପାଇଁ ନିକଟରେ ନିର୍ବାଚନ କରିବା ନିଷ୍ପତ୍ତି ନିଆଯାଇଛି ।

୧୯୬୧ ମସିହାରେ, ଶ୍ରୀଯୁକ୍ତ ବିଜୁ ପଟ୍ଟନାୟକଙ୍କ ନେତୃତ୍ୱରେ ଗଠିତ ସରକାର ପ୍ରଥମେ ପଞ୍ଚାୟତିରାଜ ଶାସନରେ ଏକ ତ୍ରିସ୍ତରୀୟ ବ୍ୟବସ୍ଥା ପ୍ରବର୍ତ୍ତନ କରିଥିଲେ । କିନ୍ତୁ ଦୁଃଖର ବିଷୟ ଯେ ପରବର୍ତ୍ତୀ ପର୍ଯ୍ୟାୟରେ ଉନ୍ନୟନ ପ୍ରକ୍ରିୟାରେ ଜନସାଧାରଣଙ୍କର ସକ୍ରିୟ ଭୂମିକା ଗ୍ରହଣ ତଥା ଏଥିରେ ସେମାନଙ୍କୁ ପ୍ରତ୍ୟକ୍ଷ ଭାବେ ସଂପୃକ୍ତ କରିବା ଉଦ୍ଦେଶ୍ୟରେ ପ୍ରବର୍ତ୍ତିତ ଏହି ଗଣତାନ୍ତ୍ରିକ ସଂଗଠନଗୁଡ଼ିକୁ ଧ୍ୱଂସ କରି ଦିଆଗଲା । ୧୯୬୭ ମସିହା ପରେ ଜିଲ୍ଲା ପରିଷଦ ବ୍ୟବସ୍ଥା କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ କରାଗଲାନି ଓ ନିର୍ବାଚିତ ଗ୍ରାମ ପଞ୍ଚାୟତ ଓ ପଞ୍ଚାୟତ ସମିତିଗୁଡ଼ିକର କାର୍ଯ୍ୟକାଳ ପୂରିଗଲା ପରେ ପୁଣି ନିର୍ବାଚନ କରାଗଲାନି ।

ଜନସାଧାରଣଙ୍କୁ ଅଧିକ କ୍ଷମତାସମ୍ପନ୍ନ କରିବା ପାଇଁ ପଞ୍ଚାୟତିରାଜ ଆନ୍ଦୋଳନର ସୂତ୍ରପାତ ହୋଇଥିଲା । ୧୯୬୧ ମସିହା ନଭେମ୍ବର ୨୦ ତାରିଖ ଦିନ ତ୍ରିସ୍ତରୀୟ ପଞ୍ଚାୟତିରାଜ ଶାସନ ସମ୍ପର୍କରେ ଓଡ଼ିଶା ବିଧାନ ସଭାରେ ହୋଇଥିବା ଭାଷଣର କିୟଦଂଶ ଏଠାରେ ଉଦ୍ଧୃତ ହୋଇଛି । ଏହି ଆୟୋଜନ ସମ୍ପର୍କରେ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀଙ୍କର ପ୍ରଗତିଶୀଳ ଓ ବୈପ୍ଳବିକ ଦୃଷ୍ଟିକୋଣ ଏଥିରେ ପ୍ରତିଫଳିତ ହୋଇଛି । ଏହି ବୈପ୍ଳବିକ ଚିନ୍ତାଧାରାର ସଫଳ ରୂପାୟନ କରି ପଞ୍ଚାୟତିରାଜ ବ୍ୟବସ୍ଥାକୁ ଅଧିକ ଫଳପ୍ରଦ କରିବା ପାଇଁ ନିର୍ବାଚିତ ଜନପ୍ରତିନିଧି ଓ ଜନସାଧାରଣଙ୍କର ଭୂମିକା ଅତି ଗୁରୁତ୍ୱପୂର୍ଣ୍ଣ । ସୁନ୍ଦର ଭବିଷ୍ୟତକୁ ଦୃଷ୍ଟିରେ ରଖି ଏହି ଗଣତାନ୍ତ୍ରିକ ଆନ୍ଦୋଳନର ସୁଦୃଢ଼ୀକରଣ ପାଇଁ ଆମକୁ ସଙ୍କଳ୍ପବଦ୍ଧ ଉଦ୍ୟମ କରିବାକୁ ହେବ ।

ମୁଖ୍ୟ ସମ୍ପାଦକ
ଉତ୍କଳ ପ୍ରସଙ୍ଗ

ଦେଶର ସାଧାରଣ ପ୍ରଶାସନିକ ବ୍ୟବସ୍ଥାର ବିଭିନ୍ନ ଦୋଷ ଦୁର୍ବଳତା ସମ୍ପର୍କରେ ଏହି ଗୃହର ସମସ୍ତ ସଦସ୍ୟ ସଚେତନ । ପ୍ରଶାସନର ଏହି ବିଫଳତା ଯୋଗୁଁ ହିଁ, ପଞ୍ଚାୟତିରାଜ ଆନ୍ଦୋଳନର ସୂତ୍ରପାତ ହୋଇଛି । ସେଥିପାଇଁ ଲୋକ ପ୍ରତିନିଧିମାନଙ୍କୁ ନେଇ ଏକ ସମାନ୍ତରାଳ ପ୍ରଶାସନିକ ବ୍ୟବସ୍ଥା ସୃଷ୍ଟି କରାଯାଇଛି । ଗ୍ରାମ, ଗ୍ରାମ ପଞ୍ଚାୟତ ପ୍ରଭୃତି ଅନୁଷ୍ଠାନର ଲୋକ ପ୍ରତିନିଧିମାନେ ଏହି ପ୍ରଶାସନିକ ଅବ୍ୟବସ୍ଥା ଦୂର କରି କେତେକ କ୍ଷେତ୍ରରେ ଅଧିକ ଦକ୍ଷତା ସହ କାର୍ଯ୍ୟ ସମ୍ପାଦନ କରିପାରିବେ , ଏହି ଆଶାରେ ହିଁ ଏହି ବ୍ୟବସ୍ଥା ପ୍ରବର୍ତ୍ତନ କରାଯାଇଛି । ଏହି ସମ୍ଭାବନା ନଥିଲେ, ପଞ୍ଚାୟତ ଆନ୍ଦୋଳନର କୌଣସି ଆବଶ୍ୟକତା ନଥିଲା । ଆମେ ବର୍ତ୍ତମାନ ଏକ ବିରାଟ ପରୀକ୍ଷା ଆରମ୍ଭ କରିଛେ ଆମେ ଆମ ଲୋକଙ୍କ ଉପରେ ଆସ୍ଥା ଆରୋପ କରି ପାରିବା କି ନାହିଁ, ଆମର ଲୋକମାନେ ସମ୍ମିଳିତ ଭାବେ, ଉପଯୁକ୍ତ ଦିଗ୍‌ଦର୍ଶନ ଓ ସହାୟତା ପାଇଲେ ବର୍ତ୍ତମାନର ପ୍ରଶାସନିକ କଳ ଅପେକ୍ଷା ଏହି ସବୁ କ୍ଷେତ୍ରରେ ଅଧିକ ଦକ୍ଷତା ପ୍ରଦର୍ଶନ କରି ପାରିବେ କି ନାହିଁ, ବର୍ତ୍ତମାନ ସେ ସମ୍ପର୍କରେ ସମ୍ଭବତଃ ଆମେ ଶେଷ ପରୀକ୍ଷାର ସମ୍ମୁଖୀନ ହୋଇଛୁ । ଏହି ବିରାଟ ପ୍ରଗତିର ସଫଳ ରୂପାୟନ ପାଇଁ

ଆବଶ୍ୟକୀୟ ମାନସିକ ଓ ପ୍ରଶାସନିକ ଶକ୍ତି ଯୋଗାଇ ଦେବା ... ସମିତିର ସମସ୍ତ ସଦସ୍ୟଙ୍କୁ କଠୋର ପରିଶ୍ରମ କରିବାକୁ ପଡ଼ିବ ... ଅଧିକ ଆଗ୍ରହାନ୍ୱିତ ହେବାକୁ ପଡ଼ିବ । ସେ ଏହା କରି ପାରିଲେ, ମୁଁ କେବଳ ଏତିକି କହିବି ଯେ ଏକ ମହାନ୍ ପରୀ... ବ୍ୟର୍ଥ ହୋଇଛି ଏବଂ ଏହି ପ୍ରକ୍ରିୟାରେ ବହୁକାଳ ପାଇଁ ଏହି ସଂ... ପଛକୁ ଘୁଞ୍ଚିଯାଇଛି ।

ଏହି ସମସ୍ୟାର ଗୁରୁତ୍ୱ, ବିରୋଧୀଦଳ ବହୁ ମାନ୍ୟରେ ... ସମ୍ଭବତଃ ଉପଯୁକ୍ତ ଭାବେ ହୃଦୟଙ୍ଗମ କରିପାରି ନାହାଁ... ହେଲେ ଏହି ସଂସ୍ଥାର ନିର୍ବାଚିତ ପ୍ରତିନିଧି ଦୁଇ ତୃତୀୟାଂଶ ଭୋ... ଗୋଟିଏ ଅଧିକା ଭୋଟରେ ସ୍ଥାନଚ୍ୟୁତ ହେବେ କି ନାହିଁ, ମୁଁ... ବିଷୟ ଚିନ୍ତା କରୁଥିଲାବେଳେ ସେମାନେ ବିଧାୟକମାନେ ... ଅନୁଷ୍ଠାନର ସଦସ୍ୟ ହେବେ କି ନାହିଁ, ସାମାନ୍ୟ କ୍ଷମ... ଅଧିକାରୀ ହେବେ କି ନାହିଁ ସେ ବିଷୟରେ ଅଧିକ ଚିନ୍ତା... ସେମାନେ ସମ୍ଭବତଃ ଏହି ଆନ୍ଦୋଳନର ଉଦ୍ଦେଶ୍ୟ ଉପଲବ୍ଧି ... ପାରି ନାହାନ୍ତି । ସମାଜର ନିମ୍ନ ସ୍ତରରେ ନେତୃତ୍ୱ ସୃଷ୍ଟି କ... ଏହି ଆନ୍ଦୋଳନର ମୁଖ୍ୟ ଲକ୍ଷ୍ୟ ଏବଂ ଏହା ସହଜସାଧ...

ଏହା ଏକ ଗଣ ଆନ୍ଦୋଳନ ଓ ଆମେ ଏହାକୁ ଏକ ରୂପ, ଦିଗ୍‌ଦର୍ଶନ ଓ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ କ୍ଷମତା ଦେବାକୁ କେବଳ ଉଦ୍ୟମ କରୁଛେ । କିନ୍ତୁ ସମାଜର ସର୍ବନିମ୍ନ ସ୍ତରରେ ଥିବା ଲୋକମାନଙ୍କୁ ଯେତେବେଳେ ଆମେ ଫଳପ୍ରଦ ନେତୃତ୍ୱ ନେବାର କ୍ଷମତା ଦେଇ ପାରିବା, ସେତେବେଳେ ହିଁ ଏହି ଆନ୍ଦୋଳନ ସଫଳ ହୋଇପାରିବ । ଏହା ଏକ ବିରାଟ ପ୍ରଶ୍ନବାଚୀ, ତେଣୁ ଏହି ଗୃହରେ ଅଧିକ ସହାନୁଭୂତି ଓ ଦୂର ଦୃଷ୍ଟି ସହ ଆମକୁ ଆମର ଭବିଷ୍ୟତ କିପରି ଗଠନ କରିବା ସେ ବିଷୟରେ ଚିନ୍ତା କରିବାକୁ ହେବ ଓ ସେଥିପାଇଁ ଆବଶ୍ୟକୀୟ ଯୋଜନା ପ୍ରସ୍ତୁତ କରିବାକୁ ହେବ । ଆମ ରାଜ୍ୟର ଭବିଷ୍ୟତ ବଂଶଧରଙ୍କ ପାଇଁ ଏହି ବିଲ୍ ବିଶେଷ ଗୁରୁତ୍ୱପୂର୍ଣ୍ଣ । ଚିନ୍ତାଶୀଳତା ଓ ଯତ୍ନର ସହ ଏହା ପ୍ରସ୍ତୁତ କରାଯାଉଛି । ସିଲେକ୍ଟ କମିଟି ପକ୍ଷରୁ ସେମାନଙ୍କର ପର୍ଯ୍ୟାଲୋଚନାରେ ଉପସ୍ଥାପିତ କେତେକ ବିଷୟ ସହ ମୁଁ ବ୍ୟକ୍ତିଗତ ଭାବେ ଏକମତ ନୁହେଁ । ଏଥି ମଧ୍ୟରେ ଏକ ମୁଖ୍ୟ ବିଷୟ ହେଉଛି, ଗ୍ରାମ ପଞ୍ଚାୟତ ଆନ୍ଦୋଳନର ସାଧାରଣ ପ୍ରଶାସନିକ ପ୍ରକ୍ରିୟାରେ ଏହି ଗୃହ ବା ସଂସଦର ସଦସ୍ୟମାନେ ହସ୍ତକ୍ଷେପ କରିବାର କୌଣସି ଯଥାର୍ଥତା ବା ଯୁକ୍ତିଯୁକ୍ତତା ନାହିଁ । ଆମର ବିଚାରବନ୍ତ ପ୍ରୟୋଗ କରି ଆମେ ଏହି ଗୃହରେ ଏକ ନୂତନ ଶିଶୁ ସୃଷ୍ଟି କରୁଛେ, ଏକ ନୂତନ ଗଣତାନ୍ତ୍ରିକ ଶିଶୁ, ଏହି ଆଶାରେ ଯେ ପରିପକ୍ୱତା ହାସଲ କରି ଏହି ଶିଶୁ ଜନସାଧାରଣଙ୍କର ଆକାଂକ୍ଷିତ ନେତୃତ୍ୱ, ବିଭିନ୍ନ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ କରିବାର ନେତୃତ୍ୱ ଦେବାରେ ସକ୍ଷମ ହୋଇପାରିବ ।

ଆମେ ଜନସାଧାରଣଙ୍କର ପ୍ରତିନିଧି ରୂପେ ଭୋଟ ପାଇ ନିର୍ବାଚିତ ହୋଇ ଆସିଛେ, କିନ୍ତୁ ଆମେ ମୁଖ୍ୟତଃ ଆଇନ୍ ପ୍ରଣୟନ କରୁଛେ, ଆମର ଅନ୍ୟ କୌଣସି କାର୍ଯ୍ୟ ନାହିଁ ବା ତାହା ସମ୍ପାଦନ କରିବା ପାଇଁ ସମୟ ମଧ୍ୟ ନାହିଁ । ଆମେ ନ୍ୟାୟପରାୟଣତା ଓ ନିରପେକ୍ଷତା ସହ ଆଗାମୀ ବର୍ଷ ଧରି ବିଚାରବନ୍ତ ଭାବେ ଆଇନ୍ ପ୍ରଣୟନ କରି ଚାଲିବା, କିନ୍ତୁ ଏହା ସହିତ ଛୋଟ ଓ ବଡ଼, ସମସ୍ତ କାର୍ଯ୍ୟଦକ୍ଷତାର ସହ ସମ୍ପାଦନା ପାଇଁ ଉଭୟ ପୁରୁଷ ଓ ନାରୀଙ୍କୁ ନେଇ ଏକ ସେନାନୀ ଗଠନ କରିବାକୁ ହେବ । ଏହି ପରିପ୍ରେକ୍ଷୀରେ ମୁଁ ଉପସ୍ଥାପନ କରିବାକୁ ଚାହୁଁଛି ଯେ ବିକାଶର ଏହି ଆନ୍ଦୋଳନକୁ ଯଦି ପ୍ରାକୃତିକ ଭାବରେ କୌଣସି ପ୍ରତ୍ୟକ୍ଷ ବା ପରୋକ୍ଷ ହସ୍ତକ୍ଷେପ ବିନା ବିକଶିତ ହେବାର ସୁଯୋଗ ଦିଆ ନଯାଏ, ତେବେ ଆମର ଉଦ୍ଦେଶ୍ୟ ପ୍ରତିହତ ହେବ । ସେଥିପାଇଁ ପଞ୍ଚାୟତ ସମିତି ଓ ଜିଲ୍ଲା ପରିଷଦର କମିଟିର ପର୍ଯ୍ୟାଲୋଚନାରେ ସକ୍ରିୟ ଅଂଶ ଗ୍ରହଣ କରିବା ପାଇଁ ସଦସ୍ୟମାନଙ୍କୁ ମୁଁ ଆନ୍ତରିକ ସ୍ୱାଗତ ଜଣାଉଥିବା ବେଳେ, ମୁଁ ସ୍ପଷ୍ଟ କରି ଦେବାକୁ ଚାହେଁ ଯେ ଏହି ଗୃହର ସଦସ୍ୟମାନେ ପଞ୍ଚାୟତ ସମିତି ଓ ଜିଲ୍ଲା ପରିଷଦ ନିର୍ବାଚନରେ ଅଂଶ ଗ୍ରହଣ କରିବା ବା ସେଥିପାଇଁ ଭୋଟ ଦେବା, ଏପରିକି କୌଣସି ଗଠନମୂଳକ କାର୍ଯ୍ୟ ବା ତା'ର ସ୍ଥାନ ନିରୂପଣ ସମ୍ବନ୍ଧୀୟ ନିଷ୍ପତ୍ତି ପାଇଁ ଭୋଟ ଦେବା, ମୋର ଉଦ୍ଦେଶ୍ୟ ନୁହେଁ । ଏହି ଗୃହ ଗୋଟିଏ ହାତରେ ଏକ ଆନ୍ଦୋଳନକୁ ବିକଶିତ କରି ଅନ୍ୟ ହାତରେ ନିଜର ସୃଷ୍ଟି ଏହି ଉନ୍ନୟନ ସଂସ୍ଥାରୁ କ୍ଷମତା ନେଇଯିବା, ସମୀଚୀନ ନୁହେଁ । ଏହା ନୈତିକତା ଦୃଷ୍ଟିରୁ ତଥା ଚିନ୍ତାଧାରା ବିରୁଦ୍ଧ ଏକ ଭୁଲ୍ ପଦକ୍ଷେପ ହେବ ।

ପଞ୍ଚାୟତ ସମିତି ଓ ଜିଲ୍ଲା ପରିଷଦ ନିର୍ବାଚନରେ ଏହି ଗୃହ ଏବଂ ସଂସଦ ସଦସ୍ୟମାନଙ୍କର ପ୍ରତ୍ୟକ୍ଷ, ଅଂଶ ଗ୍ରହଣ ପାଇଁ ସିଲେକ୍ଟ କମିଟିର ରିପୋର୍ଟରେ ସୁପାରିଶ କରାଯାଇଛି ।

ଆମର କେତେକ ସଦସ୍ୟଙ୍କ ମତ ଯେ, ଆମର ଭୋଟ ଦାନର ଅଧିକାର ନ ରହିଲେ, ଅନ୍ୟ ସଭ୍ୟମାନଙ୍କ ପରି ପ୍ରତ୍ୟକ୍ଷ ମତଦାନର ଅଧିକାର ନ ରହିଲେ, ଆମର ସମ୍ମାନ କ୍ଷୁର୍ଣ୍ଣ ହେବ ଓ ଆମର ନିର୍ବାଚନମଣ୍ଡଳୀରେ ଆମର ପ୍ରଭାବ ହ୍ରାସ ପାଇବ । ଆମର ବିନା ପରାମର୍ଶରେ କୂଅ, ପୋଖରୀ, ରାସ୍ତା, ସ୍କୁଲ, ଡାକ୍ତରଖାନା ପ୍ରଭୃତି ଉନ୍ନୟନମୂଳକ କାର୍ଯ୍ୟ ସରପଞ୍ଚ ଓ ପଞ୍ଚାୟତ ସମିତିମାନେ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ କରିବେ । ତେବେ ଆମର ସ୍ଥିତି କ'ଣ ? ଏପରି ଭାବୁଥିବା ମାନ୍ୟବର ସଦସ୍ୟମାନଙ୍କୁ ମୁଁ କେବଳ ଏତିକି କହିବାକୁ ଚାହେଁ ଯେ, ଆମେ ନିଜେ ସୂତ୍ରପାତ କରିଥିବା ଏକ ଆନ୍ଦୋଳନ ସମ୍ପର୍କରେ, ଆମର ଦୃଷ୍ଟିକୋଣ ଅତି ସଙ୍କୁଚିତ । ବହୁ ପୂର୍ବରୁ ଜାତିର ଜନକଙ୍କ ଦ୍ୱାରା ପରିକଳ୍ପିତ ପଞ୍ଚାୟତିରାଜ ବ୍ୟବସ୍ଥାକୁ କ୍ଷମତାପନ୍ନ କରି ଜନସାଧାରଣଙ୍କର ଏକ ପ୍ରଛନ୍ନ ଶକ୍ତିକୁ ଉନ୍ମୁକ୍ତ କରାଯାଇପାରିବ ? ମୋର ଏହି ଚିନ୍ତାଧାରା ଓ ଅନୁଭୂତି ସହ ମାନ୍ୟବର ସଦସ୍ୟମାନେ ସହମତ ହେବେ ବୋଲି ମୋର ବିଶ୍ୱାସ । ଏହି ପରିକଳ୍ପନା ଓ ଚିନ୍ତାଧାରାର ଆମେ ସୂତ୍ରପାତ କରି ସାରିଛେ । ଏହାକୁ ଆମେ ସାକାର କରିବା ପାଇଁ ହିଁ ଉଦ୍ୟମ କରୁଛେ । ଏହି ଆନ୍ଦୋଳନରେ ପ୍ରତ୍ୟକ୍ଷ ହସ୍ତକ୍ଷେପ କରି, ଏହାକୁ କଳୁଷିତ କରିବା ଅନୁଚିତ ହେବ । ଗଣତାନ୍ତ୍ରିକ ଚିନ୍ତାଧାରା ମାଧ୍ୟମରେ ଆମକୁ ଏହି ଗୃହରେ ବଜେଟ୍ ପ୍ରସ୍ତୁତି, ଖର୍ଚ୍ଚ, ବିଭିନ୍ନ ପ୍ରକଳ୍ପ, ଜନମତ ନିୟନ୍ତ୍ରଣ ପ୍ରଭୃତି ବିଭିନ୍ନ ବିଷୟରେ ପ୍ରଭୂତ କ୍ଷମତା ଦିଆଯାଇଛି । ଜଣେ କାର୍ଯ୍ୟ ନିର୍ବାହୀ ଅଧିକାରୀ, ବା ଜଣେ ସରପଞ୍ଚ କିମ୍ବା କୌଣସି ପଞ୍ଚାୟତ ସମିତି ବା ଜିଲ୍ଲା ପରିଷଦ ଯଦି ସୁଷ୍ଠୁ ରୂପେ କାର୍ଯ୍ୟ ନ କରନ୍ତି, ତେବେ ଏହି ଗୃହରେ ଜନ ପ୍ରତିନିଧିମାନେ ଏହି ତ୍ରୁଟିର କଟୁ ସମାଲୋଚନା କରିବାର ପୂର୍ଣ୍ଣ ସୁଯୋଗ ରହିଛି । ଏହି ସବୁ ଅନୁଷ୍ଠାନକୁ ଯେଉଁ ବିଚାରଧାରା ଭିତ୍ତିରେ କ୍ଷମତା ପ୍ରଦାନ ପାଇଁ ଏହି ଗୃହ ନିଷ୍ପତ୍ତି ନେଇଛନ୍ତି, ତାହାର ବିଚ୍ୟୁତି ପରିଲକ୍ଷିତ ହେଲେ, ଏହି ସଂସ୍ଥାକୁ କ୍ଷମତାଚ୍ୟୁତ କରିବାର ପୂର୍ଣ୍ଣ ଅଧିକାର ସରକାରଙ୍କର ରହିଛି । ଏହି ଗୃହ ରାଜ୍ୟର ସର୍ବୋଚ୍ଚ ସଂସ୍ଥା ଓ ଭବିଷ୍ୟତରେ ମଧ୍ୟ ସର୍ବୋଚ୍ଚ ସଂସ୍ଥା ହୋଇ ରହିବ । ଅନ୍ୟ ସମସ୍ତ ସଂଗଠନ ଏହାର ଅଧୀନସ୍ଥ ହୋଇ ରହିବ । ଏ ସମ୍ପର୍କରେ କୌଣସି ଦ୍ୱିଧାର ଅବକାଶ ନାହିଁ । ତେଣୁ ଆମେ ବ୍ୟକ୍ତିଗତ ଭାବେ ବା ନିକଟ ଭବିଷ୍ୟତର ସାମାନ୍ୟ ସମ୍ଭାବ୍ୟ ଅସୁବିଧା ବିଷୟରେ ଚିନ୍ତା କରିବା ଉଚିତ ନୁହେଁ । ଆମର ବର୍ତ୍ତମାନର ପ୍ରଶାସନିକ କଳ ମାଧ୍ୟମରେ ଆମେ କରାଉଥିବା କାର୍ଯ୍ୟ ଅପେକ୍ଷା ଜନସାଧାରଣଙ୍କର ବିଶ୍ୱାସ ଓ ନେତୃତ୍ୱ ଦ୍ୱାରା ଏହାକୁ କିପରି ଅଧିକ ଫଳପ୍ରଦ ଭାବେ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ କରାଯାଇ ପାରିବ, ସମସ୍ତ ଅତିକ୍ରାନ୍ତ ହେବା ସହ, ସାମୂହିକ ବୁଦ୍ଧିମତା ଦ୍ୱାରା ଆମେ ତା'ର ପନ୍ଥା ନିର୍ଦ୍ଧାରଣ କରିବା ।

ମହାଶୟ, ଏହି ପରିପ୍ରେକ୍ଷୀରେ ଏହି ବିଲ୍ ଓ ସିଲେକ୍ଟ କମିଟି ରିପୋର୍ଟ ସତର୍କତା ସହ ବିଚାରକୁ ନେଇ, ଏହି ଆନ୍ଦୋଳନକୁ ଫଳପ୍ରଦ ଓ ସୁଦୂର ପ୍ରସାରୀ କରିବା ପାଇଁ ସେମାନଙ୍କର ବିଚାରବନ୍ତ ଓ ବହୁମୂଲ୍ୟ ପରାମର୍ଶ ଦେବାକୁ, ଏହି ଗୃହରେ ଥିବା ମୋର ସହକର୍ମୀମାନଙ୍କୁ ମୁଁ ଅନୁରୋଧ କରୁଛି ।



# ଓଡ଼ିଶାର ପ୍ରଗତିରେ ଜଳସେଚନ

ଶ୍ରୀ ବିଜୟ ମହାପାତ୍ର

ଜଳ ହିଁ ଜୀବନ । ଏହି ଉକ୍ତି କେବଳ ମାନବ ସମାଜ ନୁହେଁ, ସମସ୍ତ ଜୀବଜଗତ ପାଇଁ ମଧ୍ୟ ପ୍ରଯୁଜ୍ୟ । ଓଡ଼ିଶା ପରି ଗୋଟିଏ କୃଷି ପ୍ରଧାନ ରାଜ୍ୟରେ, ଯେଉଁଠାରେ ପ୍ରାୟ [illegible] ଶତାଂଶ ଲୋକ କୃଷି ଉପରେ ନିର୍ଭର କରି ଚଳନ୍ତି, ସେଠାରେ ଜଳସେଚନ ପାଇଁ ଜଳର ଆବଶ୍ୟକତା ଉପରେ ଆଲୋଚନା କରିବା ନିଷ୍ପ୍ରୟୋଜନ ।

ରାଜ୍ୟର ମୋଟ୍ ୧,୫୫,୪୦,୦୦୦ ହେକ୍ଟର ଭୌଗୋଳିକ କ୍ଷେତ୍ରଫଳ ମଧ୍ୟରୁ ପ୍ରାୟ ୬୫-୬୯ ଲକ୍ଷ ହେକ୍ଟର ଚାଷୋପଯୋଗୀ ଅଟେ ଏବଂ ତନ୍ମଧ୍ୟରୁ ପ୍ରାୟ ୫୯ ଲକ୍ଷ ହେକ୍ଟର ଜମିରେ ଜଳସେଚନ କରାଯାଇ ପାରିବ । ହିସାବରୁ ଜଣାଯାଏ ଯେ, ଉପରୋକ୍ତ ଜଳସେଚନ ଉପଯୋଗୀ ଜମି ମଧ୍ୟରୁ ବୃହତ୍ ଓ ମଧ୍ୟମ ଜଳସେଚନ ପ୍ରଣାଳୀ ମାଧ୍ୟମରେ ୩୯-୪୯ ଲକ୍ଷ ହେକ୍ଟର ଜମି ଜଳସେଚିତ ହୋଇ ପାରିବ ।

୧୮୬୬ ମସିହାର ଭୟାବହ ନଅଙ୍କ ଦୁର୍ଭିକ୍ଷ ଓଡ଼ିଶାରେ ଜଳସେଚନ ପ୍ରସାର ପାଇଁ ବାଟ ଫିଟାଇଲା କହିଲେ ଅତ୍ୟୁକ୍ତି ହେବ ନାହିଁ । ସେତେବେଳକୁ ବୃହତ୍ତର ବଙ୍ଗ-ଓଡ଼ିଶା-ବିହାର ପ୍ରଦେଶର ଓଡ଼ିଶା ଖଣ୍ଡରେ କୌଣସି ଜଳସେଚନ ପ୍ରକଳ୍ପ ନଥିଲା କହିଲେ ଚଳେ । ଲକ୍ଷ ଲକ୍ଷ ଦୁର୍ଭିକ୍ଷ ପ୍ରପୀଡ଼ିତ ଲୋକଙ୍କୁ ରିଲିଫ୍ ଦେବା ପାଇଁ ଇଷ୍ଟ ଇଣ୍ଡିଆ କମ୍ପାନୀ ଓଡ଼ିଶା କେନାଲର ଅବତାରଣା କରିଲେ । ଏହା ପଛରେ କମ୍ପାନୀର ଆଉ ଏକ ପ୍ରଧାନ ଉଦ୍ଦେଶ୍ୟ ନିହିତ ଥିଲା, ତାହା ହେଉଛି ରେଳ ଓ ସଡ଼କ ପଥ ବିହୀନ ଓଡ଼ିଶାକୁ ବଙ୍ଗ ସହିତ ଜଳ ପଥରେ ବାଣିଜ୍ୟ କାରବାର ପାଇଁ ସଂଯୋଗ କରିବା । ଉକ୍ତ "ଓଡ଼ିଶା କେନାଲ୍"ର କାର୍ଯ୍ୟ ୧୮୮୩ ମସିହାରେ ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ ହେଲା । ଏହାର କିଛି ବର୍ଷ ପରେ ପୂର୍ବତନ ମାନ୍ଦ୍ରାଜ୍ ପ୍ରଦେଶ ଅନ୍ତର୍ଭୁକ୍ତ ଗଞ୍ଜାମ ଜିଲ୍ଲାରେ ଋଷିକୁଲ୍ୟା ଜଳସେଚନ ପ୍ରକଳ୍ପର କାର୍ଯ୍ୟ ୧୯୦୦ ମସିହା ସୁଦ୍ଧା ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ ହେଲା । ଏହି ଦୁଇଟି ଜଳସେଚନ ପ୍ରଣାଳୀ ତଥା ଅନ୍ୟ କେତେକ ଛୋଟ ଛୋଟ ମଧ୍ୟମ ଜଳସେଚନ ପ୍ରକଳ୍ପକୁ ନେଇ ଦେଶରେ ପଞ୍ଚବାର୍ଷିକ ଯୋଜନାର ପ୍ରଗତି ରଥ ଗଡ଼ି ଚାଲିବାକୁ ଆରମ୍ଭ କରିବା ସମୟକୁ ରାଜ୍ୟରେ ମାତ୍ର ୧,୬୬,୯୧୦ ହେକ୍ଟର ଖରିଫ୍ ଏବଂ ୩୮,୯୦ ହେକ୍ଟର ରବି ଜଳସେଚନକ୍ଷମ କ୍ଷେତ୍ର ପ୍ରସ୍ତୁତ ହୋଇ ପାରିଥିଲା । ଜଳସେଚନ ମାନଚିତ୍ରରେ ଓଡ଼ିଶାର ସ୍ଥାନ ସେତେବେଳକୁ ନଗଣ୍ୟ ଥିଲା । ଦେଶ ସ୍ୱାଧୀନ ହେବା ପରେ ପଞ୍ଚବାର୍ଷିକ ଯୋଜନା ମାଧ୍ୟମରେ ବିଭିନ୍ନ ଉନ୍ନତିମୂଳକ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ହାତକୁ ନେବା ଫଳରେ ଜଳସେଚନ କ୍ଷେତ୍ରରେ ମଧ୍ୟ ଅନୁରୂପ ଉନ୍ନତି ପରିଲକ୍ଷିତ ହେଲା । ସପ୍ତମ ପଞ୍ଚବାର୍ଷିକ ଯୋଜନା ଶେଷ ସୁଦ୍ଧା ରାଜ୍ୟର ଜିଲ୍ଲାୱାରୀ ବୃହତ୍ ଓ ମଧ୍ୟମ ଜଳସେଚନ ଉନ୍ନୟନ ନିମ୍ନଲିଖିତମତେ ଥିଲା:—

ଜିଲ୍ଲାୱାରୀ ବୃହତ୍ ଓ ମଧ୍ୟମ ଜଳସେଚନ ସ୍ଥିତି

| ଜିଲ୍ଲା | ମୋଟ ଚାଷୋପଯୋଗୀ ଜମି (୦୦୦ ହେକ୍ଟର) | ମୋଟ ଜଳସେଚନ ସାମର୍ଥ୍ୟ (୦୦୦ ହେକ୍ଟର) | ସୃଷ୍ଟି ହୋଇଥିବା ଜଳସେଚନ ସାମର୍ଥ୍ୟ (୧୯୮୯-୯୦ ସୁଦ୍ଧା) | |
|---|---|---|---|---|
| | | | ଖରିଫ୍ | ରବି |
| (୧) ବାଲେଶ୍ୱର | [illegible] | [illegible] | [illegible] | [illegible] |
| (୨) ବଲାଙ୍ଗିର | [illegible] | [illegible] | [illegible] | [illegible] |
| (୩) କଟକ | [illegible] | [illegible] | [illegible] | [illegible] |
| (୪) ଢେଙ୍କାନାଳ | [illegible] | [illegible] | [illegible] | [illegible] |
| (୫) ଗଞ୍ଜାମ | [illegible] | [illegible] | [illegible] | [illegible] |
| (୬) କଳାହାଣ୍ଡି | [illegible] | [illegible] | [illegible] | [illegible] |
| (୭) କୋରାପୁଟ | [illegible] | [illegible] | [illegible] | [illegible] |
| (୮) କେନ୍ଦୁଝର | [illegible] | [illegible] | [illegible] | [illegible] |
| (୯) ମୟୂରଭଞ୍ଜ | [illegible] | [illegible] | [illegible] | [illegible] |
| (୧୦) ଫୁଲବାଣୀ | [illegible] | [illegible] | [illegible] | [illegible] |
| (୧୧) ପୁରୀ | [illegible] | [illegible] | [illegible] | [illegible] |
| (୧୨) ସମ୍ବଲପୁର | [illegible] | [illegible] | [illegible] | [illegible] |
| (୧୩) ସୁନ୍ଦରଗଡ଼ | [illegible] | [illegible] | [illegible] | [illegible] |
| | [illegible] | [illegible] | [illegible] | [illegible] |

ଏଥିରୁ ଜଣାଯିବ ଯେ ସପ୍ତମ ପଞ୍ଚବାର୍ଷିକ ଯୋଜନା ଶେଷ ସମୟରେ ବୃହତ୍ ଓ ମଧ୍ୟମ ଜଳସେଚନ ପ୍ରକଳ୍ପଗୁଡ଼ିକ ମାଧ୍ୟମରେ ଜଳସେଚନ ସାମର୍ଥ୍ୟ ସୃଷ୍ଟି ହୋଇପାରିବା ମୋଟ୍ ଜମିରୁ [illegible] ୨୩-୫ ଶତାଂଶ ଜମିରେ ଜଳସେଚନ ସାମର୍ଥ୍ୟ [illegible] ହୋଇପାରିଥିଲା । ଏହି ପରିସ୍ଥିତି ସନ୍ତୋଷଜନକ [illegible] କହିହେବ ନାହିଁ । କାରଣ ଅନ୍ୟ ଏକ ହିସାବରୁ ଜଣାଯାଉଛି [illegible] ଦେଶର ଅନ୍ୟାନ୍ୟ କେତେକ ରାଜ୍ୟମାନଙ୍କ ତୁଳନାରେ ଓ[illegible]

ଜଳସେଚନ କ୍ଷେତ୍ରରେ ପଛୁଆ ଅଛି ଏବଂ ବର୍ତ୍ତମାନର ପ୍ରଗତିର ବେଗକୁ ଅଧିକ ଗତିଶୀଳ ନକରିଲେ ୨୦୫୦ ମସିହା ବେଳକୁ ଓଡ଼ିଶା ତାହାର ସମୁଦାୟ ଜଳସେଚନ ସାମର୍ଥ୍ୟ ସୃଷ୍ଟି କରିବାକୁ ସକ୍ଷମ ହେବ ।

ଏହି ପୃଷ୍ଠଭୂମିରେ ରାଜ୍ୟର ଜନତା ସରକାର କ୍ଷମତାକୁ ଆସିବା ପରେ ଜଳସେଚନ ପ୍ରତି ଅଧିକ ଦୃଷ୍ଟି ଦେଇଛନ୍ତି । ବିଗତ ଦୁଇବର୍ଷ ମଧ୍ୟରେ ସମୁଦାୟ ପ୍ରାୟ ୨୦୫ କୋଟି ଟଙ୍କା ବିନିମୟରେ ଅତିରିକ୍ତ ୨୬,୬୦୦ ହେକ୍ଟର ଖରିଫ୍ ଓ ୮,୩୩୦ ହେକ୍ଟର ରବି ଜମି ପାଇଁ ଜଳସେଚନ ସାମର୍ଥ୍ୟ ସୃଷ୍ଟି କରାଯାଇଛି । ଅଧିକନ୍ତୁ ଜଳସେଚନର ସମୁଚିତ ସମ୍ପ୍ରସାରଣ ଉଦ୍ଦେଶ୍ୟରେ ଅଷ୍ଟମ ଯୋଜନା କାଳରେ ପ୍ରାୟ ୨,୬୨୪ କୋଟି ଟଙ୍କା ବିନିଯୋଗ କରିବା ପାଇଁ ପ୍ରସ୍ତାବ ଅଛି । ଏଠାରେ ଉଲ୍ଲେଖଯୋଗ୍ୟ ଯେ, ପଞ୍ଚବାର୍ଷିକ ଯୋଜନାର ପ୍ରାରମ୍ଭରୁ ୧୯୯୧-୯୨ ଆର୍ଥିକ ବର୍ଷ ଶେଷ ସୁଦ୍ଧା ବୃହତ୍ ଓ ମଧ୍ୟମ ଜଳସେଚନ ଉଦ୍ଦେଶ୍ୟରେ ମୋଟ୍ ପ୍ରାୟ ୧,୬୭୦ କୋଟି ଟଙ୍କା ବ୍ୟୟ କରାଯାଇଥିଲା । ଅଷ୍ଟମ ଯୋଜନା କାଳରେ ୨,୬୨୪ କୋଟି ଟଙ୍କା ବ୍ୟୟରେ ପ୍ରାୟ ୨-୫ ଲକ୍ଷ ହେକ୍ଟର ଖରିଫ୍ ଓ ୧-୫ ଲକ୍ଷ ହେକ୍ଟର ରବି ଜମି ପାଇଁ ଅତିରିକ୍ତ ଜଳସେଚନ ସାମର୍ଥ୍ୟ ସୃଷ୍ଟି କରାଯାଇ ପାରିବ । ଫଳରେ ରାଜ୍ୟର ବୃହତ୍ ଓ ମଧ୍ୟମ ଜଳସେଚନ ପ୍ରକଳ୍ପଗୁଡ଼ିକ ଦ୍ୱାରା ଜଳସେଚିତ ହୋଇପାରୁଥିବା ମୋଟ୍ ଜମିର ପ୍ରାୟ ୩୦-୫ ଶତାଂଶ ଜମି ଜଳସେଚନକ୍ଷମ ହୋଇପାରିବ । ଯେଉଁ ସବୁ ପ୍ରଧାନ ଆଭିମୁଖ୍ୟ ନେଇ ସରକାର ଅଷ୍ଟମ ଯୋଜନା ପ୍ରଣୟନ କରିଛନ୍ତି ସେଗୁଡ଼ିକ ହେଲା :—

(କ) ଅସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ ଜଳସେଚନ ପ୍ରକଳ୍ପଗୁଡ଼ିକୁ ଅଗ୍ରାଧିକାର ଭିତ୍ତିରେ ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ କରିବା ଏବଂ ସେଥିପାଇଁ ଆବଶ୍ୟକୀୟ ବ୍ୟୟ ବରାଦ କରିବା ।

(ଖ) ଅଧିକରୁ ଅଧିକ ନୂତନ ଜଳସେଚନ ପ୍ରକଳ୍ପ ଅପେକ୍ଷାକୃତ କମ୍ ବୃଷ୍ଟିପାତ ଅଞ୍ଚଳ ଏବଂ ଆର୍ଥିକ ଦୁର୍ବଳ ଅଧିବାସୀ ଅଞ୍ଚଳରେ ଆରମ୍ଭ କରିବା ।

(ଗ) ରାଜ୍ୟର ଆର୍ଥିକ ଅନଟନ ଦୃଷ୍ଟିରୁ ଜଳସେଚନ ପ୍ରକଳ୍ପଗୁଡ଼ିକରେ ଅଧିକରୁ ଅଧିକ ବିଦେଶୀ ପୁଞ୍ଜି ଲଗାଣ ବ୍ୟବସ୍ଥା କରିବା ଏବଂ ସମ୍ପୃକ୍ତ ପ୍ରକଳ୍ପଗୁଡ଼ିକର କାର୍ଯ୍ୟ ତ୍ୱରାନ୍ୱିତ କରିବା ।

(ଘ) ସୃଷ୍ଟି ହୋଇଥିବା ସମୁଦାୟ ଜଳସେଚନ ସାମର୍ଥ୍ୟକୁ ଅଧିକ କୃଷି ଉତ୍ପାଦନ ଉଦ୍ଦେଶ୍ୟରେ ଯଥୋଚିତ ବିନିଯୋଗ କରିବା ।

(ଙ) ପୁରାତନ ଜଳସେଚନ ପ୍ରକଳ୍ପଗୁଡ଼ିକରେ ଦେଖାଦେଉଥିବା ଅସୁବିଧାଗୁଡ଼ିକୁ ଯଥାଶୀଘ୍ର ଦୂର କରି ପ୍ରକଳ୍ପର ସୁଫଳଗୁଡ଼ିକୁ କୃଷକମାନଙ୍କ ପାଖରେ ପହଞ୍ଚାଇବା ।

(ଚ) କର୍ମସଂସ୍ଥାନ କ୍ଷେତ୍ରରେ ଯଥା ସମ୍ଭବ ଅଧିକ ସୁଯୋଗ ସୃଷ୍ଟି କରିବା ।

ଉପରୋକ୍ତ ଆଭିମୁଖ୍ୟଗୁଡ଼ିକ ପ୍ରତି ଦୃଷ୍ଟି ରଖି ସରକାର ଯେଉଁ ସବୁ ଉଲ୍ଲେଖନୀୟ ପଦକ୍ଷେପ ନେଇଛନ୍ତି ସେଗୁଡ଼ିକ ସଂକ୍ଷେପରେ ନିମ୍ନଲିଖିତମତେ ବର୍ଣ୍ଣନା କରାଯାଇପାରେ ।

## (୧) ନୂତନ ଜଳସେଚନ ପ୍ରକଳ୍ପ :

ରାଜ୍ୟର ଜଳସେଚନ ସୁବିଧା ମେଣ୍ଟାଇବା ପାଇଁ ଅପେକ୍ଷାକୃତ ଉଚ୍ଚ ନିଅଣ୍ଟ ଅଞ୍ଚଳରେ ନୂତନ କରି ଯେଉଁ ସବୁ ଜଳସେଚନ ପ୍ରକଳ୍ପର କାର୍ଯ୍ୟ ଅଷ୍ଟମ ପଞ୍ଚବାର୍ଷିକ ଯୋଜନା କାଳରେ ହାତକୁ ନେବା ପାଇଁ ପ୍ରସ୍ତାବ ଅଛି, ସେଗୁଡ଼ିକ ହେଲା, ରୁଷଙ୍ଗ, ଭୀମକୁଣ୍ଡ, ଛେଳିଗଡ଼, ଡ଼େରଜାଙ୍ଗ–୨ୟ ପର୍ଯ୍ୟାୟ, ।ରା, ତେଲେଙ୍ଗିରୀ, କାଣୀ, ମାନଯୋର, ରୁକୁରା ଓ ଧଉରାଗୋଠ । ଏତଦ୍ ବ୍ୟତୀତ ପୁରାତନ ନରାଜ ଆନିକଟ ପ୍ରତିବଦଳରେ ବ୍ୟାରେଜ୍ ନିର୍ମାଣ କରିବାର ପ୍ରସ୍ତାବ ଅଛି ।

## (୨) ବିଦେଶୀ ପୁଞ୍ଜି ଲଗାଣ :

(କ) N. W. M. P.—ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ ହୋଇଥିବା ଜଳସେଚନ ପ୍ରକଳ୍ପଗୁଡ଼ିକର ରକ୍ଷଣାବେକ୍ଷଣ ପାଇଁ ଅଣଯୋଜନା ପାଣ୍ଠିରୁ ବ୍ୟୟ ବରାଦ ହୋଇଥାଏ, ଯାହାକି ଉକ୍ତ କାର୍ଯ୍ୟ ପାଇଁ ଯଥେଷ୍ଟ ନୁହେଁ । ଫଳରେ ସମୁଚିତ ରକ୍ଷଣାବେକ୍ଷଣ ଅଭାବରେ ଅନେକ ଅଞ୍ଚଳରେ ଏହି ପ୍ରକଳ୍ପଗୁଡ଼ିକ ଧାର୍ଯ୍ୟ ଶକ୍ତି ମୁତାବକ ଜଳସେଚନର ସୁବିଧା ଯୋଗାଇ ଦେବାକୁ ସକ୍ଷମ ହୋଇପାରନ୍ତି ନାହିଁ । ଏହି ଅସୁବିଧାକୁ ଦୂର କରିବା ଉଦ୍ଦେଶ୍ୟରେ ସରକାର ବିଶ୍ୱ ବ୍ୟାଙ୍କ୍ ସହାୟତାରେ ହୀରାକୁଦ, ସାଳନ୍ଦୀ ତ୍ରିକୋଣ ଭୂମି, ତେରନାଙ୍ଗ, ଶାଳିଆ, ଧନେଇ ଓ ଋଷିକୁଲ୍ୟା ପ୍ରଭୃତି ପ୍ରକଳ୍ପର ବିଭିନ୍ନ ଅଞ୍ଚଳରେ ମୋଟ୍ ୧-୦୭ ଲକ୍ଷ ହେକ୍ଟର ଜମିର ଆଧୁନିକୀକରଣ (Modernisation) କାର୍ଯ୍ୟ National Water Management Project ନାମରେ ହାତକୁ ନେଇଛନ୍ତି । ଏଥିପାଇଁ ମୋଟ୍‌ରେ ୩୩ କୋଟି ଟଙ୍କାର ଆର୍ଥିକ ସାହାଯ୍ୟ ମିଳିବ ।

(ଖ) D. S. A. R. P. Dam Safety Assurance and Rehabilitation Project—ହୀରାକୁଦ ସଦୃଶ ରାଜ୍ୟର କେତେକ ନଦୀ ବନ୍ଧରେ କାଳକ୍ରମେ ବ୍ୟବହାରଜନିତ ତ୍ରୁଟି ଦେଖାଦେଇଛି । ସେଗୁଡ଼ିକ ଦୂର କରିବା ଅତ୍ୟନ୍ତ ଆବଶ୍ୟକ । ଏହି ଉଦ୍ଦେଶ୍ୟରେ ବିଶ୍ୱ ବ୍ୟାଙ୍କ୍‌ର ଆର୍ଥିକ ସହାୟତାରେ ହୀରାକୁଦ, ତେରଜାଙ୍ଗ, ଭଞ୍ଜନଗର, ସୋରଡ଼ା ଓ ଘୋଡ଼ାହାଡ଼ ବନ୍ଧଗୁଡ଼ିକର କାର୍ଯ୍ୟ ପ୍ରଥମ ପର୍ଯ୍ୟାୟରେ ହାତକୁ ନିଆଯାଇଛି । ଏ ବାବଦରେ ବିଶ୍ୱ ବ୍ୟାଙ୍କ୍ ପ୍ରାୟ ୧୦୬ କୋଟି ଟଙ୍କା ସାହାଯ୍ୟ ଦେବ । ଏଠାରେ ଉଲ୍ଲେଖଯୋଗ୍ୟ ଯେ ହୀରାକୁଦ ବନ୍ଧରେ ଦେଖାଦେଇଥିବା ଫାଟଗୁଡ଼ିକ ପାଇଁ ବନ୍ଧର ନିରାପତ୍ତା ସନ୍ଦେହଜନକ ବୋଲି ଅନେକ ପ୍ରଶ୍ନ ଉଠାଇଥିଲେ ମଧ୍ୟ ସରକାର ବୈଦେଶିକ ବିଶେଷଜ୍ଞମାନଙ୍କର ମତାମତ ନେଇ ଫାଟ ମରାମତି କାର୍ଯ୍ୟ କରୁଛନ୍ତି ଏବଂ ବନ୍ଧର ନିରାପତ୍ତା ପ୍ରତି କୌଣସି ବିପଦ ନାହିଁ ବୋଲି ଦୃଢ଼ ନିଶ୍ଚିତ ହୋଇଛନ୍ତି ।

(ଗ) W. R. C. P. (Water Resources Consolidation Project)—ଏହା ଆଉ ଗୋଟିଏ ଆଧୁନିକୀକରଣ କାର୍ଯ୍ୟ, ଯାହାର ପ୍ରକଳ୍ପ ରିପୋର୍ଟ ପ୍ରସ୍ତୁତ କରାଯାଉଛି ଏବଂ ଏହା ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ ହେବା ପରେ ବିଶ୍ୱ ବ୍ୟାଙ୍କ୍‌ର ଆନୁମାନିକ ୬୦୦ କୋଟି ଟଙ୍କା ସହାୟତାରେ ୧୯୯୪-୯୫ ଆର୍ଥିକ ବର୍ଷରୁ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ ହେବାର ପ୍ରସ୍ତାବ ଅଛି । ଫଳରେ ଅନ୍ୟୂନ ପ୍ରାୟ ଏକ ଲକ୍ଷ ହେକ୍ଟର ଜଳସେଚିତ ଅଞ୍ଚଳର ଆଧୁନିକୀକରଣ କରାଯାଇ ପାରିବ । ଏତଦ୍ ବ୍ୟତୀତ ଏହି ଯୋଜନା ଜରିଆରେ ଆର୍ଥିକ ଅନଟନଜନିତ ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ ହୋଇପାରୁ ନଥିବା କେତେଗୁଡ଼ିଏ ଅସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ ଜଳସେଚନ ପ୍ରକଳ୍ପର କାର୍ଯ୍ୟ ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ କରାଯିବ । କେଉଁ ପ୍ରକଳ୍ପର କାର୍ଯ୍ୟ ହାତକୁ ନେଲେ ଅଧିକ ସୁଫଳ ମିଳିବ ସେଥିପାଇଁ ପ୍ରକଳ୍ପ ରିପୋର୍ଟ ପ୍ରସ୍ତୁତ କରିବା

ଅନୁଷ୍ଠାନ ତଥା ପ୍ରଶାସନରେ ପରିବର୍ତ୍ତନ କରି ଯୋଜନା କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମକୁ ଅଧିକ ଗତିଶୀଳ ଓ ଲୋକାଭିମୁଖୀ କରିବା ମଧ୍ୟ ଏହି ଯୋଜନାର ପରିପରକ୍ଷ୍ଟ ଅଟେ ।

(ଘ) ସୁବର୍ଣ୍ଣରେଖା ବୃହତ୍ ଜଳସେଚନ ପ୍ରକଳ୍ପ ଓ ଅପର ଇନ୍ଦ୍ରାବତୀ ଜଳସେଚନ ପ୍ରକଳ୍ପର ଦକ୍ଷିଣ ପାର୍ଶ୍ୱ କେନାଲ୍ କାର୍ଯ୍ୟକୁ ତ୍ୱରାନ୍ୱିତ କରିବା ପାଇଁ ଯଥାକ୍ରମେ ବିଶ୍ୱ ବ୍ୟାଙ୍କ୍ ଓ ଜାପାନ ସରକାରଙ୍କର ଓ: ଇ: ସି: ଏଫ୍: ସଂସ୍ଥାର ସାହାଯ୍ୟ ପ୍ରାପ୍ତି ପ୍ରଚେଷ୍ଟା ଚାଲୁ ରହିଛି ।

(ଙ) ଓଡ଼ିଶା ଜଳ ସମ୍ପଦରେ ପୂର୍ଣ୍ଣ ଥିଲେ ହେଁ ଏହା ଯେ ଅସରନ୍ତି ଏ କଥା ଭାବିବା ଠିକ୍ ନୁହେଁ । ଦେଶରେ ଜନସଂଖ୍ୟା ଯେଉଁ ହାରରେ ବୃଦ୍ଧି ପାଉଥିବାରୁ ଲାଗିଛି ଉନ୍ନୟନ ମୂଳକ କାର୍ଯ୍ୟ ସେହି ଅନୁପାତରେ ବିଭିନ୍ନ କାରଣରୁ ବୃଦ୍ଧି ପାଇପାରୁ ନାହିଁ । ଜଳ ସମ୍ପଦ କ୍ଷେତ୍ରରେ ଏହାର ବ୍ୟତିକ୍ରମ ନାହିଁ । ଜଳସେଚନ ବ୍ୟତୀତ ବିଦ୍ୟୁତ୍ ଉତ୍ପାଦନ, ଔଦ୍ୟୋଗିକ ତଥା ଘରୋଇ ବ୍ୟବହାର, ମତ୍ସ୍ୟ ପାଳନ, ଜଳ ପଥରେ ଗମନାଗମନର ବିକାଶ ଇତ୍ୟାଦି କାର୍ଯ୍ୟ ପାଇଁ ଜଳର ଆବଶ୍ୟକତା ବିଷୟରେ ଏଠାରେ ଆଲୋଚନା କରିବା ନିଷ୍ପ୍ରୟୋଜନ । ମାତ୍ର ବିକାଶ ନାମରେ ବେପରୁଆ ଭାବରେ ବିକାଶ ପ୍ରଚେଷ୍ଟା ସ୍ପୃହଣୀୟ ନୁହେଁ । ଆର୍ଥିକ, ବୈଷୟିକ ତଥା ପ୍ରଶାସନିକ ଦକ୍ଷତା ପ୍ରତି ଦୃଷ୍ଟି ରଖି ଉନ୍ନୟନ ମୂଳକ କାର୍ଯ୍ୟ ହାତକୁ ନେବା ଉଚିତ । ଏହି ଅମୂଲ୍ୟ ଜଳ ସମ୍ପଦର ଉଚିତ୍ ବିନିଯୋଗ ପାଇଁ ଉତ୍ତମ ନୀତି, ନିୟମ ଏବଂ ଆନୁଷ୍ଠାନିକ ବ୍ୟବସ୍ଥା ସ୍ଥିର କରିବା ଆବଶ୍ୟକ । ଏଥିପାଇଁ ରାଜ୍ୟ ସରକାର ବହୁ ଆକାଂକ୍ଷିତ କେନ୍ଦ୍ରୀୟ ଯୋଜନା ଓ ଡିଜାଇନ୍ ସଂସ୍ଥା ଗଠନ କରିଛନ୍ତି ।

(ଚ) ଏ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ଜଳସେଚନ ଯନ୍ତ୍ରୀମାନଙ୍କର ଟ୍ରେନିଂ ପାଇଁ ରାଜ୍ୟରେ କୌଣସି ଅନୁଷ୍ଠାନ ନଥିଲା । ପ୍ରଥମ କରି Water and Land Management Instituteରେ ସହକାରୀ ଯନ୍ତ୍ରୀମାନଙ୍କ ପାଇଁ ଇନ୍ ସର୍ଭିସ୍ ଟ୍ରେନିଂ ବ୍ୟବସ୍ଥା କରାଯାଉଛି ।

(ଛ) ବେକାର ଇଞ୍ଜିନିୟରମାନଙ୍କୁ କର୍ମଯୋଗାଣ ଦେବା ଉଦ୍ଦେଶ୍ୟରେ ୫୯୫ ଜଣ ସିଭିଲ ଇଞ୍ଜିନିୟର ଏବଂ ୬୭ ଜଣ ମେକାନିକାଲ ଇଞ୍ଜିନିୟରଙ୍କୁ ଆସିଷ୍ଟାଣ୍ଟ ଇଞ୍ଜିନିୟର ରୂପେ ଗତ ଦୁଇ ବର୍ଷ ମଧ୍ୟରେ ବିଭିନ୍ନ ବିଭାଗରେ ନିଯୁକ୍ତି ଦିଆଯାଇଛି ।

(ଜ) ଉନ୍ନୟନମୂଳକ ପ୍ରକଳ୍ପଗୁଡ଼ିକ ଅଧିକରୁ ଅଧିକ କର୍ମସଂସ୍ଥାନ ପନ୍ଥା ରୂପେ ପରିଗଣିତ ହେଲାଣି । ଫଳରେ ରକ୍ଷଣାବେକ୍ଷଣ ପାଇଁ ଅର୍ଥର ଅଭାବ ଯୋଗୁଁ ପ୍ରକଳ୍ପ ଗୁଡ଼ିକ ହୋଇଯାଉଛି । ଜଳସେଚନ ପ୍ରକଳ୍ପରେ ଏନ୍. ଏମ୍. ଆର୍. କର୍ମଚାରୀମାନଙ୍କର ଅବସ୍ଥିତି ବିଷୟରେ ଉଣାଅଧିକ ସମସ୍ତେ ଜାଣନ୍ତି । ଏହାର ପ୍ରଭାବ ପ୍ରତିରୋଧ କରିବା ଉଦ୍ଦେଶ୍ୟରେ ନୂତନ କରି ଉଦେଶ୍ୟରେ ଗୋଟିଏ ସବ୍-ହେଡ୍ ସୃଷ୍ଟି କରାଯାଇଛି ।

(ଝ) ବୃହତ୍ ନଦୀ ବନ୍ଧ ଯୋଜନାର ସୁପରିକଳ୍ପନା ଏହି ଯୋଜନା ଦ୍ୱାରା କି ଯାପିତ ହୋଇଥିବା ଲୋକମାନଙ୍କର ଉଚିତ୍ ଥଇଥାନ ବ୍ୟବସ୍ଥା ଉପରେ ନିର୍ଭର କରେ । ଏ ବିଷୟରେ ବର୍ତ୍ତମାନ ପୃଥିବୀ ସାରା ବିଭିନ୍ନ ବିତର୍କ ସୃଷ୍ଟି । ଜନମଙ୍ଗଳକାରୀ ରାଜ୍ୟ ସରକାର ଯେଉଁ ସଂଶୋଧିତ ଥଇଥାନ ନୀତି ପ୍ରଣୟନ କରିଛନ୍ତି ତାହା ଦେଶର ସବୁଠାରୁ କୋହଳ ଏବଂ ବିକାଶୋନ୍ମୁଖୀ ନୀତି ବୋଲି କୁହାଯାଇପାରେ ।

(ଞ) ଓଡ଼ିଶାର ଉପକୂଳ ରେଖା ସୁଦୀର୍ଘ ଅଟେ । ମାତ୍ର ଉପକୂଳବର୍ତ୍ତୀ ଅଞ୍ଚଳ ସମୁଦ୍ର ପତନଠାରୁ ବିଶେଷ ଉଚ୍ଚ ହୋଇ ନଥିବାରୁ ସମୁଦ୍ରର ଲୁଣି ପାଣି ସ୍ଥଳ ଭାଗକୁ ବହୁ ଦୂର ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ମାଡ଼ିଯାଇ ଫସଲ ତଥା ଜମି ନଷ୍ଟ କରିଥାଏ । ଉପଯୁକ୍ତ ଅର୍ଥ ବରାଦ ଅଭାବରେ ଏହାର ପ୍ରତିକାର ବ୍ୟବସ୍ଥା ବିଶେଷ ହୋଇପାରି ନାହିଁ । ରାଜ୍ୟ ସରକାର ପ୍ରଥମ ପଦକ୍ଷେପ ସ୍ୱରୂପ ଗୋଟିଏ ସାଲାଇନ୍ ଡିଭିଜନ୍ ସୃଷ୍ଟି କରିଛନ୍ତି ।

(ଟ) ଓଡ଼ିଶା ଗୋଟିଏ ଜଳବହୁଳ ରାଜ୍ୟ ହେବା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ବନ୍ୟା ପ୍ରପୀଡ଼ିତ ରାଜ୍ୟ ଅଟେ । ମାତ୍ର ବନ୍ୟା ପ୍ରତିକାର ପାଇଁ ସମୁଚିତ ଅର୍ଥ ବରାଦ ହୋଇପାରି ନଥାଏ । ଆଂଶିକ ହେଲେ ମଧ୍ୟ ରାଜ୍ୟ ସରକାର ଏ ବିଷୟରେ ଧ୍ୟାନ ଦେଇ ବନ୍ୟା ପ୍ରତିକାର ପାଇଁ ଯୋଜନା ବ୍ୟୟ ବରାଦ ବୃଦ୍ଧି କରିଛନ୍ତି ।

(ଠ) ଅଧିକନ୍ତୁ, ଜଳସେଚନର ପ୍ରସାର ଓ ସଦୁପଯୋଗ, ତ୍ରିକୋଣଭୂମି ଅଞ୍ଚଳରେ ଜଳ ନିଷ୍କାସନ ଏବଂ ବନ୍ୟା ପ୍ରତିକାର ସମ୍ବନ୍ଧରେ ଠିକଣା ସମୟରେ ଠିକଣା ପଦକ୍ଷେପ ନେବା ଉଦ୍ଦେଶ୍ୟରେ ମାନ୍ୟବର ଜଳସେଚନ ମନ୍ତ୍ରୀଙ୍କର ସଭାପତିତ୍ୱରେ ବିଧାନ ସଭାର ଗୋଟିଏ ବିଷୟ କମିଟି (Subject Committee) ଗଠନ କରାଯାଇଛି । ଏହି କମିଟି ଜଳସେଚନ ବିଭାଗର ବିଭିନ୍ନ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ସମୀକ୍ଷା କରିବା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ସରକାରଙ୍କୁ ଉଚିତ୍ ଉପଦେଶ ମଧ୍ୟ ଦେବେ ।

କୃଷି ବିଶେଷତଃ ଜଳସେଚିତ କୃଷି ଉପରେ ରାଜ୍ୟର ସମୃଦ୍ଧି ନିର୍ଭର କରେ । କ୍ରମଶଃ ଜଳସେଚନ ପ୍ରକଳ୍ପଗୁଡ଼ିକ ଅତ୍ୟନ୍ତ ବ୍ୟୟସାପେକ୍ଷ ହୋଇପଡ଼ିଲାଣି । ସେମାନଙ୍କର ରକ୍ଷଣାବେକ୍ଷଣ ମଧ୍ୟ ତତୋଧିକ ବ୍ୟୟସାପେକ୍ଷ ହୋଇଛି । ସରକାରଙ୍କର ବିତ୍ତ ପାଣ୍ଠି ଅସରନ୍ତି ନୁହେଁ । ସରକାର ଯେତିକି ପୁଞ୍ଜି ଏହି ପ୍ରକଳ୍ପଗୁଡ଼ିକ ପାଇଁ ବିନିଯୋଗ କରୁଛନ୍ତି ସେହି ଅନୁପାତରେ ରାଜସ୍ୱ ମିଳୁନାହିଁ । ଅନ୍ୟ ପକ୍ଷରେ କୃଷୀମାନେ ଅର୍ଥକରୀ ଫସଲ ପରିବର୍ତ୍ତେ ଚିରାଚରିତ ପ୍ରଣାଳୀରେ ଗୋଟିଏ ମାତ୍ର ଧାନ ଚାଷ କରିବା ଫଳରେ କୃଷି ଲାଭପ୍ରଦ ବ୍ୟବସାୟ ହୋଇପାରୁ ନାହିଁ । ଏ ଦିଗରେ ସେମାନଙ୍କର ମନୋବୃତ୍ତିର ପରିବର୍ତ୍ତନ ଆବଶ୍ୟକ । ସବୁଠାରୁ ବଡ଼ କଥା ହେଉଛି, ଯେଉଁ କୃଷୀମାନଙ୍କର ହିତ ପାଇଁ ଜଳସେଚନ ପ୍ରକଳ୍ପ ଉଦ୍ଦିଷ୍ଟ, ସେଥି ସହିତ ସେମାନେ କୌଣସି କ୍ଷେତ୍ରରେ ସମ୍ପୃକ୍ତ ହୋଇନଥାନ୍ତି । ଏହି ପ୍ରକଳ୍ପଗୁଡ଼ିକର ସୁଫଳ ଉପଭୋଗ କରିବା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ସେଗୁଡ଼ିକର ସୁପରିକଳ୍ପନା, ସଦୁପଯୋଗ ଏବଂ ରକ୍ଷଣାବେକ୍ଷଣ କାର୍ଯ୍ୟରେ ଜନସାଧାରଣ ଆବଶ୍ୟକ ସ୍ଥଳେ ଅଂଶ ଗ୍ରହଣ କରିବାର ସମୟ ଆସିଛି । ବିଗତ ବର୍ଷମାନଙ୍କରେ ପ୍ରକଳ୍ପଗୁଡ଼ିକରେ ଦେଖାଦେଇଥିବା ପରିକଳ୍ପନାଗତ ତ୍ରୁଟି ବିଚ୍ୟୁତିର ପୁନରାବୃତ୍ତି ଯେପରି ନହୁଏ ସେଥିପ୍ରତି ଦୃଷ୍ଟି ରଖି ସରକାର ଆବଶ୍ୟକୀୟ ପ୍ରଶାସନିକ ପଦକ୍ଷେପ ନେଉଛନ୍ତି ।

ଜଳସେଚନ ମନ୍ତ୍ରୀ, ଓଡ଼ିଶା ।



# ନଗର ଉନ୍ନୟନ ପାଇଁ ବଳିଷ୍ଠ ପଦକ୍ଷେପ ଓ ନୂତନ ଦିଗ୍‌ଦର୍ଶନ

ଶ୍ରୀ ନଳିନୀକାନ୍ତ ମହାନ୍ତି

ସହରାଞ୍ଚଳର ବିକାଶ ପାଇଁ ବିଭିନ୍ନ ବିଭାଗ ଓ ଅନୁଷ୍ଠାନ ମାନ କାର୍ଯ୍ୟରତ । ସରକାରଙ୍କ ନଗର ଉନ୍ନୟନ ଓ ଗୃହ ନିର୍ମାଣ ବିଭାଗକୁ ମିଶାଇ ପୌର ନିର୍ଦ୍ଦେଶାଳୟ, ସହର ଯୋଜନା ନିର୍ଦ୍ଦେଶାଳୟ; ରାଜ୍ୟ ଗୃହ ନିର୍ମାଣ ସଂସ୍ଥା, ଯୋଜନା କର୍ତ୍ତୃପକ୍ଷ, ନଗର ଉନ୍ନୟନ ସଂସ୍ଥା, ନଗର ବିକାଶ ସଂସ୍ଥା ପ୍ରଭୃତି ସହର ବିକାଶ ପାଇଁ କାର୍ଯ୍ୟରତ ।

ଆଜି ନଗର ଉନ୍ନୟନ ଓ ଗୃହ ନିର୍ମାଣ ବିଭାଗର କାର୍ଯ୍ୟ କେତୋଟି ଘର ତୋଳିବା ବା ରାସ୍ତା ନିର୍ମାଣ କରିବାରେ ସୀମାବଦ୍ଧ ନୁହେଁ । ଆଜି ସମଗ୍ର ବସତିର ଯୋଜନା ଏହି ବିଭାଗର କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମରେ ପ୍ରତିଫଳିତ ହୋଇଛି ।

ମାନବ ପରିବେଶର ଦ୍ରୁତ ଅବନତି ସହ ସମଗ୍ର ବସତିର ଜୀବନ ପ୍ରଣାଳୀ ମଧ୍ୟ ନଷ୍ଟ ଭ୍ରଷ୍ଟ ହୋଇଯାଉଛି । ତାକୁ ସଜାଡ଼ିବା ଆମ ସମସ୍ତଙ୍କର କର୍ତ୍ତବ୍ୟ । ପରିପୋଷକ ବିକାଶ (Systainable Development) ମାଧ୍ୟମରେ ଏହି ସୁନ୍ଦର ଅନୁପମ ଧରିତ୍ରୀର ସୁରକ୍ଷା ଆଜିର ପୃଥିବୀର ସମସ୍ତ ବାସିନ୍ଦାଙ୍କ ପାଇଁ ଏକ ଆହ୍ୱାନ ।

ଏହି ପରିପ୍ରେକ୍ଷୀରେ ଆଜି ସମସ୍ତେ ଉପଲବ୍ଧି କରିଛନ୍ତି ଯେ ନଗର ଉନ୍ନୟନ ପଲ୍ଲୀ ବିକାଶର ପରିପନ୍ଥି ନୁହେଁ–ଏହା ତାହାର ପରିପୂରକ । ନଗରାଞ୍ଚଳ ପାଇଁ ଗଢ଼ାଯାଇଥିବା ସ୍ୱର୍ଗତ କୋରିଆ ଜାତୀୟ କମିଶନ ଏକ ବ୍ୟାପକ ଦୃଷ୍ଟିରୁ କହିଥିଲେ ଯେ ଆମର ଖଣି, ଖାଦାନ, କୃଷି, ଶିଳ୍ପ ଯେପରି ଆମର ଅମୂଲ୍ୟ ସମ୍ପଦ ଆମର ସହରଗୁଡ଼ିକ ମଧ୍ୟ ଆମର ଜାତୀୟ ସମ୍ପଦ ।

ନଗର ଉନ୍ନୟନ ଓ ଗୃହ ନିର୍ମାଣ ବିଭାଗର କାର୍ଯ୍ୟ ଏହି ମର୍ମରେ ଏଠାରେ ଉଲ୍ଲେଖ କରାଗଲା ।

## ମାଷ୍ଟର ପ୍ଲାନ୍

ଆମର ସହରଗୁଡ଼ିକୁ ଦକ୍ଷ, କାର୍ଯ୍ୟକ୍ଷମ କରିବାକୁ ହେଲେ ତା'ର ସୁଷମ ଓ ସମନ୍ୱିତ ବିକାଶ ଲୋଡ଼ା । ଏହାର ପ୍ରଥମ ପଦକ୍ଷେପ ମାଷ୍ଟର ପ୍ଲାନ ପ୍ରସ୍ତୁତି । ଏହି ମାଷ୍ଟର ପ୍ଲାନଗୁଡ଼ିକ ନିର୍ଦ୍ଦିଷ୍ଟ ସହରାଞ୍ଚଳଗୁଡ଼ିକର ସାମାଜିକ ଓ ଅର୍ଥନୈତିକ ଲକ୍ଷ୍ୟହାସଲର ମାଇଲଖୁଣ୍ଟି ବା ପଥ–ପ୍ରଦର୍ଶକ ପରି କାମ କରିଥାଏ ।

ଏହି ସରକାରଙ୍କ ଲକ୍ଷ୍ୟ ଆମ ରାଜ୍ୟରେ ଥିବା ୧୨୪ ଗୋଟି ସହରାଞ୍ଚଳର ଯୋଜନା ବଦ୍ଧ ବିକାଶ ପାଇଁ ମାଷ୍ଟରପ୍ଲାନ ପ୍ରସ୍ତୁତ କରିବା । ଏହି ମାଷ୍ଟର ପ୍ଲାନ ହିଁ ଭବିଷ୍ୟତ ଯୋଜନାକୁ ବଳିଷ୍ଠ ନିର୍ଦ୍ଦେଶ ଦେଇପାରିବ । ଅଦ୍ୟାବଧି ୬୦ ଗୋଟି ସହର ପାଇଁ ମାଷ୍ଟର ପ୍ଲାନ ପ୍ରସ୍ତୁତ ହୋଇସାରିଛି । ସେଗୁଡ଼ିକର କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ କରିବା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ଅନ୍ୟାନ୍ୟ ସହରର ମାଷ୍ଟର ପ୍ଲାନ୍ ପ୍ରସ୍ତୁତି ପାଇଁ ସମସ୍ତ ପଦକ୍ଷେପ ନିଆଯାଉଛି । ୧୯୯୩–୯୪ ଆର୍ଥିକ ବର୍ଷ ମଧ୍ୟରେ ସମସ୍ତ ୧୨୪ ଗୋଟି ସହରର ଟାଉନ ପ୍ରୋଫାଇଲ ତିଆରି ସରିବ । ଏଥିରେ ନିର୍ଦ୍ଦିଷ୍ଟ ସହର ପାଇଁ ସମ୍ୟକ ବିବରଣୀ ମିଳିବ ଯାହାର ଆବଶ୍ୟକତା ଯେ କୌଣସି ଯୋଜନା ପ୍ରସ୍ତୁତ ପୂର୍ବରୁ ଉପଲବ୍ଧ ହୋଇଥାଏ ।

## ଉନ୍ନୟନ କର୍ତ୍ତୃପକ୍ଷମାନଙ୍କ କାର୍ଯ୍ୟକଳାପ

ବର୍ତ୍ତମାନ ଆମ ରାଜ୍ୟରେ ୬ ଗୋଟି ଆଞ୍ଚଳିକ ଉନ୍ନୟନ ସଂସ୍ଥା (ଜୟପୁର, ବ୍ରହ୍ମପୁର, ସମ୍ବଲପୁର, ଅନୁଗୁଳ, ରାଉରକେଲା ଏବଂ ପୁରୀଠାରେ) ଓ ୨୮ ଗୋଟି ସ୍ୱତନ୍ତ୍ର ଯୋଜନା କର୍ତ୍ତୃପକ୍ଷ ସ୍ଥାପନ କରାଯାଇଅଛି । ଉକ୍ତ ସଂସ୍ଥାଗୁଡ଼ିକ ମାଷ୍ଟର ପ୍ଲାନ୍‌ଗୁଡ଼ିକୁ ପ୍ରଣୟନ ଓ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ କରିବା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ବିଭିନ୍ନ ଉନ୍ନୟନମୂଳକ କାର୍ଯ୍ୟ କରୁଅଛନ୍ତି । ଏତଦ୍ ବ୍ୟତୀତ ଭୂମିର ଉପଯୁକ୍ତ ବିନିଯୋଗ ନିମିତ୍ତ ନିୟନ୍ତ୍ରଣ କରିବାର କ୍ଷମତା ସେମାନଙ୍କୁ ଦିଆଯାଇଅଛି ।

ଏହାଛଡ଼ା କଟକ ଓ ଭୁବନେଶ୍ୱର ପାଇଁ ଦୁଇଗୋଟି ବିକାଶ କର୍ତ୍ତୃପକ୍ଷଙ୍କ ଉପରେ ଯୋଜନା/ପ୍ରକଳ୍ପର ପ୍ରଣୟନ ଏବଂ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ କରିବା ନିମିତ୍ତ ଦାୟିତ୍ୱ ନ୍ୟସ୍ତ କରାଯାଇଅଛି । ନିକଟରେ ସରକାର ଦୈତାରୀଠାରେ ନୂତନ ଶିଳ୍ପାଞ୍ଚଳର ବିକାଶ ନିମନ୍ତେ କଳିଙ୍ଗ ଇସ୍ପାତ ବିକାଶ କର୍ତ୍ତୃପକ୍ଷ (Kalinga Ispat Development Authority) ସ୍ଥାପନ କରିଅଛନ୍ତି ।

## ନଗର ଅଭିପିଣ୍ଡନ (Urban Agglomeration)ର ନିୟନ୍ତ୍ରଣ

କଟକ–ଚୌଦ୍ୱାର–ଭୁବନେଶ୍ୱର, ସମ୍ବଲପୁର–ହୀରାକୁଦ–ବୁର୍ଲା, ବ୍ରହ୍ମପୁର–ଗୋପାଳପୁର–ଛତ୍ରପୁର, ଜୟପୁର–କୋରାପୁଟ–ସୁନାବେଡ଼ା, ରାଉରକେଲା–ପାନପୋଷ–କାଂଶବାହଲ ଏବଂ ଅନୁଗୁଳ–ତାଳଚେର–ନାଲ୍‌କୋନଗରର ଆଞ୍ଚଳିକ ଯୋଜନା ପ୍ରସ୍ତୁତ କରାଯାଉଛି । ଏ ପ୍ରକାର ଯୋଜନା ମାଧ୍ୟମରେ ଅବାଞ୍ଛିତ ଭାବେ ଗଢ଼ିଉଠୁଥିବା ସହରାଞ୍ଚଳର ବୃଦ୍ଧିକୁ ରୋକାଯାଇ ଭୂମିର ଉପଯୁକ୍ତ ବିନିଯୋଗ କରାଯାଇପାରିବ ।

## କ୍ଷୁଦ୍ର ଓ ମଧ୍ୟମ ସହରର ବିକାଶ

ପଲ୍ଲୀ ବା ଗ୍ରାମାଞ୍ଚଳକୁ ସହରାଞ୍ଚଳର ସମସ୍ତ ସୁବିଧା ସୁଯୋଗ ଉପଲବ୍ଧ କରାଇବାକୁ ହେଲେ କ୍ଷୁଦ୍ର ଓ ମଧ୍ୟମ ସହରର ବିକାଶ ଅପରିହାର୍ଯ୍ୟ । ଏହି ସରକାରଙ୍କ କାର୍ଯ୍ୟକାଳ ମଧ୍ୟରେ ୯ ଗୋଟି ସହର ପାଇଁ ପ୍ରକଳ୍ପ ମଞ୍ଜୁରୀପ୍ରାପ୍ତ ହୋଇଅଛି ଏବଂ ଚଳିତ ଆର୍ଥିକ ବର୍ଷରେ ୬ ଗୋଟି ସହର ଯଥା : ଯାଜପୁର, ବାସୁଦେବପୁର, ଆଠଗଡ଼, ଝାରସୁଗୁଡ଼ା, ଭଞ୍ଜନଗର ଓ ଦିଗପହଣ୍ଡିର ପ୍ରକଳ୍ପ ପ୍ରସ୍ତୁତ ହୋଇ ଭାରତ ସରକାରଙ୍କ ମଞ୍ଜୁରୀ ପାଇଁ ପଠାଯାଇଛି । ଏହି ପ୍ରକଳ୍ପ ଦ୍ୱାରା ସହରଗୁଡ଼ିକର ବାସଗୃହ ପାଇଁ ଜମି, ଦୋକାନଘର, ବସ୍‌ଷ୍ଟାଣ୍ଡ, ରାସ୍ତା, ପାର୍କ, କଲ୍ୟାଣ ମଣ୍ଡପ ଇତ୍ୟାଦି କରାଯାଇପାରିବ । ଏଥିରେ କେନ୍ଦ୍ର ସରକାରଙ୍କଠାରୁ ଋଣ ଆକାରରେ ୪୦ ଭାଗ ଅର୍ଥ ସ୍ୱଳ୍ପ ସୁଧ ହାରରେ ମିଳିପାରିବ ଯାହାର ପରିଶୋଧ କାଳ ୨୫ ବର୍ଷ ।

## ବ୍ଲକ୍ ସଦର ମହକୁମା ଓ ଅନ୍ୟାନ୍ୟ ଗ୍ରୋଥ୍ ସେଣ୍ଟରର ବିକାଶ

ଅଦ୍ୟାବଧି ୪୦ ଗୋଟି ବ୍ଲକ୍ ସଦର ମହକୁମା ଏବଂ ୧୦ ଗୋଟି ଗ୍ରୋଥ୍ ସେଣ୍ଟରର ସ୍କିମ୍ ପ୍ରସ୍ତୁତ କରାଯାଇଅଛି । ହୁଡ୍‌କୋର ଋଣ ସହାୟତାରେ ଏହି କେନ୍ଦ୍ରଗୁଡ଼ିକ ସ୍ଥାନୀୟ ଆବଶ୍ୟକତା ମେଣ୍ଟାଇବା ପାଇଁ ବ୍ୟବସ୍ଥା ଅଛି । ଏହି ପ୍ରକଳ୍ପରେ ସହର ପରି ଗଢ଼ି ଉଠୁଥିବା ପଲ୍ଲୀ ଅଞ୍ଚଳର ପ୍ରାଥମିକ ବ୍ୟବସ୍ଥା ସ୍ୱରୂପ ଗୃହଯୋଗ୍ୟୋଗୀ ଜମି ଓ ଦୋକାନ ବଜାରର ବ୍ୟବସ୍ଥା ହେବା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ସ୍ଥାନୀୟ କର୍ମଯୋଗାଣ ସୁବିଧା ମିଳି ପାରିବ ।

## ନୂତନ ଅନୁଷ୍ଠାନ

ସହରର ବିକାଶ ପାଇଁ ଅନେକ ସଂସ୍ଥା କାର୍ଯ୍ୟ କରୁଥିଲେହିଁ ସତ କିନ୍ତୁ ସେମାନଙ୍କ ମଧ୍ୟରେ ସମନ୍ୱୟର ଅଭାବ ପରିଲକ୍ଷିତ ହେଉଛି । ଏଥିପାଇଁ ରାଜ୍ୟ ନଗର ବିକାଶ ସଂସ୍ଥା (SUDA) ଓ ଜିଲ୍ଲା ନଗର ବିକାଶ ସଂସ୍ଥା (DUDA) ୧୯୯୦ ବର୍ଷରୁ ଗଢ଼ାଯାଇ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ ହେଉଅଛି । ଏହି ଅନୁଷ୍ଠାନଗୁଡ଼ିକ ଜରିଆରେ ସହରର ସମନ୍ୱିତ ବିକାଶ ପନ୍ଥା ନିର୍ଦ୍ଧାରଣ ଏବଂ ଯୋଜନାର ସୁଫଳ ଜନସାଧାରଣଙ୍କ ନିକଟରେ ପହଞ୍ଚାଇବାର ବ୍ୟବସ୍ଥା କରାଯାଉଅଛି । ଗୋଷ୍ଠୀ ପରିଚାଳନାର ଉଦ୍ୟମ ମଧ୍ୟ ଏହି ସଂସ୍ଥାମାନଙ୍କ ଜରିଆରେ ଆରମ୍ଭ କରାଯାଇଅଛି ।

ସହରମାନଙ୍କରେ ଜଳଯୋଗାଣ ଓ ନିର୍ଦ୍ଦମା ନିଷ୍କାସନ ନିମନ୍ତେ ପ୍ରଥମଥର ପାଇଁ ଆମ ରାଜ୍ୟରେ ଜଳଯୋଗାଣ ଓ ସେୱରେଜ ବୋର୍ଡ ଗଠନ କରାଯାଇଅଛି । ଉକ୍ତ ବୋର୍ଡ ପ୍ରଥମ ଦଫାରେ ପାଞ୍ଚଗୋଟି ସହର ଯଥା, ଭୁବନେଶ୍ୱର, କଟକ, ସମ୍ବଲପୁର, କେନ୍ଦ୍ରାପଡ଼ା ଓ ଜୟପୁର ପାଇଁ ପ୍ରକଳ୍ପ ତିଆରି କରିବା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ହୁଡ୍‌କୋରୁ ୩୮-୨୧ କୋଟି ଟଙ୍କା ଋଣ ପ୍ରାପ୍ତ କରିଅଛି । ଓଡ଼ିଶାର ୧୦୧ ଗୋଟି ସହର ମଧ୍ୟରୁ ୮୮ ଗୋଟି ସହରରେ ପାଇପ୍ ଜଳଯୋଗାଣ ବ୍ୟବସ୍ଥା କରାଯାଇଥିବା ସ୍ଥଳେ ଅବଶିଷ୍ଟ ସହରଗୁଡ଼ିକ ପାଇଁ ସରକାର ଅନୁମୋଦନ କରିଅଛନ୍ତି ।

ସହରାଞ୍ଚଳର ଉପଯୁକ୍ତ ବିକାଶ ପାଇଁ ମାନବ ସମ୍ବଳର ବିକାଶ ଅପରିହାର୍ଯ୍ୟ । ଏହି ଦୃଷ୍ଟିରୁ ଉପଯୁକ୍ତ ତାଲିମର ବ୍ୟବସ୍ଥା ପାଇଁ ଏକ ଜାତୀୟ ବସତି ପରିଚାଳନା ଅନୁଷ୍ଠାନ (National Institute of Habitat Management) ଗଠନ କରାଯାଇଅଛି । ଏହି ଅନୁଷ୍ଠାନ ବସତି ସମ୍ବନ୍ଧରେ ଓ ଧରିତ୍ରୀ ମାତାର ସୁରକ୍ଷା ପାଇଁ ପ୍ରତ୍ୟେକ ଦିଗରେ ଜ୍ଞାନ ଆହରଣ କରିବା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ତାଲିମ ଦେବାର ବ୍ୟବସ୍ଥା ମଧ୍ୟ କରୁଅଛି ।

## ସ୍ୱାୟତ୍ତ ସଂସ୍ଥାର ଦୃଢ଼ୀକରଣ

ବର୍ତ୍ତମାନର ସରକାର ସ୍ୱାୟତ୍ତ ଶାସନ ସଂସ୍ଥାକୁ ଦୃଢ଼ୀକରଣ ଏବଂ ସହର ଗୁଡ଼ିକର ଯୋଜନାବଦ୍ଧ ବିକାଶ ନିମନ୍ତେ ବଳିଷ୍ଠ ପଦକ୍ଷେପ ନେଇଅଛନ୍ତି । ତନ୍ମଧ୍ୟରୁ କୋଡ଼ୋଟି ପଦକ୍ଷେପ ନିମ୍ନରେ ପ୍ରଦତ୍ତ କରାଗଲା ।

(୧) ମୁନିସିପାଲିଟି ଗଠନ ପାଇଁ ସର୍ବନିମ୍ନ ଜନସଂଖ୍ୟା ୨୫,୦୦୦ରେ ଧାର୍ଯ୍ୟ ।

(୨) ଅନୁସୂଚୀତ ଜାତିମାନଙ୍କ ପାଇଁ ଆନୁପାତିକ ହାରରେ ସଂରକ୍ଷଣ ।

(୩) ମୋଟ ସଭ୍ୟ ସଂଖ୍ୟାର ଏକ ତୃତୀୟାଂଶ ସାଧାରଣ ଓ ଅନୁସୂଚୀତ ଜାତିର ନାରୀମାନଙ୍କ ପାଇଁ ସଂରକ୍ଷଣ ।

(୪)ପ୍ରଥମଥର ପାଇଁ ସଭାପତି ସିଧାସଳଖ ଭାବେ ନିର୍ବାଚିତ ହେବାର ।ବ୍ୟବସ୍ଥା ।

(୫) ସ୍ୱାୟତ୍ତ ସଂସ୍ଥାମାନଙ୍କର ଆର୍ଥିକ କ୍ଷମତା ୫୦୦ ଟଙ୍କାରୁ ୫,୦୦୦ ଟଙ୍କାକୁ ବୃଦ୍ଧି ।

(୬) ନିର୍ବାହୀ ଅଧିକାରୀଙ୍କୁ ବିତର୍କରେ ଭାଗ ନେବାର ଅଧିକାର ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ସରକାରଙ୍କ Civil Service ପାଇଁ ପ୍ରଯୁଜ୍ୟ ନିୟମାବଳୀ ମ୍ୟୁନିସିପାଲ କର୍ମଚାରୀଙ୍କ ପାଇଁ ଲାଗୁ ।

(୭) ନିର୍ବାଚନରେ ଲଢ଼ିବା ପାଇଁ ସର୍ବନିମ୍ନ ବୟସ ସୀମା ୨୧ ବର୍ଷରେ ଧାର୍ଯ୍ୟ ଏବଂ।ଦଳୀୟ ସଙ୍କେତକୁ ନିର୍ବାଚନରେ।ସ୍ୱୀକୃତି ପ୍ରଦାନ ।

## ବିଶ୍ୱ ବ୍ୟାଙ୍କ, ଦରିଆପାରି ବିକାଶ ଓ ପ୍ରଶାସନ (ODA)।ଓ ଅଷ୍ଟ୍ରେଲିଆ ସରକାରଙ୍କ ସାହାଯ୍ୟ ।

ବିଶ୍ୱ ବ୍ୟାଙ୍କର ସହାୟତାରେ ରାଜ୍ୟର ୧୦ ଗୋଟି ମୁଖ୍ୟ ସହର ଯଥା :– କଟକ, ପୁରୀ, ବାଲେଶ୍ୱର, ।ବ୍ରହ୍ମପୁର, ରାଉରକେଲା, ସମ୍ବଲପୁର, ପାରାଦ୍ୱୀପ, ଢେଙ୍କାନାଳ, ତାଳଚେର, ଅନୁଗୁଳ ଓ ଭୁବନେଶ୍ୱରରେ ଅନ୍ତର୍ନିର୍ମାଣର (Infrastructure) ବ୍ୟବସ୍ଥା ପାଇଁ ୪୩୬·୮୦ କୋଟି ଟଙ୍କାର ଏକ ପ୍ରକଳ୍ପ ପ୍ରସ୍ତୁତ କରାଯାଇଛି

ଏତଦ୍ ବ୍ୟତୀତ କଟକ, ଭୁବନେଶ୍ୱର ଏବଂ ବ୍ରହ୍ମପୁର ପ ପରିମଳ ଓ ବାତାବରଣର ଉନ୍ନତି ପାଇଁ ଯୋଜନା ପ୍ର କରାଯାଇଅଛି । ଏଥିରେ ନର୍ଦ୍ଦମା, ବାୟୁ ଓ ଧ୍ୱନି ପ୍ରଦୂ

ଆବର୍ଜନା ନିଷ୍କାସନ, ରାସ୍ତାଘାଟ ଉନ୍ନତିର ବ୍ୟବସ୍ଥା ରହିଛି । ଏହି ଯୋଜନାର ସଫଳ ରୂପାୟନ ପାଇଁ ଜର୍ମାନ ସରକାରଙ୍କ ସାହାଯ୍ୟ ନିଆଯିବ ।

କଟକ ସହର ବସ୍ତି ବାସିନ୍ଦାଙ୍କ ଉନ୍ନତି ପାଇଁ ୩୦.୦୦ କୋଟି ଟଙ୍କା ଅଟକଳରେ ଏକ ପ୍ରକଳ୍ପ ଦରିଆପାରି ବିକାଶ ଓ ପ୍ରଶାସନ ଦ୍ୱାରା ମଞ୍ଜୁରୀପ୍ରାପ୍ତ ହୋଇଥିଛି ।

କଟକ ସହରର ଆବର୍ଜନା ଓ ଦୂଷିତ ଜଳର ନିଷ୍କାସନ ପାଇଁ ଅଷ୍ଟ୍ରେଲିଆ ସରକାର ପ୍ରତିଶ୍ରୁତି ଦେଇଥିଛନ୍ତି । ସେମାନଙ୍କଠାରୁ ବୈଷୟିକ କୌଶଳ ଉପଲବ୍ଧ କରି କଟକ ସହରରେ ଏକ ଜଟିଳ ସମସ୍ୟାର ସମାଧାନ ହୋଇପାରିବ ।

## ବାସଗୃହ ନିର୍ମାଣ

ବାସଗୃହ କ୍ଷେତ୍ରରେ ବର୍ତ୍ତମାନର ସରକାର ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ ରୂପେ ଭିନ୍ନ ପଦକ୍ଷେପ ଗ୍ରହଣ କରିଛନ୍ତି । ବିଭିନ୍ନ ସଂସ୍ଥା ଜରିଆରେ କେତୋଟି ବାସଗୃହ ନିର୍ମାଣ କରି ଲୋକଙ୍କ ଉପରେ ଲଦିଦେବାର ପ୍ରୟାସ ନକରି ବାସ ଯୋଗ୍ୟ ଜମି ଯୋଗାଇବା ଓ ପରିବେଶ ସୃଷ୍ଟି କରିବା ପାଇଁ ଗୃହ ନିର୍ମାଣ ସଂସ୍ଥାମାନେ ଚେଷ୍ଟିତ ଅଛନ୍ତି । ଜନସାଧାରଣଙ୍କର ପୁଞ୍ଜିର ଉପଯୁକ୍ତ ବିନିଯୋଗ ଦ୍ୱାରା କିପରି ଭଲ ଘରଟିଏ ହୋଇପାରିବ ସେଥିପାଇଁ ସରକାର ବିଶେଷ ଚେଷ୍ଟିତ । ଲୋକେ ଘର ତିଆରି କ୍ଷେତ୍ରରେ ନିଜର ମନମୁତାବକ ଘରଟିଏ କରିବା ପାଇଁ ଯେପରି ସୁଯୋଗ ପାଇବେ ସେଥିପାଇଁ ଉଦ୍ୟମ ଅବ୍ୟାହତ ରହିଛି । ବିଭିନ୍ନ ସହରାଞ୍ଚଳରେ ୪୦ରୁ ଊର୍ଦ୍ଧ୍ୱ ସ୍କିମ୍ ହୁଡ୍‌କୋ ଦ୍ୱାରା ମଞ୍ଜୁରୀପାଇ ମୋଟ ୩୬,୦୫୪ ଗୋଟି ବାସଗୃହ ଯୋଗାଇବାର ବ୍ୟବସ୍ଥା କରାଯାଇଛି ।

## ନିର୍ମିତ କେନ୍ଦ୍ର ଓ କଳିଙ୍ଗ କୁଟୀର

ଗ୍ରାମ୍ୟବାସୀ ଅଗ୍ନି ନିରୋଧକ ଘରଟିଏ କରିବାପାଇଁ ଆନୁଷ୍ଠାନିକ ବ୍ୟବସ୍ଥାକୁ ବର୍ତ୍ତମାନର ସରକାର ପ୍ରଚଳନ କରାଇଛନ୍ତି । ଗ୍ରାମ୍ୟ ପରିଚାଳନା ଗୋଷ୍ଠୀ ଘର ତିଆରି ଦାୟିତ୍ୱ ଗ୍ରହଣ କରିଛନ୍ତି । ଋଣ ଯୋଗାଡ଼ କରିବାଠାରୁ ଆରମ୍ଭ କରି ଗୃହଟିକୁ ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ ତଥା ଋଣ ପରିଶୋଧର ସମସ୍ତ ଦାୟିତ୍ୱ ମଧ୍ୟ ଏହି ଗ୍ରାମ୍ୟ ପରିଚାଳନା ଗୋଷ୍ଠୀ ବହନ କରିବାର ବ୍ୟବସ୍ଥା ଅଛି । ନବରଙ୍ଗପୁର ଗ୍ରାମ ପଞ୍ଚାୟତ (ଖୋର୍ଦ୍ଧା)ରେ ଏକ ପାଇଲଟ ପ୍ରୋଜେକ୍ଟ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ କରାଯାଉଛି । ଏଥିରେ ୧୪୭୦ ଗୋଟି ଘର ତିଆରି ପାଇଁ ଗ୍ରାମ୍ୟ ପରିଚାଳନା ଗୋଷ୍ଠୀ, ରାଜ୍ୟ ଗୃହ ନିର୍ମାଣ ସଂସ୍ଥା ଏବଂ ହୁଡ୍‌କୋ ଉଦ୍ୟମ ରତ । ଗୃହ ନିର୍ମାଣ ପାଇଁ ସ୍ଥାନୀୟ ନିର୍ମିତ କେନ୍ଦ୍ରରେ ଛାତ ଓ କାନ୍ଥ ପାଇଁ ପ୍ରସ୍ତୁତି ହେଉଥିବା ସାମଗ୍ରୀର ବ୍ୟବହାର ହେବ ।

ଘରଟିଏ ନିର୍ମାଣ କରିବା ପାଇଁ ଆମର ଅନେକ ଆବଶ୍ୟକତା ମଧ୍ୟରୁ କାରିଗରୀ କୌଶଳ ଅନ୍ୟତମ । ନିର୍ମିତ କେନ୍ଦ୍ର ଗୃହ ନିର୍ମାଣ କ୍ଷେତ୍ରରେ ଏକ ମାଇଲ ଖୁଣ୍ଟି । ଏହା ଏକ ଧାରା ବଳିଷ୍ଠ ପଦକ୍ଷେପ । ଏହି କେନ୍ଦ୍ରଗୁଡ଼ିକ ବହୁପରିମାଣରେ ସ୍ଥାପନ କରି ଗୃହ ନିର୍ମାଣ କୌଶଳ ଓ ସାମଗ୍ରୀକୁ ଜନସାଧାରଣଙ୍କ ପାଖରେ ପହଞ୍ଚାଇବା ଏହାର ମୁଖ୍ୟ ଉଦ୍ଦେଶ୍ୟ । ବିପୁଳ ଉତ୍ପାଦନ ମାଧ୍ୟମରେ ଗୃହପୋକରଣ ସାଧାରଣ ଲୋକଙ୍କୁ ସୁଲଭ ମୂଲ୍ୟରେ ଯୋଗାଇବା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ଗୃହନିର୍ମାଣ ଜ୍ଞାନ କୌଶଳ ପ୍ରୟୋଗରେ ସାହାଯ୍ୟକରି କଳିଙ୍ଗ କୁଟୀର ଯୋଜନା ଏହି ନିର୍ମିତ କେନ୍ଦ୍ରମାନଙ୍କ ଦ୍ୱାରା ସଫଳ କରାଯାଇପାରିବ ।

ଏହି କେନ୍ଦ୍ରଗୁଡ଼ିକ ବିଭିନ୍ନ ଜିଲ୍ଲାସ୍ତରରେ ସ୍ଥାପନ କରିବା ପାଇଁ ଉଦ୍ୟମ ଆରମ୍ଭ ହୋଇସାରିଛି । କଟକ, [illegible], ଢେଙ୍କାନାଳ, ସମ୍ବଲପୁର, ବାଲେଶ୍ୱର, କେନ୍ଦୁଝର, ଭବାନୀପାଟଣା, କୋରାପୁଟ, ଫୁଲବାଣୀ, ରାଇଖୋଲ (ଗଞ୍ଜାମ)ରେ ନିର୍ମିତ କେନ୍ଦ୍ର ସ୍ଥାପନା ଆଗେଇ ଚାଲିଛି ।

## ସହରାଞ୍ଚଳର ନିମ୍ନ ଆୟକାରୀ ବସ୍ତି ବାସିନ୍ଦାଙ୍କ ପାଇଁ ଯୋଜନା

ସରକାର ଦୁର୍ବଳ ଶ୍ରେଣୀ ଓ ବସ୍ତି ବାସିନ୍ଦାଙ୍କ ପାଇଁ ନିମ୍ନ ଯୋଜନାମାନ ବହୁଳଭାବେ ଗତ ୩ ବର୍ଷ ମଧ୍ୟରେ ଗ୍ରହଣ କରି ଅଛନ୍ତି :

(୧) ନୂତନ ପଦ୍ଧତିର ସ୍ୱଳ୍ପ ମୂଲ୍ୟର ଶୌଚାଳୟ ଦ୍ୱାରା ସହରଗୁଡ଼ିକ ମେହନ୍ତରର ସେବାରୁ ମୁକ୍ତ କରିବା ପାଇଁ ପଦକ୍ଷେପ ନିଆଯାଇଛି ।

(୨) ସହରାଞ୍ଚଳ ମୌଳିକ ସେବା (UBS) ଦ୍ୱାରା ବସ୍ତି ବାସିନ୍ଦାଙ୍କର ଶିକ୍ଷା, ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟ, ପୁଷ୍ଟିକର ଖାଦ୍ୟ ପ୍ରଭୃତିର ବ୍ୟବସ୍ଥା କରିଅଛନ୍ତି ।

(୩) ବସ୍ତି ଅଞ୍ଚଳରେ ପରିବେଶର ଉନ୍ନତି (EIUS) ପାଇଁ ରାସ୍ତା, ଘାଟ, ପାଣି, [illegible] ଇତ୍ୟାଦିର ବ୍ୟବସ୍ଥା କରିଅଛନ୍ତି ।

(୪) ନେହେରୁ ରୋଜଗାର ଯୋଜନା ଦ୍ୱାରା କର୍ମସଂସ୍ଥାନ କରାଯାଇଛି ।

ନଗର ଉନ୍ନୟନ ଏବଂ ଗୃହ ନିର୍ମାଣ ବିଭାଗର କାର୍ଯ୍ୟ ବ୍ୟାପକ । ସମଗ୍ର ବସତିର ଯୋଜନା ଏଥିରେ ପ୍ରତିଫଳିତ ।

ସହରାଞ୍ଚଳର ସମନ୍ୱିତ ବିକାଶ ନିମନ୍ତେ ମାଷ୍ଟର ପ୍ଲାନ ପ୍ରସ୍ତୁତ କରାଯାଉଛି । କ୍ଷୁଦ୍ର ସହରର ବିକାଶ ନିମନ୍ତେ କେନ୍ଦ୍ରୀୟ ସମର୍ଥିତ ସ୍କିମ୍‌ମାନ ପ୍ରସ୍ତୁତ କରାଯାଉଛି । ଏତଦ୍ ବ୍ୟତୀତ ସହର ପରିସର ବାହାରେ ଥିବା ବ୍ଲକ୍ ଓ ଗ୍ରୋଥ ସେଣ୍ଟର ଗୁଡ଼ିକର ବିକାଶ ନିମନ୍ତେ ଯୋଜନାମାନ ପ୍ରସ୍ତୁତ କରାଯାଉଛି । ସହରଗୁଡ଼ିକର ସମନ୍ୱିତ ବିକାଶ ନିମିତ୍ତ ଆନୁଷ୍ଠାନିକ ବ୍ୟବସ୍ଥାର ଉନ୍ନତି କରି ନୂତନ ଅନୁଷ୍ଠାନ ଯଥା: SUDA, DUDA, NIHM, Water Supply & Sewerage Board ଗଠନ କରାଯାଇଛି । ସ୍ୱାୟତ୍ତ ଶାସନ ସଂସ୍ଥାଗୁଡ଼ିକର ବିକାଶ ନିମନ୍ତେ କେତେଗୁଡ଼ିଏ ବଳିଷ୍ଠ ପଦକ୍ଷେପ ଗ୍ରହଣ କରାଯାଇଅଛି । ପଲ୍ଲୀ ଅଞ୍ଚଳରେ ନିମ୍ନ ଆୟକାରୀ ଶ୍ରେଣୀଙ୍କୁ ସାହାଯ୍ୟ କରିବା ପାଇଁ କଳିଙ୍ଗ କୁଟୀର ସ୍କିମ୍ ମାଧ୍ୟମରେ ଅଗ୍ନି ନିରୋଧକ ଗୃହ ନିର୍ମିତ୍ତ ସ୍ୱଳ୍ପ ମୂଲ୍ୟର ଗୃହ ନିର୍ମାଣ ସାମଗ୍ରୀ ଯୋଗାଇବା ସକାଶେ ନିର୍ମିତ କେନ୍ଦ୍ର ପ୍ରତିଷ୍ଠା କରାଯାଇଛି । ସହରାଞ୍ଚଳରେ ନିମ୍ନ ଆୟକାରୀ ପରିବାରବର୍ଗଙ୍କୁ ସାହାଯ୍ୟ କରିବା ପାଇଁ UBSP, NRY, LCS ପ୍ରଭୃତି ଯୋଜନାର ପରିସରଭୁକ୍ତ କରାଯାଇଛି ।

ଗୃହ ନିର୍ମାଣ ଓ ନଗର ଉନ୍ନୟନ ମନ୍ତ୍ରୀ, ଓଡ଼ିଶା ।



# ପ୍ରଶାସନର ସମ୍ବେଦନଶୀଳତା ହିଁ ପ୍ରକୃତ ରାମ ରାଜ୍ୟ

ଡଃ ପ୍ରସନ୍ନ କୁମାର ପାଢ଼ଶାଣୀ

ଗଣତନ୍ତ୍ର ଶାସନ ପୂର୍ବରୁ ଆମ ଦେଶରେ ରାଜତନ୍ତ୍ର ଶାସନ ପ୍ରଚଳିତ ଥିଲା । ରାଜତନ୍ତ୍ର ଶାସନର ଏକଚ୍ଛତ୍ରବାଦୀ ମନୋଭାବକୁ ହଟାଇ ଏକ ସୁସ୍ଥ ଗଣତାନ୍ତ୍ରିକ ଶାସନ ପ୍ରତିଷ୍ଠା ହୋଇଥିଲେ ହେଁ ସମସ୍ତେ ରାଜା ରାମଚନ୍ଦ୍ରଙ୍କ ଶାସନକୁ ସ୍ମରଣ କରୁଛନ୍ତି । ବ୍ରିଟିଶ୍ କବଳରୁ ଦେଶକୁ ମୁକ୍ତ କରି ଦେଶକୁ ସ୍ୱାଧୀନ କରିବା ମୂଳରେ ମହାତ୍ମାଗାନ୍ଧୀଙ୍କ ପ୍ରଧାନ ଲକ୍ଷ୍ୟ ଥିଲା ଦେଶରେ ରାମ ରାଜ୍ୟ ପ୍ରତିଷ୍ଠା କରିବା । ତା'ହେଲେ ବିଚାର କରିବା ସେହି ରାମ ରାଜ୍ୟ କାହାକୁ କହନ୍ତି ?

ଜନସାଧାରଣଙ୍କ ଆଶା ଆକାଙ୍କ୍ଷାକୁ ପୂରଣ କରିବା ଲକ୍ଷ୍ୟ ନେଇ ପ୍ରଶାସନକୁ ସମ୍ବେଦନଶୀଳ କରିବା ହିଁ ପ୍ରକୃତରେ ରାମ ରାଜ୍ୟ ଏବଂ ତାହା ହିଁ ଆମର ଲୋକପ୍ରିୟ ସରକାରଙ୍କ ନୀତି । ଏହି ନୀତି ପ୍ରତି ଗୁରୁତ୍ୱ ଦେଇ ଜନସାଧାରଣଙ୍କ ଅଭିଯୋଗଗୁଡ଼ିକର ଉପଯୁକ୍ତ ନ୍ୟାୟ ବିଚାର ନିମନ୍ତେ ଆମର ମାନ୍ୟବର ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀଯୁକ୍ତ ବିଜୁ ପଟ୍ଟନାୟକ ଏକ ସ୍ୱତନ୍ତ୍ର ବିଭାଗ ସୃଷ୍ଟି କରିବା ପାଇଁ ନିଷ୍ପତ୍ତି ନେଲେ । ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀଙ୍କ ଏହି ନିଷ୍ପତ୍ତି ଅନୁସାରେ ଜନସାଧାରଣଙ୍କ ଦୁଃଖ ମୋଚନ ପାଇଁ "ସାଧାରଣ ଅଭିଯୋଗ ଓ ପେନ୍‌ସନ୍ ପ୍ରଶାସନ" ନାମରେ ଏକ ଗୁରୁତ୍ୱପୂର୍ଣ୍ଣ ବିଭାଗ ୨୩-୩-୧୯୯୦ ତାରିଖଠାରୁ ସୃଷ୍ଟି ହେଲା ।

ନୂତନ କରି ସୃଷ୍ଟି କରାଯାଇଥିବା ଏହି ବିଭାଗର କାର୍ଯ୍ୟାବଳୀ ମୁଖ୍ୟତଃ ଚାରିଗୋଟି ଭାଗରେ ବିଭକ୍ତ । ସେଗୁଡ଼ିକ ହେଲା :-

(୧) ସରକାରୀ କର୍ମଚାରୀଙ୍କ ଆଚରଣ ବିରୁଦ୍ଧରେ ଆପତ୍ତି ଏବଂ ଅଭିଯୋଗ ।

(୨) ଅନ୍ୟାନ୍ୟ ସାର୍ବଜନୀନ ଅଭିଯୋଗ ।

(୩) ପେନ୍‌ସନ୍ ଅଦାଲତ ।

(୪) ପେନ୍‌ସନ୍ ସମ୍ପର୍କୀୟ ଅଭିଯୋଗ ।

ଅବଶ୍ୟ ନୀତି ନିର୍ଦ୍ଧାରଣ ସମ୍ପର୍କୀୟ ଆବେଦନ, ବାଣିଜ୍ୟ ଚୁକ୍ତି ସମ୍ପର୍କୀୟ ଅଭିଯୋଗ, ଚାକିରି ସମ୍ପର୍କୀୟ ଆବେଦନ, ଆଇନ ଅଦାଲତ ପରିସରଭୁକ୍ତ ବିଷୟ ଏବଂ ମନ୍ତ୍ରୀଙ୍କ ଅନୁମୋଦନ ଲାଭ କରି ନିଆଯାଇଥିବା ଚୂଡ଼ାନ୍ତ ବିଭାଗୀୟ ନିଷ୍ପତ୍ତି ସମ୍ପର୍କରେ ଅଭିଯୋଗଗୁଡ଼ିକ ଏହି ବିଭାଗ ଦ୍ୱାରା ବିଚାର ପାଇଁ ଗ୍ରହଣ କରାଯାଏ ନାହିଁ ।

## ଆବେଦନ ଦରଖାସ୍ତର ନିଷ୍ପତ୍ତି

ସାଧାରଣତଃ ଅଭିଯୋଗର ଯଥାର୍ଥତା ଓ ଆବେଦନର ଗୁରୁତ୍ୱ ସମ୍ପର୍କରେ ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ ହୃଦ୍‌ବୋଧ ହେବା ପରେ ଏହି ବିଭାଗ ତଥା ଅଧୀନସ୍ଥ ଦପ୍ତରଗୁଡ଼ିକ ନିର୍ଦ୍ଧାରିତ ପ୍ରଣାଳୀ ଅନୁସରଣ କରି ଅଭିଯୋଗ ଉପରେ ବିହିତ ପଦକ୍ଷେପ ନେଇଥାନ୍ତି । ସେଥିପାଇଁ ସାଧାରଣ ଅଭିଯୋଗ ଓ ପେନ୍‌ସନ୍ ପ୍ରଶାସନ ବିଭାଗ ଅଭିଯୋଗ ଦରଖାସ୍ତ ପାଇବା ପରେ ସେଗୁଡ଼ିକୁ ସମ୍ପୃକ୍ତ ବିଭାଗକୁ ପଠାଇ ବିହିତ ପଦକ୍ଷେପ ନେବା ସାଙ୍ଗକୁ ଫଳାଫଳ ସମ୍ପର୍କରେ ଆବେଦନକାରୀଙ୍କୁ ଜଣାଇବା ପାଇଁ ନିର୍ଦ୍ଦେଶ ଦେଇଥାନ୍ତି ।

ଆବେଦନ ଦରଖାସ୍ତଗୁଡ଼ିକର ବିହିତ ପଦକ୍ଷେପ ନେବା ପାଇଁ ପ୍ରତ୍ୟେକ ବିଭାଗରେ ଜଣେ ଉପଶାସନ ସଚିବ, ବିଭାଗୀୟ ମୁଖ୍ୟ ଦପ୍ତରରେ ଜଣେ ଉପନିର୍ଦ୍ଦେଶକ ଏବଂ ଜିଲ୍ଲା ସ୍ତରରେ ଜଣେ ଉପଜିଲ୍ଲାପାଳ ପାହ୍ୟାର ପଦାଧିକାରୀଙ୍କୁ ଏହି ଦାୟିତ୍ୱରେ ରଖିବା ପାଇଁ ନିର୍ଦ୍ଦେଶ ଦିଆଯାଇଛି । ଏହା ସାଙ୍ଗକୁ ରବିବାର ଓ ଛୁଟିଦିନଗୁଡ଼ିକ ବ୍ୟତୀତ ଅନ୍ୟ ସବୁ ଦିନମାନଙ୍କରେ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀଙ୍କ ଅଭିଯୋଗ ପ୍ରକୋଷ୍ଠ ମଧ୍ୟ ଭୁବନେଶ୍ୱରଠାରେ ସାଧାରଣ ଅଭିଯୋଗ ଓ ପେନ୍‌ସନ୍ ମନ୍ତ୍ରୀଙ୍କ ପ୍ରତ୍ୟକ୍ଷ ଦାୟିତ୍ୱରେ କାର୍ଯ୍ୟ କରୁଛି ।

ଉଲ୍ଲେଖଯୋଗ୍ୟ ଯେ ୧୯୯୦-୯୧ ବର୍ଷରେ ୧୮,୮୨୩ ଗୋଟି, ୧୯୯୧-୯୨ ବର୍ଷରେ ୬,୬୭୨ ଗୋଟି ଏବଂ ୧୯୯୨-୯୩ ବର୍ଷରେ ଡିସେମ୍ବର ୯୨ ଶେଷ ସୁଦ୍ଧା ୪,୮୯୬ ଗୋଟି ଆବେଦନ ଦରଖାସ୍ତର ଉପଯୁକ୍ତ ନ୍ୟାୟ ଦେଇ ଚୂଡ଼ାନ୍ତ ନିଷ୍ପତ୍ତି ଗ୍ରହଣ କରାଯାଇ ପାରିଛି ।

ଏହି କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମକୁ ତ୍ୱରାନ୍ୱିତ କରିବା ପାଇଁ ଜିଲ୍ଲା ଏବଂ ସବ୍‌ଡିଭିଜନ୍ ସ୍ତରରେ ମଧ୍ୟ ଅଭିଯୋଗ ଶୁଣାଣି ପ୍ରକୋଷ୍ଠ ସଙ୍ଗଠିତ କରିବା କଳ୍ପନା କରାଯାଇଛି । ସେ ସମ୍ପର୍କରେ ବିଧିବଦ୍ଧ ଯୋଜନା ପ୍ରସ୍ତୁତ କରାଯାଉଛି ।

## ପେନ୍‌ସନ୍ ଅଦାଲତ

ଦୀର୍ଘଦିନ ଧରି ଅମୀମାଂସିତ ହୋଇ ରହିଥିବା ପେନ୍‌ସନ୍ ଓ ଗ୍ରାଚ୍ୟୁଇଟି ମାମଲାକୁ ତ୍ୱରାନ୍ୱିତ କରି ଚୂଡ଼ାନ୍ତ ନିଷ୍ପତ୍ତି ନେବା ଲକ୍ଷ୍ୟରେ ଏହି ପେନ୍‌ସନ୍ ଅଦାଲତ ଯୋଜନାର ସୃଷ୍ଟି । ପ୍ରଥମ ପେନ୍‌ସନ୍ ଅଦାଲତଠାରୁ ଷଷ୍ଠ ପେନ୍‌ସନ୍ ଅଦାଲତ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ଅର୍ଥ ବିଭାଗ ଦ୍ୱାରା ଆୟୋଜିତ ହୋଇଥିବା ବେଳେ ସପ୍ତମ ଅଦାଲତ ଓ

ପରବର୍ତ୍ତୀ ଅଦାଲତଗୁଡ଼ିକ ସାଧାରଣ ଅଭିଯୋଗ ଓ ପେନ୍‌ସନ୍ ପ୍ରଶାସନ ମନ୍ତ୍ରୀଙ୍କ ଅଧ୍ୟକ୍ଷତାରେ ଅନୁଷ୍ଠିତ ହୋଇଆସୁଛି । ଅତିରିକ୍ତ ମୁଖ୍ୟ ଶାସନ ସଚିବ, ଆକାଉଣ୍ଟାଣ୍ଟ ଜେନେରାଲ୍ (ଆକାଉଣ୍ଟାଣ୍ଟ ଏବଂ ସଂସ୍ଥାପନା), ଅର୍ଥ ବିଭାଗର ଯୁଗ୍ମ ଶାସନ ସଚିବ ଅଦାଲତର ସଭ୍ୟଭାବେ ଅମୀମାଂସିତ ମାମଲାଗୁଡ଼ିକ ଫଇସଲା କରିବାରେ ପେନ୍‌ସନ୍ ଅଦାଲତରେ ସହାୟତା କରିଥାନ୍ତି ।

ରାଜଧାନୀ ତଥା ବିଭିନ୍ନ ଜିଲ୍ଲାର ସଦର ମହକୁମାରେ ଏ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ଅନୁଷ୍ଠିତ ହୋଇଥିବା ୨୭ ଗୋଟି ପେନ୍‌ସନ୍ ଅଦାଲତରେ ୨,୨୪୮ଟି ମାମଲାର ସମୀକ୍ଷା କରି ଘଟଣାସ୍ଥଳରେ ୧,୨୧୬ ଗୋଟି ମାମଲାର ଫଇସଲା କରାଯାଇ ପାରିଛି । ଉଲ୍ଲେଖଯୋଗ୍ୟ ଯେ ବିହିତ ପଦକ୍ଷେପ ନେଇ ତ୍ୱରାନ୍ୱିତ କରିବା ଫଳରେ ଆକାଉଣ୍ଟାଣ୍ଟ ଜେନେରାଲଙ୍କ ପାଖରେ ଅମୀମାଂସିତ ହୋଇ ରହିଥିବା ୩,୦୯୯ ମାମଲା ମଧ୍ୟରୁ ଏ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ୨,୧୭୫ଟି ମାମଲାର ଫଇସଲା କରାଯାଇ ପାରିଛି ।

ଏହା ସାଙ୍ଗକୁ ଅବସରପ୍ରାପ୍ତ ସରକାରୀ କର୍ମଚାରୀଙ୍କ ଅମୀମାଂସିତ ପେନ୍‌ସନ୍ ମାମଲାର ଫଇସଲା ପାଇଁ ଏହି ବିଭାଗ ତରଫରୁ ଏକ ଆଦର୍ଶ ଲୋକପ୍ରିୟ 'ପୋଷ୍ଟକାର୍ଡ ପଦ୍ଧତି' ପ୍ରବର୍ତ୍ତନ କରାଯାଇଛି । ଦୈନିକ ସମ୍ବାଦପତ୍ର ଜରିଆରେ ଆହ୍ୱାନ କରାଯାଇଥିବା ବିଜ୍ଞପ୍ତିର ସୁଯୋଗ ନେଇ ଅବସରପ୍ରାପ୍ତ କର୍ମଚାରୀ ଓ ଉତ୍ତରାଧିକାରୀଙ୍କ ପାଖରୁ ହସ୍ତଗତ ହୋଇଥିବା ୧,୦୫୦ ଗୋଟି ଦରଖାସ୍ତ ମଧ୍ୟରୁ ଇତି ମଧ୍ୟରେ ୨୫୦ ଗୋଟି ମାମଲାର ସମାଧାନ କରାଯାଇ ପାରିଛି ।

ପରିଶେଷରେ ଏତିକି ଯଥେଷ୍ଟ ହେବ ଯେ ଜନସାଧାରଣଙ୍କ ହିତ ସାଧନ ନିମନ୍ତେ ମାନ୍ୟବର ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ବିଜୁ ପଟ୍ଟନାୟକ ନୂତନ ଚିନ୍ତା ନେଇ ସୃଷ୍ଟି କରିଥିବା ଏହି "ସାଧାରଣ ଅଭିଯୋଗ ଓ ପେନ୍‌ସନ୍ ପ୍ରଶାସନ" ବିଭାଗ ବାସ୍ତବରେ ଫଳବତୀ ହୋଇ ପାରିଛି ।

ପ୍ରାଥମିକ ଶିକ୍ଷକ ସମେତ ସାହାଯ୍ୟପ୍ରାପ୍ତ ଶିକ୍ଷାନୁଷ୍ଠାନ କର୍ମଚାରୀମାନଙ୍କ ଅମୀମାଂସିତ ହୋଇ ରହିଥିବା ୯,୮୨୮ ଗୋଟି ପେନ୍‌ସନ୍ ମାମଲା ମଧ୍ୟରୁ ୮,୬୬୬ଟି ମାମଲାର ଚୂଡ଼ାନ୍ତ ନିଷ୍ପତ୍ତି ହୋଇ ଶ୍ରମର ସାର୍ଥକତା ପ୍ରମାଣିତ କରିଛି । ଲୋକପ୍ରିୟ ରାଜ୍ୟ ସରକାରଙ୍କ ବିଭିନ୍ନ ସାଫଲ୍ୟ ମଧ୍ୟରୁ ଏହି ଯୋଜନାର ସାଫଲ୍ୟ ମଧ୍ୟ ବିଶେଷ ଭାବେ ଉଲ୍ଲେଖଯୋଗ୍ୟ; ଯାହାକି, ପୂର୍ବବର୍ତ୍ତୀ ସରକାରଙ୍କ ଅମଳରେ ଏଭଳି ସୁବିଧା ବ୍ୟବସ୍ଥା ମୋଟେ ନଥିଲା । ବିଶେଷ କରି ପେନ୍‌ସନ୍ ମାମଲାର ଫଇସଲା ପାଇଁ ଗୋଟିଏ ମାତ୍ର ପୋଷ୍ଟ କାର୍ଡ଼ରେ ଅଭିଯୋଗର ପରିକଳ୍ପନା କେହି କେବେ ସ୍ୱପ୍ନରେ ମଧ୍ୟ ଚିନ୍ତା କରି ନଥିଲେ । ଏହି ବ୍ୟବସ୍ଥା ଆଜି ଜନସାଧାରଣଙ୍କୁ ଏକ ସ୍ୱତନ୍ତ୍ର ସୁଯୋଗ ଦେଇ ପାରିଛି । ଏହା ହିଁ ବାସ୍ତବରେ ପ୍ରଶାସନର ସମ୍ବେଦନଶୀଳତା ଏବଂ ଏହା ହିଁ ରାମ ରାଜ୍ୟ ।

ସାଧାରଣ ଅଭିଯୋଗ ଓ
ପେନ୍‌ସନ୍ ପ୍ରଶାସନ ମନ୍ତ୍ରୀ ।



କଟକ ଶହୀଦ ଭବନଠାରେ ଅନୁଷ୍ଠିତ ଓଡ଼ିଶା ଚଳଚ୍ଚିତ୍ର ଉତ୍ସବ, ୧୯୯୩କୁ ଶିକ୍ଷା ରାଷ୍ଟ୍ରମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ଯାଦବ ମାଝୀ ଉଦ୍‌ଘାଟନ କରୁଛନ୍ତି ।



# ପ୍ରଗତି ପଥେ – ଓଡ଼ିଶାର ସମବାୟ ଆନ୍ଦୋଳନ

ଶ୍ରୀ ଅଦ୍ୱୈତ ପ୍ରସାଦ ସିଂହ

ଆମ ରାଜ୍ୟରେ ସମବାୟ ଆନ୍ଦୋଳନ ଅତୀବ ପୁରାତନ । ରାଜ୍ୟର ବିଭିନ୍ନ ଗ୍ରାମାଞ୍ଚଳ ତଥା ସୁଦୂର ଅଞ୍ଚଳମାନଙ୍କରେ ବିଭିନ୍ନ ସଫଳ ସମବାୟ ଅନୁଷ୍ଠାନମାନ ଗଢ଼ି ଉଠିଛି ଏବଂ ପ୍ରତିଷ୍ଠା ଲାଭ କରିଛି । ସେଗୁଡ଼ିକ ହେଲା ପ୍ରାଥମିକ କୃଷି ଋଣ ସମବାୟ ସମିତି, ପ୍ରାଥମିକ ଗୃହ ନିର୍ମାଣ ସମବାୟ ସମିତି, ଖାଉଟି ସମବାୟ ଭଣ୍ଡାର ଏବଂ ଆଦିବାସୀ ଅଧ୍ୟୁଷିତ ଅଞ୍ଚଳରେ ବୃହଦାକାର କୃଷିଭିତ୍ତିକ ବହୁମୁଖୀ ସମବାୟ ସମିତି । ଏହି ପ୍ରାଥମିକ ସମବାୟ ସମିତି ବ୍ୟତୀତ ଜିଲ୍ଲା ଓ ରାଜ୍ୟ ସ୍ତରରେ ବିଭିନ୍ନ ଜିଲ୍ଲାସ୍ତରୀୟ ସମବାୟ ସମିତି ତଥା ବ୍ୟାଙ୍କ ଏବଂ ରାଜ୍ୟସ୍ତରରେ ଶୀର୍ଷ ସମବାୟ ସମିତି ଓ ବ୍ୟାଙ୍କ ଅନୁଷ୍ଠିତ ।

ବିଗତ ତିନି ବର୍ଷ ମଧ୍ୟରେ ଏହି ବିଭିନ୍ନ ସମବାୟ ଅନୁଷ୍ଠାନଗୁଡ଼ିକ ସେମାନଙ୍କର ଲକ୍ଷ୍ୟ ପଥରେ ରାଜ୍ୟର ଜନସାଧାରଣଙ୍କ କଲ୍ୟାଣ ପାଇଁ ଅଗ୍ରସର ହେଉଛନ୍ତି । ବିଶେଷ କରି ରାଜ୍ୟର ୩୬.୭୨ ଲକ୍ଷ କୃଷିଭିତ୍ତିକ ପରିବାର ମଧ୍ୟରୁ ଗତବର୍ଷ ଶେଷ ସୁଦ୍ଧା ୩୨.୯୪ ଲକ୍ଷ ପରିବାରଙ୍କୁ ସମବାୟ ଆନ୍ଦୋଳନ ପରିସରକୁ ଅଣାଯାଇ ପାରିଥିଲା ଓ ଚଳିତ ବର୍ଷ ମାର୍ଚ୍ଚମାସ ଶେଷ ସୁଦ୍ଧା ଏହିଭଳି ସର୍ବମୋଟ ୩୪ ଲକ୍ଷ ପରିବାରଙ୍କୁ ସମବାୟ ଆନ୍ଦୋଳନର ପରିସରଭୁକ୍ତ କରିବାପାଇଁ ଲକ୍ଷ୍ୟ ଧାର୍ଯ୍ୟ କରାଯାଇଅଛି ।

ଋଣ ପ୍ରଦାନ କ୍ଷେତ୍ରରେ ଓଡ଼ିଶା ରାଜ୍ୟ ସମବାୟ ବ୍ୟାଙ୍କ ଓ ଓଡ଼ିଶା ରାଜ୍ୟ କୃଷି ଓ ଗ୍ରାମ୍ୟ ଉନ୍ନୟନ ବ୍ୟାଙ୍କ, ଜିଲ୍ଲା କେନ୍ଦ୍ରୀୟ ସମବାୟ ବ୍ୟାଙ୍କଗୁଡ଼ିକର ଅବଦାନ ଅତ୍ୟନ୍ତ ଗୁରୁତ୍ୱପୂର୍ଣ୍ଣ । ୧୯୯୦–୯୧ ଓ ୧୯୯୧–୯୨ରେ ଏହି ବ୍ୟାଙ୍କଗୁଡ଼ିକ ୩୧.୭୨ ଓ ୨୯.୩୯ କୋଟି ଟଙ୍କାର ଋଣ ପ୍ରଦାନ କରିଥିଲେ ଓ ୧୯୯୨–୯୩ରେ ଜାନୁଆରୀ ମାସ ଶେଷ ସୁଦ୍ଧା ୩୮.୯୦ କୋଟି ଟଙ୍କାର ଋଣ ପ୍ରଦାନ କରାଯାଇ ସାରିଛି । ମଧ୍ୟମ ମିଆଦ ଋଣ ବାବଦରେ ୧୯୯୦–୯୧ ଓ ୧୯୯୧–୯୨ ମସିହାରେ ୧.୬୫ କୋଟି ଓ ୪.୧୩ କୋଟି ଟଙ୍କାର ଋଣ ଦିଆଯାଇଥିବା ସ୍ଥଳେ ଚଳିତ ଜାନୁଆରୀ ମାସ ଶେଷ ସୁଦ୍ଧା ୩.୦୫ କୋଟି ଟଙ୍କାର ଋଣ ଦିଆଯାଇ ସାରିଛି । ସେହିଭଳି ଦୀର୍ଘ ମିଆଦି ଋଣ ବାବଦରେ ୧୯୯୦–୯୧ ଓ ୧୯୯୧–୯୨ ମସିହାରେ ୧.୬୯ ଓ ୬.୭୬ କୋଟି ଟଙ୍କାର ଋଣ ଦିଆଯାଇଥିବା ସ୍ଥଳେ ଚଳିତ ବର୍ଷ ୩୧/୧/୧୯୯୩ ସୁଦ୍ଧା ୧୦.୬୦ କୋଟି ଟଙ୍କାର ଋଣ ଦିଆଯାଇ ସାରିଛି ।

ପ୍ରାଥମିକ କୃଷି ସମବାୟ ସମିତିର ଋଣ ଗ୍ରହିତାମାନଙ୍କୁ ବିଭିନ୍ନ ଋଣ ଛାଡ଼ ଓ ସୁଧ ଛାଡ଼ ଯୋଜନା ଦ୍ୱାରା ରାଜ୍ୟ ସରକାର ଉପକୃତ କରିଅଛନ୍ତି । ଏ: ଆର: ଡି: ଆର: ଯୋଜନା, ଚାଷୀ ଓ ଭୂମିହୀନ ଚାଷୀ ଋଣଛାଡ଼ ଯୋଜନା ଏବଂ ଓଡ଼ିଶା ସୁଧ (ସମବାୟ ଋଣରେ) ଛାଡ଼ ଯୋଜନା ଏହାର ଅନ୍ତର୍ଭୁକ୍ତ । ଏହାଦ୍ୱାରା ୧୨.୫୦ ଲକ୍ଷ, ୨.୬୧ଲକ୍ଷ ଏବଂ ୧.୧୨ ଲକ୍ଷ ଋଣୀ ପରିବାର ଉପକୃତ ହୋଇଛନ୍ତି ।

ରାଜ୍ୟରେ ଚାଷୀମାନଙ୍କର ସମବର୍ଦ୍ଧିଷ୍ଣୁ ସାର ଗ୍ରହିବାକୁ ଅଗ୍ରୁ ଆଗରେ ରଖି ସାର ବିତରଣ ନିମନ୍ତେ ବ୍ୟାପକ ପଦକ୍ଷେପ ନିଆଯାଇଛି । ୧୯୯୦–୯୧ ବର୍ଷରେ ୩୬.୫୪ କୋଟି ଟଙ୍କାର ସାର ଓ ୧୯୯୧–୯୨ରେ ୪୦.୫୫ କୋଟି ଟଙ୍କାର ସାର ଯୋଗାଇ ଦିଆଯାଇଥିଲା । ଚଳିତ ବର୍ଷ ଜାନୁଆରୀ ମାସ ଶେଷ ସୁଦ୍ଧା ୩୪.୪୧ କୋଟି ଟଙ୍କାର ସାର ଯୋଗାଇ ଦିଆଯାଇଅଛି ।

ରାଜ୍ୟର ଗ୍ରାମାଞ୍ଚଳଗୁଡ଼ିକରେ ଖାଉଟି ଦ୍ରବ୍ୟଗୁଡ଼ିକର ସୁଷମ ବଣ୍ଟନ ବ୍ୟବସ୍ଥା ସମବାୟ ଅନୁଷ୍ଠାନମାନଙ୍କ ମଧ୍ୟରେ କରାଯାଉଛି । ୧୯୯୦–୯୧ ଓ ୧୯୯୧–୯୨ ମସିହାରେ ୨୭.୮୫ ଓ ୪୦.୬୫ କୋଟି ଟଙ୍କାର ଖାଉଟି ଦ୍ରବ୍ୟ ବଣ୍ଟନ କରାଯାଇଥିଲା ଏବଂ ଚଳିତ ବର୍ଷ ଜାନୁଆରୀ ମାସ ଶେଷ ସୁଦ୍ଧା ୩୩.୪୨ କୋଟି ଟଙ୍କାର ଖାଉଟି ଦ୍ରବ୍ୟ ବଣ୍ଟନ କରାଯାଇଛି ।

ବିଭିନ୍ନ କୃଷିଜାତ ଦ୍ରବ୍ୟ, ସାର ଇତ୍ୟାଦି ରଖିବା ନିମନ୍ତେ ସମବାୟ ଅନୁଷ୍ଠାନଗୁଡ଼ିକ ଦ୍ୱାରା ଗୋଦାମ ନିର୍ମାଣ କରାଯାଇଅଛି । ୧୯୯୦–୯୧ ଶେଷ ସୁଦ୍ଧା ଏହି ଗୋଦାମଗୁଡ଼ିକର ସର୍ବମୋଟ ସଂରକ୍ଷଣ କ୍ଷମତା ୪.୩୫ ଲକ୍ଷ ଟନ୍ ଥିବା ସ୍ଥଳେ ଡିସେମ୍ବର ୧୯୯୨ ଶେଷ ସୁଦ୍ଧା ଏହା ୪.୪୯ ଲକ୍ଷ ଟନ୍‌କୁ ବୃଦ୍ଧି ପାଇଛି ଓ ଚଳିତ ବର୍ଷ ଶେଷ ସୁଦ୍ଧା ଏହା ୪.୬୫ ଲକ୍ଷ ଟନ୍‌କୁ ବୃଦ୍ଧି ପାଇବାର ଲକ୍ଷ୍ୟ ଧାର୍ଯ୍ୟ କରାଯାଇଛି ।

ସମବାୟ ଆନ୍ଦୋଳନ ହେଉଛି ଏକ ଜନ ଆନ୍ଦୋଳନ । ରାଜ୍ୟର ସମବାୟ ଅନୁଷ୍ଠାନଗୁଡ଼ିକୁ ସୁଷ୍ଠୁ ରୂପେ ପରିଚାଳନା କରିବା ନିମନ୍ତେ ତଥା ସେମାନେ ଯେପରି କୌଣସି ସ୍ୱାର୍ଥ ବଶବର୍ତ୍ତୀ ନହୋଇ କିପରି ସୁଷ୍ଠୁ ରୂପେ କାର୍ଯ୍ୟକରି ପାରିବେ, ସେଥି ନିମନ୍ତେ ସମଗ୍ର ଦେଶରେ ଅଗ୍ରଣୀଭାବେ ଓଡ଼ିଶାର ସମବାୟ ଆଇନ୍‌ର ସଂଶୋଧନ କରାଯାଇଛି ଓ ଏହା ରାଷ୍ଟ୍ରପତିଙ୍କ ସ୍ୱୀକୃତିଲାଭ କରିଅଛି ।

ଏହି ସଂଶୋଧିତ ଆଇନ ଅନୁଯାୟୀ ସମବାୟ ଅନୁଷ୍ଠାନଗୁଡ଼ିକୁ ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ ସ୍ୱାଧୀନତା ଦିଆଯିବ । ଯାହାକି ଗଣତାନ୍ତ୍ରିକ ମୂଲ୍ୟବୋଧ ତଥା ସଭ୍ୟମାନଙ୍କର ସକ୍ରିୟ ସହଯୋଗ ଆଣିବାରେ ସାହାଯ୍ୟ କରିବ । ଏହି ଆଇନ ଅନୁଯାୟୀ ସମବାୟ ଅନୁଷ୍ଠାନଗୁଡ଼ିକର ଉଚିତ ନେତୃତ୍ୱପାଇଁ ଏକ ସ୍ୱତନ୍ତ୍ର ସମବାୟ ସମିତି ରେଜିଷ୍ଟ୍ରାର ଜେନେରାଲ ପଦବୀ ସୃଷ୍ଟି କରିବାପାଇଁ ଉଚିତ ପଦକ୍ଷେପ ନିଆଯାଇଛି ।

ସମବାୟ ଆନ୍ଦୋଳନରେ ମହିଳାମାନଙ୍କର ଅଂଶ ଗ୍ରହଣକୁ ବିଶେଷ ପ୍ରୋତ୍ସାହନ ଦେବା ପାଇଁ ରାଜ୍ୟର ୧୭ ଗୋଟି କେନ୍ଦ୍ରୀୟ ସମବାୟ ବ୍ୟାଙ୍କରୁ ମହିଳା ସମବାୟ ବ୍ୟାଙ୍କ ଖୋଲାଯିବା ପାଇଁ ନିଷ୍ପତ୍ତି ଗ୍ରହଣ କରାଯାଇଅଛି । ତନ୍ମଧ୍ୟରୁ ବ୍ରହ୍ମପୁର, କେନ୍ଦୁଝର ଓ ସମ୍ବଲପୁରଠାରେ ଏହା କାର୍ଯ୍ୟ କରୁଛି ଓ ଯଥା ଶୀଘ୍ର ଭୁବନେଶ୍ୱର ଓ ଅନ୍ୟାନ୍ୟଠାରେ ଏହି ବ୍ୟାଙ୍କ ଖୋଲାଯିବାର ବ୍ୟବସ୍ଥା ଅଛି । କେବଳ ମହିଳାମାନେ ଏହି ବ୍ୟାଙ୍କରେ କାର୍ଯ୍ୟ କରି ପାରିବେ ଏବଂ ସଭ୍ୟ ହୋଇ ପାରିବେ ।

ସର୍ବୋପରି ଏହି ଅବସରରେ ଓଡ଼ିଶା ସମବାୟ ଆନ୍ଦୋଳନ କିଭଳି ଅଧିକରୁ ଅଧିକ ଅଗ୍ରଗତି କରିପାରିବ, ତାହା ହିଁ ମୋର କାମନା ।

---

**ଡାକ ଓ ସମବାୟ ମନ୍ତ୍ରୀ, ଓଡ଼ିଶା ।**



ରାଜଭବନଠାରେ ଅନୁଷ୍ଠିତ ଏକ ଉତ୍ସବରେ ଓଡ଼ିଶାର ରାଜ୍ୟପାଳ ଭାବେ ମାନ୍ୟବର ସୟଦ୍ ନୁରୁଲ୍ ହାସାନଙ୍କ ଶପଥ ଗ୍ରହଣ ।



# ରାଜ୍ୟର ପ୍ରଗତିରେ ଆଇନ ବିଭାଗର ଭୂମିକା

ଶ୍ରୀ ନରସିଂହ ମିଶ୍ର

ଏକ ଗଣତାନ୍ତ୍ରିକ ରାଷ୍ଟ୍ରରେ ଶାସନର ମୂଳ ସୂତ୍ର ହେଉଛି ଆଇନ । ଜନସାଧାରଣଙ୍କ ଉନ୍ନତିକଳ୍ପେ ପ୍ରଗତିଶୀଳ ଆଇନ ପ୍ରଣୟନ କରିବା ପ୍ରତ୍ୟେକ ସରକାରର ପ୍ରାଥମିକ ଦାୟିତ୍ୱ । ଏ ଦୃଷ୍ଟିରୁ ଆଇନ ବିଭାଗ କେତେକ ଯୁଗାନ୍ତକାରୀ ପଦକ୍ଷେପ ଗ୍ରହଣ କରି ରାଜ୍ୟ ତଥା ଦେଶରେ ଉଲ୍ଲେଖନୀୟ କୀର୍ତ୍ତିମାନ ହାସଲ କରିଛି । ପ୍ରଚଳିତ ସରକାର ନିଜର ନିର୍ବାଚନ ପ୍ରତିଶ୍ରୁତିକୁ ପାଳନ କରିବାକୁ ଯାଇ ପ୍ରଥମ ପଦକ୍ଷେପ ସ୍ୱରୂପ ସ୍ପେସାଲ କୋର୍ଟ ଆକ୍ଟ ପ୍ରଣୟନ କରିଛନ୍ତି । ସାର୍ବଜନିକ କ୍ଷେତ୍ରରେ ଗୁରୁତ୍ୱପୂର୍ଣ୍ଣ ପଦରେ ଅଧିଷ୍ଠିତ ବ୍ୟକ୍ତିମାନଙ୍କର ଦୁର୍ନୀତିକୁ ନିବାରଣ କରିବା ପାଇଁ ତଥା ଅସାଧୁ ଉପାୟରେ ଅର୍ଜିତ ସମ୍ପତ୍ତିକୁ ବାଜ୍ୟାପ୍ତ କରିବା ପାଇଁ ଏହି ଆକ୍ଟରେ କଡ଼ା ବ୍ୟବସ୍ଥାମାନ ରହିଅଛି ।

ଓଡ଼ିଶାରେ ସ୍ପେସାଲ୍ ଆର୍ବିଟ୍ରେସନ୍ ଟ୍ରିବୁନାଲ୍ ତା ୨୬-୩-୧୯୮୩ଠାରୁ ତା ୨୪-୧-୧୯୯୦ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ କାର୍ଯ୍ୟ କରୁଥିଲା । ତତ୍କାଳୀନ ଆଇନର ବ୍ୟବସ୍ଥା ଅନୁସାରେ ପ୍ରଭାବଶାଳୀ କଣ୍ଟ୍ରାକ୍ଟରମାନେ ନିଜର ଦାବୀକୁ କୌଣସିମତେ ଏକ କୋଟି ଟଙ୍କାରୁ ବଢ଼ାଇ ସ୍ପେସାଲ୍ ଆର୍ବିଟ୍ରେସନ୍ ଟ୍ରିବୁନାଲ୍ ଆୱାର୍ଡ ନେଇପାରୁଥିଲେ । ଏଥିପାଇଁ ସେମାନଙ୍କୁ ସିକ୍ୟୁରିଟି ଡିପୋଜିଟ୍ ମୁଦ୍ରା ଦେବାକୁ ପଡୁନଥିଲା । ସ୍ପେସାଲ୍ ଟ୍ରିବୁନାଲ୍ ତା ୨୫-୧-୧୯୯୦ରେ ଉଠିଯିବା ପରେ ବିଚାରାଧୀନ ଥିବା ମକଦ୍ଦମା ଆର୍ବିଟ୍ରେସନ୍ ଟ୍ରିବୁନାଲକୁ ସ୍ଥାୟୀ ସ୍ଥାନାନ୍ତରିତ ହୋଇଗଲା । କିନ୍ତୁ ତତ୍ ପୂର୍ବରୁ ଯେଉଁ ଆୱାର୍ଡ ସ୍ପେସାଲ୍ ଆର୍ବିଟ୍ରେସନ୍ ଟ୍ରିବୁନାଲ୍ ପ୍ରଦାନ କରିସାରିଥିଲେ ସେଗୁଡ଼ିକୁ ପୁନର୍ବାର ତିନି ଜଣିଆ ଟ୍ରିବୁନାଲରେ ବିଚାର କରାଯିବା ଜନସ୍ୱାର୍ଥ ଦୃଷ୍ଟିରୁ ଉଚିତ ହେବ ବୋଲି ଠିକ୍ କରାଗଲା । ତଦନୁସାରେ ଆଇନକୁ ଏପରି ଭାବରେ ସଂଶୋଧନ କରାଗଲା ଯେ ୧୯୮୩ରୁ ୧୯୯୦ ମସିହା ଭିତରେ ଯେଉଁ କେତେକ ମାମଲାରେ ଦାବୀ ପରିମାଣ କଣ୍ଟ୍ରାକ୍ଟ ପରିମାଣରୁ ଦୁଇ ଗୁଣରୁ ଅଧିକ ହୋଇଥିଲା ଓ ସେଗୁଡ଼ିକରେ ସ୍ପେସାଲ୍ ଆର୍ବିଟ୍ରେସନ୍ ଟ୍ରିବୁନାଲ୍ ଆୱାର୍ଡ ଦେଇସାରିଥିଲେ, ସେଗୁଡ଼ିକ ଅସ୍ଥାୟୀ ହୋଇ ଆର୍ବିଟ୍ରେସନ୍ ଟ୍ରିବୁନାଲରେ ପୁନର୍ବିଚାର ହେବ । ଏହାଦ୍ୱାରା ରାଜକୋଷକୁ ବଞ୍ଚାଯାଇପାରିଲା ।

କୋର୍ଟ ଫିସ୍ କ୍ଷେତ୍ରରେ ମଧ୍ୟ ସମ୍ପୃକ୍ତ ଆଇନରେ ବ୍ୟାପକ ସଂଶୋଧନ କରାଯାଇଅଛି । ଏହା ଫଳରେ ରାଜ୍ୟର ଆର୍ଥିକ ସମ୍ବଳରେ ଯଥେଷ୍ଟ ଅଭିବୃଦ୍ଧି ଘଟିପାରିବ । ଅପର ପକ୍ଷରେ ସମାଜର ଦୁର୍ବଳ ଶ୍ରେଣୀର ଲୋକ ଯଥା–ଆଦିବାସୀ, ହରିଜନ, ମହିଳା, ଶିଶୁ, ବାର୍ଷିକ ବାର ହଜାର ଟଙ୍କାରୁ କମ୍ ଆୟ କରୁଥିବା ବ୍ୟକ୍ତିମାନଙ୍କୁ କୋର୍ଟ ଫିସ୍ ଛାଡ଼ କରିବା ପାଇଁ ଏହି ସରକାର ଏକ ଲୋକହିତକର ନିଷ୍ପତ୍ତି ଗ୍ରହଣ କରିଅଛି ।

ଏଥି ପୂର୍ବରୁ ସିଭିଲ୍ ମକଦ୍ଦମା ଟ ୨୦,୦୦୦ରୁ ଅଧିକ ପରିମାଣର ହେଉଥିଲେ ତାହା ହାଇକୋର୍ଟକୁ ପ୍ରଥମ ଅପିଲ୍ ପାଇଁ ଯାଉଥିଲା । ସେହିପରି ସିଭିଲ୍ ରିଭିଜନ୍ କ୍ଷମତା ମଧ୍ୟ କେବଳ ହାଇକୋର୍ଟଠାରେ ନ୍ୟସ୍ତ ଥିଲା । ଫଳରେ ହାଇକୋର୍ଟରେ ମକଦ୍ଦମାର ଭିଡ଼ ଜମୁଥିଲା ଓ କେସ୍‌ଗୁଡ଼ିକର ଫଏସଲା ପାଇଁ ବହୁତ ସମୟ ଲାଗୁଥିଲା । ଏହି ଅସୁବିଧାକୁ ଦୂର କରିବା ପାଇଁ ଓଡ଼ିଶା ସିଭିଲ୍ କୋର୍ଟସ୍ ଆକ୍ଟକୁ ସଂଶୋଧନ କରି ବ୍ୟବସ୍ଥା କରାଗଲା ଯେ ଏକ ଲକ୍ଷ ଟଙ୍କାରୁ ଅଧିକ ପରିମାଣର ହେଉଥିଲେ ସିଭିଲ୍ ମକଦ୍ଦମା ହାଇକୋର୍ଟକୁ ଅପିଲ୍ ପାଇଁ ଯିବ । ସିଭିଲ୍ ପ୍ରସିଡ଼ିଅର୍ କୋଡ୍‌କୁ ସଂଶୋଧନ କରାଯାଇ ବ୍ୟବସ୍ଥା କରାଗଲା ଯେ ଏକ ଲକ୍ଷ ଟଙ୍କା ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ଆର୍ଥିକ ସୀମା ଭିତରେ ଥିବା ସିଭିଲ୍ ମକଦ୍ଦମାଗୁଡ଼ିକର ରିଭିଜନ୍ ହାଇକୋର୍ଟ ପାଖରେ ନ ହୋଇ ଜିଲ୍ଲା ଜଜ୍‌ଙ୍କ ପାଖରେ ହେବ ।

ଓଡ଼ିଶା ଲୋକପାଳ ଲୋକାୟୁକ୍ତ ଉଚ୍ଛେଦ ଅର୍ଡ଼ିନାନ୍‌ସ ଏହି ସରକାରଙ୍କର ଅନ୍ୟ ଏକ ସମୟୋପଯୋଗୀ ପଦକ୍ଷେପ । ଲୋକପାଳ ସଂସ୍ଥାଟି ଯେଉଁ ଉଦ୍ଦେଶ୍ୟରେ ଗଠିତ ହୋଇଥିଲା, ତାହା ସାଧିତ ହୋଇପାରୁନଥିଲା । ଯେଉଁ ଅର୍ଥ ଏହି ସଂସ୍ଥା ପାଇଁ ବ୍ୟୟ ହେଉଥିଲା, ତାହାକୁ ଅନ୍ୟ ଜନହିତକର କାର୍ଯ୍ୟରେ ବିନିଯୋଗ କରିବା ଉଚିତ ବୋଲି ବିଚାର କରାଗଲା । କାରଣ ଲୋକପାଳ ଗଠିତ ହେବା ଦିନଠାରୁ ଶେଷ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ କୌଣସି ଉଲ୍ଲେଖନୀୟ କାର୍ଯ୍ୟ କରିପାରିନଥିଲେ ।

ଓଡ଼ିଶା ରୁରାଲ୍ ଏମ୍ପ୍ଲଏମେଣ୍ଟ ଏଜୁକେସନ୍ ଏଣ୍ଡ ପ୍ରଡକ୍ସନ ଆକ୍ଟ, ୧୯୯୭ ସେହିପରି ଅନ୍ୟ ଏକ ପ୍ରଗତିଶୀଳ, ଯୁଗୋପଯୋଗୀ ତଥା ଲୋକହିତକର ଆଇନ ଯାହାକି ବର୍ତ୍ତମାନର ସରକାର ୧୯୯୭ ମସିହାରେ ପ୍ରଣୟନ କରିଛନ୍ତି । ଗ୍ରାମାଞ୍ଚଳରେ ବସବାସ କରୁଥିବା ଲୋକମାନଙ୍କର ସାମାଜିକ, ଶିକ୍ଷାଗତ ତଥା ଆର୍ଥିକ କ୍ଷେତ୍ରରେ ଏହି ଆଇନ ବ୍ୟାପକ ସୁବିଧାମାନ ସୃଷ୍ଟି କରିପାରିବ ।

ଏତଦ୍ ବ୍ୟତୀତ ରାଜ୍ୟର ଅନ୍ୟ ସମସ୍ତ ବିଭାଗର ଆଇନଗୁଡ଼ିକ ଏହି ବିଭାଗ ଦ୍ୱାରା ପ୍ରସ୍ତୁତ କରାଯାଇଅଛି ।

ସମାଜର ଦୁର୍ବଳ ଶ୍ରେଣୀର ଲୋକମାନେ ଯେତେବେଳେ ସ୍ୱଚ୍ଛଳ ଲୋକଙ୍କ ସହିତ ମକଦ୍ଦମାରେ ଜଡ଼ିତ ହୁଅନ୍ତି, ସେତିକିବେଳେ ସେମାନଙ୍କର ଦୁଃଖ ଦୁର୍ଦ୍ଦଶା କହିଲେ ନ ସରେ । ଭାରତୀୟ ସମ୍ବିଧାନର ବ୍ୟବସ୍ଥା ଅନୁସାରେ ଦୁର୍ବଳ ଶ୍ରେଣୀର ଲୋକଙ୍କୁ ଆଇନଗତ ସାହାଯ୍ୟ ଦିଆଯାଇ ଆସୁଛି । ଏହି ସାହାଯ୍ୟ ସେମାନଙ୍କୁ ଓକିଲ ଫିସ୍, କୋର୍ଟ ଫିସ୍, ଆଇନ ପରାମର୍ଶ ଇତ୍ୟାଦି ଆକାରରେ ଦିଆଯାଇଥାଏ । ବିଗତ ତିନି ବର୍ଷ ମଧ୍ୟରେ ୨,୪୪୦ ଜଣ ହରିଜନ, ୧,୩୮୫ ଜଣ ଆଦିବାସୀ, ୩,୦୧୭ ଜଣ ମହିଳା, ୧୧ ଜଣ ଶିଶୁ ଓ ୪,୧୬୭ ଜଣ ଆର୍ଥିକ ଦୁର୍ବଳ ଶ୍ରେଣୀର ଲୋକଙ୍କୁ ଏହି ସାହାଯ୍ୟ ପ୍ରଦାନ କରାଯାଇଅଛି । ଏହି ସମୟ ମଧ୍ୟରେ ୫୬୫ ଗୋଟି ଲୋକ ଅଦାଲତ ଅନୁଷ୍ଠିତ କରାଯାଇ ୧,୯୪,୨୩୪ ଗୋଟି ମକଦ୍ଦମାର ଫଇସଲା କରାଯାଇଛି । ଏତଦ୍ ବ୍ୟତୀତ ୨,୬୯୯ ଗୋଟି ମଟର ଦୁର୍ଘଟଣା ଜନିତ ମାମଲା ଫଇସଲା କରାଯାଇ ୫,୨୩,୬୫,୯୬୭ ଟଙ୍କା ସମ୍ପୃକ୍ତ ବ୍ୟକ୍ତିମାନଙ୍କୁ କ୍ଷତିପୂରଣ ପ୍ରଦାନ କରାଯାଇଅଛି ।

ଲୋକ ଅଦାଲତମାନ ସଙ୍ଗଠିତ କରିବାରେ ଆମ ରାଜ୍ୟ ସର୍ବ ଭାରତୀୟ ସ୍ତରରେ ଦ୍ୱିତୀୟ ସ୍ଥାନ ଅର୍ଜନ କରିବାର ଗୌରବ ହାସଲ କରିପାରିଛି ।

ଏହି ସମୟ ମଧ୍ୟରେ ରାଜ୍ୟରେ ଦଶ ଗୋଟି ନୂତନ ବିଚାରାଳୟ ପ୍ରତିଷ୍ଠା କରାଯାଇଅଛି । ତନ୍ମଧ୍ୟରୁ କଟକ ଓ ରାଉରକେଲାଠାରେ ଦୁଇଟି ଫାମିଲି କୋର୍ଟ ଅନ୍ୟତମ । ଏହି କୋର୍ଟଗୁଡ଼ିକ କେବଳ ପାରିବାରିକ ଓ ବୈବାହିକ ମକଦ୍ଦମାମାନ ବିଚାର କରି ଫଇସଲା କରିବ । ତେଣୁ ଏ ପ୍ରକାରର ମକଦ୍ଦମାରେ ଯେଉଁ ବିଳମ୍ବ ଘଟୁଥିଲା ତାହା ଆଉ ଘଟିବ ନାହିଁ । ସେହିପରି ଅନ୍ୟ ଆଠଟି ନୂତନ କୋର୍ଟ ହେଲା, କଟକଠାରେ ଅତିରିକ୍ତ ସବ୍-ଜଜ୍ କୋର୍ଟ, କେନ୍ଦ୍ରାପଡ଼ାଠାରେ ଅତିରିକ୍ତ ଜିଲ୍ଲା ଜଜ୍ କୋର୍ଟ, କଳାହାଣ୍ଡି ଜିଲ୍ଲା ଧରମଗଡ଼ଠାରେ ସବ୍-ଜଜ୍ କୋର୍ଟ, ନବରଙ୍ଗପୁରଠାରେ ସବ୍-ଜଜ୍ କୋର୍ଟ ଏବଂ କୋରାପୁଟ, କଣ୍ଟାବାଞ୍ଜି, ରାମପୁର (ବଲାଙ୍ଗୀର) ଓ ପୁରୁଷୋତ୍ତମପୁରଠାରେ ମୁନ୍‌ସଫ୍ କୋର୍ଟ । ଏହି ନୂତନ ବିଚାରାଳୟ ପ୍ରତିଷ୍ଠା କରାଯିବା ଫଳରେ ନ୍ୟାୟ ପାଇବା ଲାଗି ଜନସାଧାରଣଙ୍କୁ ଅଧିକ ଦୂର ସ୍ଥାନକୁ ଯିବାକୁ ପଡ଼ିବ ନାହିଁ । ତତ୍ ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ମକଦ୍ଦମାଗୁଡ଼ିକ ଫଇସଲା ହେବା ପାଇଁ ଅପେକ୍ଷାକୃତ କମ୍ ସମୟ ଲାଗିବ ।

ଏହି ସମୟ ମଧ୍ୟରେ ୩୪ ଜଣ ପ୍ରବେସନାରୀ ମୁନ୍‌ସଫ୍ ଓ ୧୧ ଜଣ ଟେମ୍ପୋରାରୀ ମୁନ୍‌ସିଫ୍ ଏହିପରି ୪୫ ଜଣ ନୂତନ ମୁନ୍‌ସିଫ୍ ନିଯୁକ୍ତ କରାଯାଇଛି ।

ରାଜ୍ୟରେ ଜେଲ୍ ଦଣ୍ଡ ଭୋଗୁଥିବା କଏଦୀମାନଙ୍କର ଅପରାଧର ଗୁରୁତ୍ୱ, ସେମାନଙ୍କର ଆଚରଣକୁ ଭିତ୍ତି କରି ମାନ୍ୟବର ରାଜ୍ୟପାଳ ଏହି ସମୟ ମଧ୍ୟରେ ମୋଟ ୧୦୫ ଜଣ କଏଦୀଙ୍କୁ ସେମାନଙ୍କ ଜେଲ୍ ଦଣ୍ଡର ମିଆଦ ସରିବା ପୂର୍ବରୁ ଖଲାସ କରିବା ପାଇଁ ଆଦେଶ ପ୍ରଦାନ କରିଛନ୍ତି । ସେହିପରି ମାନ୍ୟବର ହାଇକୋର୍ଟଙ୍କ ପରାମର୍ଶକ୍ରମେ, ରାଜ୍ୟର ବିଭିନ୍ନ ଅଦାଲତରେ ବିଚାରାଧୀନ ଥିବା ୧୬,୮୬୭ ମକଦ୍ଦମାକୁ ପ୍ରତ୍ୟାହାର କରି ନିଆଯିବା ପାଇଁ ନିର୍ଦ୍ଦେଶ ଦିଆଯାଇଛି ।

ପୁରୀ ଶ୍ରୀଜଗନ୍ନାଥ ମହାପ୍ରଭୁଙ୍କର ମନ୍ଦିର ପରିଚାଳନା ସକାଶେ ଗୋଟିଏ ମ୍ୟାନେଜିଂ କମିଟି ରହିବା ପାଇଁ ଆଇନରେ ବ୍ୟବସ୍ଥା ରହିଛି । ଉକ୍ତ କମିଟି ମନ୍ଦିରର ସମସ୍ତ ବ୍ୟାପାର ବୁଝିବାର ଦାୟିତ୍ୱ ବହନ କରିଥିଲେ ସୁଦ୍ଧା ରାଜ୍ୟ ସରକାର ପରିଚାଳନା ବାବଦକୁ ଗ୍ରାଣ୍ଟ ଦେଇଥାନ୍ତି । ଗତ ତିନି ବର୍ଷ ମଧ୍ୟରେ କମିଟିକୁ ୮୮ ଲକ୍ଷ ଟଙ୍କା ଗ୍ରାଣ୍ଟ ଆକାରରେ ଏବଂ ୯ ଲକ୍ଷ ଟଙ୍କାର ଋଣ ବିନା ସୁଧରେ ଦିଆଯାଇଅଛି ।

ଶ୍ରୀମନ୍ଦିରର ରକ୍ଷଣାବେକ୍ଷଣ ଦାୟିତ୍ୱ କେନ୍ଦ୍ର ସରକାରଙ୍କ ପ୍ରତ୍ନତତ୍ତ୍ୱ ବିଭାଗ ହାତକୁ ନେଇଛନ୍ତି । ମନ୍ଦିରକୁ ରକ୍ଷା କରିବା ପାଇଁ ମନ୍ଦିର ଉପରୁ ଚୂନ ଛଡ଼ାଯିବା କାର୍ଯ୍ୟ ପ୍ରାୟ ୧୮ ବର୍ଷ ହେଲା ଚାଲିଥିଲେ ମଧ୍ୟ ଏଥିରେ ଅଗ୍ରଗତି ଘଟିବା ପରିବର୍ତ୍ତେ ଥରକୁ ଥର ବିଶାଳକାୟ ପଥରମାନ ଖସିବାରେ ଲାଗିଲା । ଏଥିରେ ରାଜ୍ୟବାସୀ ଅତ୍ୟନ୍ତ ଉଦ୍‌ବେଗ ପ୍ରକାଶ କରିବା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ମନ୍ଦିରର ସୁରକ୍ଷା ସମ୍ପର୍କରେ ନାନା ଆଶଙ୍କା ଉଠାଇଲେ । ରାଜ୍ୟବାସୀଙ୍କର ଏହି ଉଦ୍‌ବେଗକୁ ରାଜ୍ୟ ସରକାର ଉପଲବ୍ଧି କରି କେନ୍ଦ୍ର ସରକାରଙ୍କଠାରେ ଆବଶ୍ୟକ ଦାବୀ ଜଣାଇବା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ମନ୍ଦିରକୁ ସୁରକ୍ଷା କରିବା ପାଇଁ ନିଜର ଦୃଢ଼ ସଂକଳ୍ପ ଘୋଷଣା କରିବା ସକାଶେ ବିଧାନ ସଭାର ଗତ ଅଧିବେଶନରେ ଏକ ଶ୍ୱେତ ପତ୍ର ଉପସ୍ଥାପନ କରାଗଲା । ତାହାର ପରିଣାମ ସ୍ୱରୂପ ମନ୍ଦିରର ରକ୍ଷଣାବେକ୍ଷଣ କାର୍ଯ୍ୟ ଆଶାନୁରୂପ ଭାବେ ଅଗ୍ରସର ହେଉଛି ଓ ଏହାକୁ ନିଜେ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ତଦାରଖ କରୁଛନ୍ତି । ଏଥି ସକାଶେ ବିଗ୍ରହମାନଙ୍କୁ ଅସମୟରେ ସ୍ଥାନାନ୍ତର କରିବାର ଏକ କଷ୍ଟଦାୟକ ପଦକ୍ଷେପ ନେବାକୁ ସରକାର କୁଣ୍ଠିତ ଚିତ୍ତରେ ବାଧ୍ୟ ହୋଇଛନ୍ତି ।

ରାଜ୍ୟ ଅନ୍ୟ ହିନ୍ଦୁ ଦେବୋତ୍ତର ଅନୁଷ୍ଠାନଗୁଡ଼ିକର ରକ୍ଷଣାବେକ୍ଷଣ ଓ ଉନ୍ନତିକଳ୍ପେ ଗତ ତିନି ବର୍ଷ ମଧ୍ୟରେ ୪୮,୯୦,୦୦୦ ଟଙ୍କା ସବ୍‌ସିଡ଼ି ଦିଆଯାଇଅଛି । ଏତଦ୍ ବ୍ୟତୀତ, କେତେକ ଦେବୋତ୍ତରର ଫଳପ୍ରଦ ହେଉନଥିବା ଜମିକୁ ବିକ୍ରି କରାଯାଇ ବିକ୍ରି ଲବ୍ଧ ଧନକୁ ଅନୁଷ୍ଠାନର ଉନ୍ନତିମୂଳକ କାର୍ଯ୍ୟରେ ବିନିଯୋଗ କରାଯିବା ଲାଗି ପଦକ୍ଷେପ ଗ୍ରହଣ କରାଯାଇଛି । ଏହାର ପ୍ରଥମ ପର୍ଯ୍ୟାୟରେ, ବଲାଙ୍ଗୀର ଓ ଭବାନୀପାଟଣାଠାରେ ମାର୍କେଟ କମ୍ପ୍ଲେକ୍ସମାନ ଗଢ଼ାଯାଇଛି । ଏଥିରୁ ସମ୍ପୃକ୍ତ ଅନୁଷ୍ଠାନଗୁଡ଼ିକୁ ଏକ ନିୟମିତ ଆୟ ମିଳିପାରିବ । ଖୁବ୍ ଶୀଘ୍ର ଭୁବନେଶ୍ୱର ଓ ବାରିପଦାଠାରେ ଏହିପରି କମ୍ପ୍ଲେକ୍ସମାନ ଗଢ଼ାଯିବ ଏବଂ ସମୟକ୍ରମେ ଅନ୍ୟ ସ୍ଥାନମାନଙ୍କରେ ମଧ୍ୟ ଏହି ବ୍ୟବସ୍ଥା କରାଯିବ । ଫଳରେ ଦେବୋତ୍ତରଗୁଡ଼ିକ ପାଇଁ ଯେଉଁ ଉଦ୍ଦେଶ୍ୟରେ ଭୂସମ୍ପତ୍ତି ମୂଳରୁ ଖଞ୍ଜା ହୋଇଥିଲା ତାହା ଚରିତାର୍ଥ ହେବ ଏବଂ ଅନୁଷ୍ଠାନଗୁଡ଼ିକ ଆତ୍ମନିର୍ଭରଶୀଳ ହୋଇପାରିବେ ।

ସେହିପରି ରାଜ୍ୟ ୱାକଫ୍ ବୋର୍ଡ଼ ଓ ହଜ୍ କମିଟିକୁ ଯଥାକ୍ରମେ ୧୪,୪୦,୦୦୦ ଟଙ୍କା ଓ ୨,୬୦,୦୦୦ ଟଙ୍କା ଗ୍ରାଣ୍ଟ ଆକାରରେ ଦିଆଯାଇଛି ।

---

**ଆଇନ ମନ୍ତ୍ରୀ ।**



# ଓଡ଼ିଶାରେ
# ଶିଳ୍ପ ସମୃଦ୍ଧିର ନୂତନ ଦିଗନ୍ତ

ଶ୍ରୀ ଦିଲ୍ଲୀପ ରାୟ

ବିପୁଳ ପ୍ରାକୃତିକ ସମ୍ପଦରେ ପରିପୂର୍ଣ୍ଣ ଆମ ଓଡ଼ିଶା । ଏହାର ଖଣିଜ ଓ ଜଙ୍ଗଲ ସମ୍ପଦ ତଥା ସାମୁଦ୍ରିକ ସାମଗ୍ରୀ ଅନନ୍ୟ ଅସାଧାରଣ । ବ୍ୟାପକ ଜନଶକ୍ତିର ଅଧିକାରୀ ଏ ଓଡ଼ିଶାରେ ଅଛନ୍ତି ଅଗଣିତ କୁଶଳୀ ଓ ଅର୍ଦ୍ଧକୁଶଳୀ କାରିଗର । ତଥାପି ଓଡ଼ିଶା ପାରମ୍ପରିକ ରୀତିରେ ଶିଳ୍ପ ତଥା ଅର୍ଥନୈତିକ କ୍ଷେତ୍ରରେ ଅନଗ୍ରସର । ଏହି ପରିପ୍ରେକ୍ଷୀରେ ରାଜ୍ୟର ଶିଳ୍ପୋଦ୍ୟୋଗୀମାନଙ୍କୁ ବିଭିନ୍ନ ଅଞ୍ଚଳରେ ଶିଳ୍ପ ପ୍ରତିଷ୍ଠା କରିବା ଲାଗି ଉତ୍ସାହିତ କରିବା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ଆମ ରାଜ୍ୟର ଅର୍ଥନୀତିକୁ ଶିଳ୍ପ ସ୍ୱଚ୍ଛଳ କରିବା ପଦ୍ଧତିରେ ରାଜ୍ୟ ବାହାର ଶିଳ୍ପୋଦ୍ୟୋଗୀ ମାନଙ୍କୁ ନିମନ୍ତ୍ରଣ କରି ସାମିଲ କରାଇବା ଆମର ପ୍ରଥମ ପ୍ରୟାସ ହୋଇଛି ।

ଲୋକପ୍ରିୟ ନେତା ଶ୍ରୀ ବିଜୁ ପଟ୍ଟନାୟକ ରାଜ୍ୟର ଶାସନ ଦାୟିତ୍ୱ ହାତକୁ ନେଇଥିବେଳେ, ଶିଳ୍ପାୟନ କ୍ଷେତ୍ରରେ ରହିଥିବା ଅନ୍ତରାୟକୁ ବିଶ୍ଳେଷଣ କରି ରାଜ୍ୟରେ ଯେପରି ଅଧିକରୁ ଅଧିକ ଶିଳ୍ପ ବିକାଶ ସମ୍ଭବ ହୋଇ ପାରିବ ସେ ସମ୍ପର୍କରେ ଏକ ସମୀକ୍ଷା କରିଥିଲେ । ରାଜ୍ୟରେ ରହିଥିବା ବିପୁଳ ପ୍ରାକୃତିକ ସମ୍ପଦକୁ ସମ୍ବଳ କରି କିପରି ଦ୍ରୁତ ଶିଳ୍ପାୟନ ସମ୍ଭବ ହୋଇପାରିବ ସେଥିନିମନ୍ତେ ଏକ ଶିଳ୍ପନୀତି ନିର୍ଦ୍ଧାରଣ କରାଗଲା । ତଦନୁଯାୟୀ ଉପଯୋଗୀ ଶିଳ୍ପ କ୍ଷେତ୍ର ଗୁଡ଼ିକୁ ଚିହ୍ନଟ କରାଗଲା, ଯେଉଁଥିରେ ଶିଳ୍ପାନୁଷ୍ଠାନ ଗୁଡ଼ିକର ପ୍ରଗତି ହେବା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ପାରିବେଶିକ ସଂରକ୍ଷଣ କରାଯାଇପାରିବ । ୧୯୯୧ ମସିହା ଅଗଷ୍ଟ ମାସରେ ଭାରତ ସରକାର ଶିଳ୍ପନୀତିକୁ କୋହଳ କଲେ ଓ ଅଧିକାଂଶ ଶିଳ୍ପ ଉପଯୋଗୀ କ୍ଷେତ୍ର ଗୁଡ଼ିକରେ ଶିଳ୍ପ ପ୍ରତିଷ୍ଠା କରିବା ଲାଗି ଅନୁମତି ପ୍ରଦାନ କ୍ଷେତ୍ରରେ ମଧ୍ୟ କୋହଳ ନୀତି ଅବଲମ୍ବନ କରିଥିଲେ । ପୂର୍ବରୁ ଅନଗ୍ରସର ଅଞ୍ଚଳଗୁଡ଼ିକରେ ଶିଳ୍ପ ପ୍ରତିଷ୍ଠା କରିବାପାଇଁ ଯେଉଁ ପ୍ରୋତ୍ସାହନମାନ କେନ୍ଦ୍ର ସରକାର ପ୍ରଦାନ କରୁଥିଲେ, ସେଗୁଡ଼ିକୁ ପ୍ରତ୍ୟାହୃତ କଲେ । ଏହା ଫଳରେ ଶିଳ୍ପ ପ୍ରତିଷ୍ଠା ନିମନ୍ତେ ବାହାରୁ ଆସୁଥିବା ମୂଳଧନ ବିନିଯୋଗ ପରିମାଣ ହ୍ରାସ ପାଇଲା । ଫଳତଃ ଶିଳ୍ପପତିମାନେ ବର୍ତ୍ତମାନ ବିଭିନ୍ନ ରାଜ୍ୟରେ ବିଶେଷକରି ବଡ଼ ବଡ଼ ସହର ଉପକଣ୍ଠରେ ଉନ୍ନତ ଭିତ୍ତିଭୂମି ସହ ଶିଳ୍ପାୟନମାନ ପ୍ରତିଷ୍ଠା କରିବାଲାଗି ଆଗ୍ରହ ପ୍ରକାଶ କରିଛନ୍ତି ।

ଦେଶରେ ଏକ ନୂତନ ଅର୍ଥନୀତି ପ୍ରବର୍ତ୍ତନ ହେବାପରେ ଆମ ସରକାର ରାଜ୍ୟରେ କିପରି ଦ୍ରୁତ ଶିଳ୍ପାୟନ ସମ୍ଭବ ହୋଇ ପାରିବ, ସେଥିନିମନ୍ତେ ୧୯୯୬ ମସିହାରେ ଏକ ନୂତନ ଶିଳ୍ପନୀତି ଘୋଷଣା କଲେ । ଏହି ଶିଳ୍ପନୀତିରେ ନିମ୍ନଲିଖିତ ଶିଳ୍ପ ଉପଯୋଗୀ କ୍ଷେତ୍ରଗୁଡ଼ିକ ଚିହ୍ନଟ କରାଯାଇଛି ।

(୧) ରପ୍ତାନୀ ଅଭିମୁଖୀ ତଥା ଆମଦାନୀ ବିକଳ୍ପ ଶିଳ୍ପାନୁଷ୍ଠାନ ।

(୨) ଚମଡ଼ା ଶିଳ୍ପ ।

(୩) ମୂଲ୍ୟବାନ ପଥର ଓ କଠିନ ପଥର (ଗ୍ରାନାଇଟ୍) କାଟିବା ତଥା ସହଜ ସୁନ୍ଦର କରିବାଲାଗି ଅଭିପ୍ରେତ ଶିଳ୍ପାନୁଷ୍ଠାନ ।

(୪) କଞ୍ଚାଲୁହା (ପିଗ୍ ଆଇରନ୍), ସ୍ପଞ୍ଜ ଆଇରନ୍, ଫେରୋଆଲଏଜ୍ ଓ ଇସ୍ପାତ (ସ୍ୱତନ୍ତ୍ର ଇସ୍ପାତ ସମେତ) ନିମନ୍ତେ ଉଦ୍ଦିଷ୍ଟ ଶିଳ୍ପାନୁଷ୍ଠାନ ।

(୫) ଇଲୋକ୍ଟ୍ରୋନିକସ୍ ହାର୍ଡ୍ ଓ୍ୱେର ଓ ସଫ୍ଟ ଓ୍ୱେର ଆମୋଦ ପ୍ରମୋଦ ଇଲୋକ୍ଟ୍ରୋନିକ୍ ଯନ୍ତ୍ରପାତିଗୁଡ଼ିକ ବ୍ୟତୀତ ।

(୬) ବିହନ ଉତ୍ପାଦନ, ଜୈବ ବୈଷୟିକ ବିଦ୍ୟା (ବାୟୋ ଟେକ୍ନୋଲୋଜି) ଏବଂ ରପ୍ତାନୀ ଉପଯୋଗୀ (ଫ୍ଲୋରି କଲ୍‌ଚର) ଫୁଲଗୁଚ୍ଛ ।

(୭) କୃଷି ତଥା ସାମୁଦ୍ରିକ ଭିତ୍ତିକ ଓ ଖାଦ୍ୟ ପ୍ରକ୍ରିୟାକରଣ ଶିଳ୍ପାନୁଷ୍ଠାନ ।

(୮) ଚା, କଫି, ରବର, କାଜୁଭଳି ଅର୍ଥକାରୀ ଫସଲର ଗଛ ରୋପଣ ଓ ମସଲାମସଲି ପ୍ରକ୍ରିୟାକରଣ ଶିଳ୍ପାନୁଷ୍ଠାନ ।

(୯) ବୁଣିକରି ପରିଧାନ କରାଯାଉଥିବା ସିନ୍ଥେଟିକ୍ ସୂତା ଓ ବସ୍ତ୍ର ।

(୧୦) ପ୍ଲାଷ୍ଟିକ୍ ।

(୧୧) ବିଦ୍ୟୁତ୍ ଶକ୍ତି ଉତ୍ପାଦନ ସମେତ ଅଣ ପାରମ୍ପରିକ ସୂତ୍ରରେ ବିଦ୍ୟୁତ୍ ଉତ୍ପାଦନ ।

(୧୨) ଇଟାଭାଟି ପାଉଁଶ ଉପଯୋଗୀ ସମେତ ଅନୁପ୍ରବାହ ଶିଳ୍ପାନୁଷ୍ଠାନ ।

ଏକ ଅନଗ୍ରସର ଅଞ୍ଚଳ ଚିହ୍ନଟ କରିବାଲାଗି ଓ ମୂଳଧନ ରିହାତି ଆବେଦନ କରିବା ନିମନ୍ତେ ଜିଲ୍ଲା ପରିବର୍ତ୍ତେ ଏକ ସବ୍‌ଡିଭିଜନକୁ ଏହାର ଭିତ୍ତିଭୂମି ରୂପେ ମନୋନୀତ କରାଯାଇଛି । ଏହା ହେଉଛି ଶିଳ୍ପନୀତିର ଏକ ଗୁରୁତ୍ୱପୂର୍ଣ୍ଣ ବୈଶିଷ୍ଟ୍ୟ । ଏହା ଫଳରେ ପ୍ରକୃତ

ଅନଗ୍ରସର ଅଞ୍ଚଳଗୁଡ଼ିକରେ ଶିଳ୍ପ ପ୍ରତିଷ୍ଠା କରିବାଲାଗି ଏକ ଅନୁକୂଳ ବାତାବରଣ ସୃଷ୍ଟି ହୋଇପାରିବ । ସୁବିଧା ମୁତାବକ ବ୍ୟବହାର ଓ ବିକ୍ରୀ ନିମନ୍ତେ ବେସରକାରୀ ଉଦ୍ୟୋଗରେ ବିଦ୍ୟୁତ୍ ଶକ୍ତିର ଉତ୍ପାଦନ ବୃଦ୍ଧି କରିବା ଉପରେ ସ୍ୱତନ୍ତ୍ର ଗୁରୁତ୍ୱ ଆରୋପ କରାଯାଇଛି ।

ଶିଳ୍ପାନୁଷ୍ଠାନଗୁଡ଼ିକର ରୁଗ୍‌ଣତା ରାଜ୍ୟରେ ଏକ ବିଶେଷ ସମସ୍ୟା ରୂପେ ଦେଖା ଦେଇଛି । ଏହି ଶିଳ୍ପାନୁଷ୍ଠାନଗୁଡ଼ିକୁ ପୁନଃ ଥଇଥାନ କରିବା ଲାଗି ଏହି ନୂତନ ଶିଳ୍ପନୀତିରେ ସ୍ୱତନ୍ତ୍ର ପଦକ୍ଷେପ ନିଆଯାଇଛି । ରାଜ୍ୟ ଅର୍ଥ ନିଗମ କିମ୍ବା ଇପିକଲ୍ ସଂସ୍ଥା ଯଦିଥାଏ କୌଣସି ରୁଗ୍‌ଣ ଶିଳ୍ପ ଅନ୍ୟ ଏକ ଶିଳ୍ପୋଦ୍ୟୋଗୀଙ୍କୁ ହସ୍ତାନ୍ତରିତ ହେଲେ ନୂତନ ଶିଳ୍ପାନୁଷ୍ଠାନ ପ୍ରତି ପ୍ରଯୁଜ୍ୟ ହେଉଥିବା ସମସ୍ତ ସୁବିଧା ସମେତ ବିକ୍ରୀକର ରିହାତି ସୁବିଧା ମଧ୍ୟ ଯୋଗାଇ ଦେବାର ବ୍ୟବସ୍ଥା କରାଯାଇଛି । ଏହା ଫଳରେ ହସ୍ତାନ୍ତର କରାଯାଇଥିବା ଶିଳ୍ପୋଦ୍ୟୋଗୀଙ୍କୁ ବକେୟା ବିଦ୍ୟୁତ୍ ପାଉଣା ଓ ବିକ୍ରୀକର ଦେବାକୁ ପଡ଼ିବ ନାହିଁ । ଉଦାର ଅର୍ଥନୀତିକ ପରିବେଶରେ ଉତ୍ପାଦିକା ଶକ୍ତି ବୃଦ୍ଧି ତଥା କର୍ମ ନୈପୁଣ୍ୟ ବିନା ଉତ୍ତରୋତ୍ତର ଉନ୍ନତି କରିବା ସମ୍ଭବ ନୁହେଁ । ତେଣୁ ସେଥିପ୍ରତି ନୂତନ ଶିଳ୍ପନୀତିରେ ବିଶେଷ ଗୁରୁତ୍ୱ ଆରୋପ କରାଯାଇଛି ।

ରାଜ୍ୟରେ ସର୍ବେକ୍ଷଣ କରାଯାଇଥିବା ବିବିଧ କଞ୍ଚାମାଲର ସୁଲଭତା ଏବଂ ଭିତ୍ତିଭୂମି କୌଶଳର ପରିପକ୍ୱତାକୁ ବିଶ୍ୱର କରି ଅନେକ ବୃହତ ଓ ମଧ୍ୟମ ଧରଣର ଶିଳ୍ପାନୁଷ୍ଠାନଗୁଡ଼ିକୁ ଉତ୍ସାହିତ କରାଯାଇଛି, ତାହା ମଧ୍ୟରୁ ଅନେକ ଶିଳ୍ପାନୁଷ୍ଠାନଗୁଡ଼ିକ ପ୍ରତିଷ୍ଠା ହୋଇସାରିଲାଣି ଓ ଅବଶିଷ୍ଟ ଶିଳ୍ପାନୁଷ୍ଠାନଗୁଡ଼ିକର ନିର୍ମାଣ କାର୍ଯ୍ୟ ଧରେଇ ଚାଲିଛି । ୧୯୯୦ ମସିହା ଏପ୍ରିଲ ମାସଠାରୁ ୧୯୯୨ ମସିହା ଡିସେମ୍ବର ମାସ ମଧ୍ୟରେ ୧୮୫ କୋଟି ଟଙ୍କା ବିନିଯୋଗରେ ୪୦ ଗୋଟି ନୂତନ ବୃହତ ଓ ମଧ୍ୟମ ଧରଣର ଶିଳ୍ପାନୁଷ୍ଠାନ ପ୍ରତିଷ୍ଠା କରାଯାଇଛି । ସେ ଗୁଡ଼ିକର ଉତ୍ପାଦନ କାର୍ଯ୍ୟ ଆରମ୍ଭ ହୋଇଛି ଓ ଏହି ଶିଳ୍ପାନୁଷ୍ଠାନଗୁଡ଼ିକରେ ୫,୦୦୦ ବ୍ୟକ୍ତିଙ୍କୁ କର୍ମ ସଂସ୍ଥାନ ଯୋଗାଇ ଦିଆଯାଇଛି । ଏତଦ୍ ବ୍ୟତୀତ ୧୬୭ କୋଟି ଟଙ୍କା ବ୍ୟୟରେ ୪,୮୦୦ ଜଣ ବ୍ୟକ୍ତିଙ୍କୁ ନିଯୁକ୍ତି ଦେବାର କ୍ଷମତାଥିବା ଆଉ ୩୫ ଗୋଟି ପ୍ରକଳ୍ପ ରୂପାୟନର ବିଭିନ୍ନ ପର୍ଯ୍ୟାୟରେ ରହିଛି । ଏହି ଶିଳ୍ପାନୁଷ୍ଠାନଗୁଡ଼ିକ ସାଧାରଣତଃ ଲୁହା, ଇସ୍ପାତ, ଆଲୁମିନିୟମ, ଶିଳା ଶିଳ୍ପଭଳି ଖଣିଜ ଭିତ୍ତିକ ଓ ଚିନି ଶିଳ୍ପଭଳି କୃଷି ଭିତ୍ତିକ ।

୧୯୯୨–୯୩ ଏବଂ ୧୯୯୩–୯୪ ମଧ୍ୟରେ ୨୦୦ କୋଟି ଟଙ୍କା ବ୍ୟୟ ଅଟକଳରେ ମିଳିତ ଉଦ୍ୟୋଗରେ ଆଉ ୫ ଗୋଟି ଚିନିକଳ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ ହେବାକୁ ଯାଉଛି । ଏହା ଛଡ଼ା ୪୪ କୋଟି ଟଙ୍କା ବ୍ୟୟ ଅଟକଳରେ ୨ ଗୋଟି ଗ୍ରାନାଇଟ୍ ଶିଳ୍ପାନୁଷ୍ଠାନକୁ ଚିହ୍ନଟ କରାଯାଇଛି ଓ ସମ୍ଭବତଃ ୧୯୯୩–୯୪ରେ ଏହା କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ ହେବ । ରାଜ୍ୟରେ ଏକ ଡିସ୍‌ପୋଜେବଲ୍ ସିରିଞ୍ଜ ପ୍ରୋଜେକ୍ଟ, ଗୋଟିଏ ସୋଡ଼ିୟମ ନାଇଟ୍ରେଟ୍ ଓ ଗୋଟିଏ ମଦ ତିଆରି କାରଖାନା ପ୍ରତିଷ୍ଠା ବିଷୟରେ ବିଚାର କରାଯାଉଛି । ଝାରସୁଗୁଡ଼ାରେ ଓଡ଼ିଶା ଲ୍ୟାମ୍ପସ ଲିମିଟେଡ଼ ତରଫରୁ ପ୍ରତିଷ୍ଠା କରାଯାଉଥିବା ଉଜ୍ଜଳ ଟ୍ୟୁବ୍ ଲାଇଟ୍ ପ୍ରକଳ୍ପ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ ହେଉଛି । ଏହିଭଳି ବୃହତ ଓ ମଧ୍ୟମ ଧରଣର ଶିଳ୍ପାନୁଷ୍ଠାନ ପ୍ରତିଷ୍ଠା କରିବା କ୍ଷେତ୍ରରେ ଉଲ୍ଲେଖନୀୟ ପ୍ରଗତି ହାସଲ କରାଯାଇ ପାରିଛି ।

ରାଜ୍ୟରେ ଶିଳ୍ପ କ୍ଷେତ୍ରରେ ଉକ୍ତ ସ୍ୱଳ୍ପ ସମୟ ମଧ୍ୟରେ କିଭଳି ପ୍ରଗତି ହାସଲ କରାଯାଇ ପାରିଛି ତାହା ଏକ ପରିସଂଖ୍ୟାନ ମୂଳକ ତଥ୍ୟରୁ ଜଣାପଡୁଛି । କ୍ଷୁଦ୍ର ଶିଳ୍ପାନୁଷ୍ଠାନ କ୍ଷେତ୍ରରେ ୧୯୩ କୋଟି ଟଙ୍କା ବ୍ୟୟ ଅଟକଳରେ ୪,୮୭୨ ଗୋଟି କ୍ଷୁଦ୍ର ଶିଳ୍ପାନୁଷ୍ଠାନ ପ୍ରତିଷ୍ଠା କରାଯାଇଛି । ଏହି କ୍ଷୁଦ୍ର ଶିଳ୍ପାନୁଷ୍ଠାନଗୁଡ଼ିକ ୩୧ ହଜାରରୁ ଅଧିକ ବ୍ୟକ୍ତିଙ୍କୁ କର୍ମ ସଂସ୍ଥାନ ଯୋଗାଇ ଦେବାରେ ସକ୍ଷମ । ଏହା ଛଡ଼ା ୪୭.୦୫ କୋଟି ଟଙ୍କାବ୍ୟୟରେ ୧.୩୩ ଲକ୍ଷ କ୍ଷୁଦ୍ର ଶିଳ୍ପାନୁଷ୍ଠାନ ପ୍ରତିଷ୍ଠା କରାଯାଇ ୨.୪୮ ଲକ୍ଷ ଲୋକଙ୍କୁ କର୍ମ ନିଯୁକ୍ତିର ସୁବିଧା ସୁଯୋଗ ଯୋଗାଇ ଦିଆଯାଇ ପାରିଛି । ଶିକ୍ଷିତ ବେକାର ଯୁବକମାନଙ୍କୁ ଆତ୍ମ ନିଯୁକ୍ତି ଯୋଗାଇ ଦେବାଲାଗି ୬,୫୭୬ ଶିଳ୍ପାନୁଷ୍ଠାନ, ସେବା ମୂଳକ ଓ ବାଣିଜ୍ୟ ସଂସ୍ଥା ପ୍ରତିଷ୍ଠା କରାଯାଇଅଛି । ଏ କ୍ଷେତ୍ରରେ ପ୍ରାୟ ୫୦୦ ହିତାଧିକାରୀଙ୍କୁ ୯୯୩.୫ ଲକ୍ଷ ଟଙ୍କା ପ୍ରଦାନ କରାଯାଇଛି ।

କଳା, ସଂସ୍କୃତି ଓ ପରମ୍ପରା ଦୃଷ୍ଟିରୁ ଓଡ଼ିଶାର ଅତୀତ ଅତ୍ୟନ୍ତ ଗୌରବମୟ ଓ ମହିମାନ୍ୱିତ । ଗୁଣାତ୍ମକ ଚଳଚିତ୍ରମାନ ଉତ୍ପାଦନ କରିବା ତଥା ଚଳଚ୍ଚିତ୍ର ଶିଳ୍ପକୁ ସମୃଦ୍ଧି କରିବା ଲାଗି ଚଳଚ୍ଚିତ୍ର ଉନ୍ନୟନ ନିଗମ ପ୍ରତିଷ୍ଠା କରାଯାଇଛି । ଛୋଟ ଛୋଟ ଧରଣର ଜନତା ସିନେମା ହଲ୍ ଓ ଗାଁ ଗହଳରେ ସିନେମା ହଲ୍‌ମାନ ପ୍ରତିଷ୍ଠା କରିବା ଲାଗି ଏହି ନିଗମ ତରଫରୁ ଆର୍ଥିକ ସହାୟତା ଯୋଗାଇ ଦିଆଯାଇଛି । ଏହାଛଡ଼ା ଓଡ଼ିଆ ଚଳଚ୍ଚିତ୍ର ନିର୍ମାଣ ଏବଂ ସିନେମା ହଲ୍‌ର ପୁନର୍ବିନ୍ୟାସ ପାଇଁ ଏହି ନିଗମ ତରଫରୁ ଆର୍ଥିକ ସହାୟତା ମଧ୍ୟ ଯୋଗାଇ ଦିଆଯାଉଛି । ଓଡ଼ିଆ ଚଳଚ୍ଚିତ୍ର ପ୍ରସ୍ତୁତ କରିବା ନିମନ୍ତେ ପ୍ରତିଟି ଚଳଚ୍ଚିତ୍ର ପିଛା ରିହାତିର ହାର ୧.୫ ଲକ୍ଷ ଟଙ୍କାରୁ ୨ ଲକ୍ଷ ଟଙ୍କାକୁ ବୃଦ୍ଧି କରାଯାଇଛି । ଏହି ନିଗମ ସମସ୍ତ ପ୍ରକାର ସୁବିଧା ସୁଯୋଗ ଥିବା ଏକ ଅତ୍ୟାଧୁନିକ ଚଳଚ୍ଚିତ୍ର ଷ୍ଟୁଡିଓ ପ୍ରତିଷ୍ଠା କରିଛି । ଏହା ଫଳରେ ରାଜ୍ୟର ଚଳଚ୍ଚିତ୍ର ନିର୍ମାତାଙ୍କୁ ବିଶେଷ ସୁବିଧା ସୁଯୋଗ ଯୋଗାଇ ଦିଆଯାଇ ପାରିବ । କାରଣ ଚଳଚ୍ଚିତ୍ର ପ୍ରସ୍ତୁତ କରିବା ଲାଗି ସେମାନଙ୍କୁ ଅତୀତରେ ଅନ୍ୟ ସ୍ଥାନକୁ ଯିବା ପାଇଁ ପଡୁଥିଲା । ଏହି ଅତ୍ୟାଧୁନିକ ଧରଣର ଷ୍ଟୁଡ଼ିଓରେ ଚଳଚ୍ଚିତ୍ର ଉତ୍ତୋଳନ କରିବା ସଙ୍ଗେସଙ୍ଗେ ପ୍ରସ୍ତୁତ କରିବା ଲାଗି ସକଳ ସୁବିଧା ସୁଯୋଗ ରହିଅଛି । ଏହାଛଡ଼ା ଏଥିରେ ଏକ ଗ୍ରାମ୍ୟ ପରିବେଶକୁ ସନ୍ନିବେଶିତ କରାଯାଇଛି, ଯାହାର ସୁବିଧା ସୁଯୋଗ ରାଜ୍ୟର ତଥା ରାଜ୍ୟ ବାହାରର ଚଳଚ୍ଚିତ୍ର ନିର୍ମାତାମାନେ ଉପଯୋଗ କରୁଛନ୍ତି । ବିବିଧ କ୍ଷେତ୍ରରେ ଶିଳ୍ପ ରୂପାୟନରେ ସୁସ୍ଥ ଓ ଅବ୍ୟାହତ ପନ୍ଥା ଉନ୍ମୋଚିତ କରି ଅର୍ଥ ବିନିଯୋଗକାରୀଙ୍କୁ ଆକର୍ଷିତ କରିବା ପାଇଁ ରାଜ୍ୟରେ ଏକ ଶିଳ୍ପ ଭିତ୍ତିଭୂମି ଉନ୍ନୟନ ନିଗମ ପ୍ରତିଷ୍ଠା କରାଯାଇଛି । ଇଡ୍‌କୋ ହେଉଛି ଏକ ଗୁରୁତ୍ୱପୂର୍ଣ୍ଣ ଶିଳ୍ପସଂସ୍ଥା ଯେ କି ଶିଳ୍ପୋଦ୍ୟୋଗୀମାନଙ୍କୁ ସେମାନଙ୍କର ଶିଳ୍ପ ସ୍ଥାପନ ପାଇଁ ଆବଶ୍ୟକୀୟ ଭୂମି ଯୋଗାଇ ଦେଇଥାଆନ୍ତି । ଉକ୍ତ ଜମିଗୁଡ଼ିକୁ ଇଡ୍‌କୋ ନିଜ ଦଖଲରେ ଆଣି ତା'ର ଉନ୍ନତି ସାଧନ କରିଥାଆନ୍ତି । ଏହା ଛଡ଼ା ବାଲେଶ୍ୱର, ବଲାଙ୍ଗୀର ଓ ଫୁଲବାଣୀ

ଜିଲ୍ଲାରେ ପ୍ରବର୍ତ୍ତିତ ଏନ୍.ଆର୍.ଇ.ପି. ପ୍ରଭୃତି ରୂପାୟନରେ ମଧ୍ୟ ଏହି ସଂସ୍ଥା ମୁଖ୍ୟ ଭୂମିକା ଗ୍ରହଣ କରିଛି । ଏହି ସମୟକାଳ ମଧ୍ୟରେ ବାଲେଶ୍ୱର ଜିଲ୍ଲାରେ ୩୦୦ ଏକର ଜମିର ଉନ୍ନତି ବିଧାନ କରାଯାଇଛି । ବଲାଙ୍ଗୀର ଜିଲ୍ଲାରେ ପ୍ରବର୍ତ୍ତିତ ୪ ଗୋଟି ଏମ୍.ଭି.ଡ଼ି. ଜଳ ଯୋଗାଣ ପ୍ରକଳ୍ପ ତ୍ୱରାନ୍ୱିତ କରାଯିବା ସଙ୍ଗେସଙ୍ଗେ ବହୁ ସଂଖ୍ୟକ ଶିଳ୍ପାଞ୍ଚଳଗୁଡ଼ିକର ମଧ୍ୟ ଉନ୍ନତି ବିଧାନ କରାଯାଇଛି । ଏହାଛଡ଼ା ରିପଲିମା, ଟେଲିଦ୍ୱାର ଓ ଛତ୍ରପୁରଠାରେ "ବିକାଶ କେନ୍ଦ୍ର" ପ୍ରତିଷ୍ଠା କରିବା ଲାଗି ଆବଶ୍ୟକ ପ୍ରକଳ୍ପ ପ୍ରସ୍ତାବମାନ ଅନୁଧ୍ୟାନ କରାଯାଉଛି । ଏତଦ୍ ବ୍ୟତୀତ ବଡ଼ମାଲଠାରେ ଗୋଳାବାରୁଦ କାରଖାନା, ନରାଜ ଓ ଖୋର୍ଦ୍ଧାଠାରେ ଜଳ ଯୋଗାଣ ପ୍ରକଳ୍ପ ଓ ବିଶ୍ୱବ୍ୟାଙ୍କ ସହାୟତାରେ ବୈଷୟିକ ଶିକ୍ଷାଦାନ ପ୍ରକଳ୍ପ ଏବଂ ଆହୁରି କେତେକ ନିର୍ମାଣ ପ୍ରକଳ୍ପର ଦାୟିତ୍ୱ ଉକ୍ତ ନିଗମକୁ ଅର୍ପଣ କରାଯାଇଛି । ବିଭିନ୍ନ କ୍ଷେତ୍ରରେ ଏହି ସବୁ ସଫଳତାକୁ ନେଇ ଶିଳ୍ପର ବିକାଶ ଧାରା ଅବ୍ୟାହତ ରହିବ ବୋଲି ଆଶା ।

ଶିଳ୍ପ ବିକାଶ ଲାଗି କୁଶଳୀ ଜନଶକ୍ତିର ଭୂମିକା ଗୁରୁତ୍ୱପୂର୍ଣ୍ଣ । ଏଣୁ ପଲିଟେକ୍‌ନିକ୍ ଓ ଆଇ.ଟି.ଆଇ. ଗୁଡ଼ିକର ସର୍ବାଙ୍ଗୀନ ବିକାଶ ନିମନ୍ତେ ଏକ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ବିଶ୍ୱବ୍ୟାଙ୍କର ଆର୍ଥିକ ସହାୟତାରେ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ କରାଯାଉଛି । ଏହି କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମରେ କୋଠାବାଡ଼ିର ସମ୍ପ୍ରସାରଣ କାର୍ଯ୍ୟଶକ୍ତି ସହିତ ଯନ୍ତ୍ରାଂଶଗୁଡ଼ିକର ଆଧୁନିକୀକରଣ ଓ ଶିକ୍ଷା ପ୍ରଦାନର ଗୁଣାତ୍ମକମାନର ବିକାଶ ଅନ୍ତର୍ଭୁକ୍ତ । ଶିକ୍ଷାନୁଷ୍ଠାନଗୁଡ଼ିକର ପ୍ରଚଳିତ ପାଠ୍ୟକ୍ରମଗୁଡ଼ିକୁ ବିକାଶୋନ୍ମୁଖୀ ଶିଳ୍ପାନୁଷ୍ଠାନଗୁଡ଼ିକର ଚାହିଦା ପୂରଣ କରିବା ଭଳି ପରିବର୍ତ୍ତିତ କରାଯାଇଛି ।

ଶିଳ୍ପାନୁଷ୍ଠାନଗୁଡ଼ିକର ରୁଗ୍‌ଣତା ସଂପର୍କରେ ପୂର୍ବରୁ ଉଲ୍ଲେଖ କରାଯାଇଛି ଓ ସରକାର ସେଥିନେଇ ବିଶେଷ ଉଦ୍‌ବିଗ୍ନ । ଶିଳ୍ପାନୁଷ୍ଠାନଗୁଡ଼ିକ ରୁଗ୍‌ଣ ହେବା ଫଳରେ ବିନିଯୋଗ ହୋଇଥିବା ପର୍ଯ୍ୟାପ୍ତ ପରିମାଣର ପୁଞ୍ଜି ଉପଯୋଗ ହୋଇ ପାରିଲା ନାହିଁ । ବହୁ ସଂଖ୍ୟକ ଉପକରଣଗୁଡ଼ିକର ଉପଯୋଗ ହୋଇ ପାରୁ ନାହିଁ, ଅନେକ ବ୍ୟକ୍ତି କର୍ମ ସଂସ୍ଥାନରୁ ବଞ୍ଚିତ ହୋଇ ରହିଛନ୍ତି, ଶିଳ୍ପ ଉତ୍ପାଦନ ବ୍ୟାହତ ହେବା ସଙ୍ଗେସଙ୍ଗେ ଉନ୍ନତିର ଧାରା ବିପର୍ଯ୍ୟସ୍ତ ହୋଇ ପଡ଼ିଛି । ଏ ସବୁ ଦୃଷ୍ଟିରୁ ସମସ୍ୟା ଅତ୍ୟନ୍ତ ଉଦ୍‌ବେଗଜନକ । ଏହି ରୁଗ୍‌ଣତାର ମୂଳ କାରଣ ହେଲା ଭ୍ରମାତ୍ମକ ପରିକଳ୍ପନାଗତ ତ୍ରୁଟି, ଆବଶ୍ୟକ ଅର୍ଥର ଅଭାବ ଓ ବୈଷୟିକ ଜ୍ଞାନର ଅଭାବ । କ୍ଷୁଦ୍ର ଶିଳ୍ପାନୁଷ୍ଠାନଗୁଡ଼ିକର ରୁଗ୍‌ଣତାର ମୁଖ୍ୟ କାରଣ ହେଉଛି ଶିଳ୍ପୋଦ୍ୟୋଗୀମାନଙ୍କର ପରିଚାଳନା କ୍ଷେତ୍ରରେ ଦକ୍ଷତାର ଅଭାବ ତଥା ସଚେତନତାର ଅଭାବ ସହିତ ସସ୍ତା ଓ ତ୍ରୁଟିଗତ ଉପକରଣଗୁଡ଼ିକର ଗୁଣବତ୍ତାର ଅଭାବ, ଯାହା ଫଳରେ ସମ୍ପୃକ୍ତ ଶିଳ୍ପୋଦ୍ୟୋଗୀ ଆବଶ୍ୟକ ଶିଳ୍ପ ପରାମର୍ଶରୁ ବଞ୍ଚିତ ହୋଇଥାଆନ୍ତି । ଭାରତ ସରକାରଙ୍କର ଏକ ସର୍ବେକ୍ଷଣରୁ ଜଣାପଡ଼ିଛି ଯେ, ସମଗ୍ର ଓଡ଼ିଶାରେ ୮,୨୮୭ ଗୋଟି କ୍ଷୁଦ୍ର ଶିଳ୍ପ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ଷମ ଅବସ୍ଥାରେ ଥିବା ବେଳେ ୩,୨୦୭ ଶିଳ୍ପ ସଂସ୍ଥା ତାଲାବନ୍ଦ ଅବସ୍ଥାରେ ରହିଛି । ୧୯୮୭-୮୮ ମସିହାରେ ଏହି ପରିସଂଖ୍ୟାନ କରାଯାଇଥିଲା । ଭାରତୀୟ ରିଜର୍ଭ ବ୍ୟାଙ୍କ ଉକ୍ତ ଶିଳ୍ପ ରୁଗ୍‌ଣତା ହ୍ରାସ କରିବା ଲାଗି କେତେକ ବିହିତ ପଦକ୍ଷେପ ଗ୍ରହଣ କରିଥିଲେ । ଏହି ରୁଗ୍‌ଣତାକୁ ଏଡ଼ାଇବା ଲାଗି ସରକାର, ବ୍ୟାଙ୍କ, ଆର୍ଥିକ ପ୍ରତିଷ୍ଠାନ ଓ ଅନ୍ୟାନ୍ୟ ପ୍ରତିଷ୍ଠାନଗୁଡ଼ିକ ସହ ସମନ୍ୱୟ ରକ୍ଷା କରିବା ଲାଗି ରିଜର୍ଭ ବ୍ୟାଙ୍କ ତରଫରୁ ଏକ ସ୍ୱତନ୍ତ୍ର ପ୍ରକୋଷ୍ଠ କାର୍ଯ୍ୟ କରୁଅଛି । ଏହା ଛଡ଼ା ଏଥି ନିମନ୍ତେ ଏକ ରାଜ୍ୟସ୍ତରୀୟ ଶିଳ୍ପ ପ୍ରତିଷ୍ଠାନ କମିଟି ପ୍ରତିଷ୍ଠା କରାଯାଇଛି ଓ ତାହା ଶିଳ୍ପ ସଚିବଙ୍କ ଅଧ୍ୟକ୍ଷତାରେ କାର୍ଯ୍ୟ କରୁଅଛି । ବ୍ୟାଙ୍କ ଓ ଶିଳ୍ପ ନିର୍ଦ୍ଦେଶାଳୟ ତରଫରୁ ଏହି କମିଟି ଲାଗି ସଦସ୍ୟମାନଙ୍କୁ ମନୋନୀତ କରାଯାଇଅଛି । ଏହି କମିଟିକୁ ସକ୍ରିୟ କରାଯାଇଛି ଓ ଏହାଦ୍ୱାରା ବହୁ ସଂଖ୍ୟକ ରୁଗ୍‌ଣ ଶିଳ୍ପ ପ୍ରତିଷ୍ଠାନଗୁଡ଼ିକୁ ଥଇଥାନ କରାଯାଇଛି । ଜନମତ ଉପରେ ହିଁ ଏହି ଥଇଥାନ କାର୍ଯ୍ୟ ସମାହିତ ହୋଇଥାଏ । ଏହି ରୁଗ୍‌ଣତାକୁ ଏଡ଼ାଇବା ଲାଗି ରାଜ୍ୟସ୍ତରୀୟ ଶିଳ୍ପ ଉନ୍ନୟନ କମିଟି ଦ୍ୱାରା ଅଭ୍ୟୁଦୟ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମକୁ ସମସ୍ତେ ଗ୍ରହଣ କରିବା ଆବଶ୍ୟକ । ବାସ୍ତବରେ ପରିସ୍ଥିତି ସେଭଳି ଆନନ୍ଦଦାୟକ ନୁହେଁ । କାରଣ କେତେକ ଅର୍ଥ ସାହାଯ୍ୟକାରୀ ସଂସ୍ଥା ଏହି ପୁନଃ ଥଇଥାନ ଯୋଜନା ସମ୍ପର୍କରେ ଅନୁଷ୍ଠିତ ବୈଠକରେ ସହମତ ହୋଇଥିଲେ ମଧ୍ୟ ପରବର୍ତ୍ତୀ ସମୟରେ ନିଷ୍ପତ୍ତିରୁ ଓହରି ଯାଉଛନ୍ତି । ଫଳରେ ଥଇଥାନ ସଂକ୍ରାନ୍ତୀୟ ବ୍ୟବସ୍ଥାମାନ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ କରିବାରେ ସକ୍ଷମ ହୋଇ ପାରୁ ନାହିଁ । ମାତ୍ର ଯେଉଁ ଶିଳ୍ପ ସଂସ୍ଥାମାନ ନିଜର ଦୋଷ ଯୋଗୁଁ ଅତ୍ୟନ୍ତ ରୁଗ୍‌ଣ ଓ ଅଚଳ ଅବସ୍ଥାକୁ ଟାଣି ହୋଇ ଆସିଛନ୍ତି ସେଗୁଡ଼ିକୁ ଆପେ ଆପେ ସାହାଯ୍ୟ ସହଯୋଗ ଯୋଗାଇ ଦେବା ବାଞ୍ଛନୀୟ ହେବ ନାହିଁ । ସେମାନଙ୍କୁ ଆଉ ଆର୍ଥିକ ସହାୟତା ନ ଦେଇ ସମ୍ପୃକ୍ତ ଅଧ୍ୟାୟ ବନ୍ଦ କରି ଦେବା ବରଂ ଭଲ ହେବ । ବୃହତ୍ ଓ ମଧ୍ୟମ ଧରଣର ଶିଳ୍ପାନୁଷ୍ଠାନମାନଙ୍କ ଲାଗି, "ଶିଳ୍ପ ତଥା ଅର୍ଥ ପୁନର୍ଗଠନ ବୋର୍ଡ"(ବି.ଆଇ.ଏଫ୍.ଆର୍.) ସେମାନଙ୍କର ବି... ବିଚାର କରୁଛନ୍ତି । ବିଭିନ୍ନ ପୁନଃ ଥଇଥାନ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ସମ୍ପର୍କରେ ଓଡ଼ିଶାର ୧୨ ଗୋଟି ଶିଳ୍ପାନୁଷ୍ଠାନର ମାମଲା ସମ୍ପୃକ୍ତ ବୋର୍ଡ ବିଚାରାଧୀନ ରହିଛି ଓ ସେ ସବୁର ଥଇଥାନ ଲାଗି ଆବଶ୍ୟକ ସାହାଯ୍ୟ ସହଯୋଗ ଯୋଗାଇ ଦେବା ଲାଗି ସମ୍ପୃକ୍ତ ବୋର୍ଡକୁ ଅନୁରୋଧ କରାଯାଇଛି । ଏହି ଭଳି ବିଭିନ୍ନ ଉପାୟରେ ଶିଳ୍ପ... କିମ୍ବା ଉତ୍ପାଦନକ୍ଷମ ହୋଇପାରିବ । ରୁଗ୍‌ଣଶିଳ୍ପଗୁଡ଼ିକୁ ଥଇଥାନ କରିବା ଦିଗରେ ରାଜ୍ୟ ସରକାର ସ୍ୱତନ୍ତ୍ର ଗୁରୁତ୍ୱ ଆରୋପ କରି ଆସୁଛନ୍ତି ।

ପରିଶେଷରେ ଆଉ ଏକ ପ୍ରଶଂସନୀୟ ପଦକ୍ଷେପ ହେ... ରାଜ୍ୟର ଶିଳ୍ପ ବିକାଶ କ୍ଷେତ୍ରରେ "ରାଜ୍ୟ ଅର୍ଥ ନିଗମ" ଗୁରୁ... ଭୂମିକା ନେଇ ୧୯୯୦ରୁ ୧୯୯୩ ମସିହା ମଧ୍ୟରେ ଶିଳ୍ପର ପ୍ର... ତ୍ୱରାନ୍ୱିତ କରିବାରେ ମୁଖ୍ୟ ଆୟୁଧ ହୋଇଛି । ବ୍ୟାଙ୍କମାନ... ସୀମିତ ପୁଞ୍ଜି ମିଳୁଥିବାରୁ ସେହି ଅଭାବକୁ ଦୂର କରି କ୍ଷୁଦ୍ର ... ମଧ୍ୟମ ଶିଳ୍ପ ପ୍ରତିଷ୍ଠା ଲାଗି ସଂପୃକ୍ତ ଶିଳ୍ପୋଦ୍ୟୋଗୀଙ୍କୁ ଆବଶ୍ୟକ... ପ୍ରଦାନ କରୁଥିବା ଏହି ରାଜ୍ୟ ଅର୍ଥ ନିଗମ ରାଜ୍ୟରେ ପ... ପରିମାଣର ମୂଳଧନ ବିନିଯୋଗ କ୍ଷେତ୍ରରେ ସମ୍ପୃକ୍ତ ବ୍ୟାଙ୍କ... ସହ ଏକ ସେତୁ ଭଳି କାର୍ଯ୍ୟ କରିବାରେ ସକ୍ଷମ ହୋଇ... ପରବର୍ତ୍ତୀ ମୂଳଧନ ଆଦାୟ ନିମନ୍ତେ ନିଗମ ତରଫରୁ ଏକ ... ପନ୍ଥା ଅବଲମ୍ବନ କରାଯାଇଅଛି । ୧୯୯୦-୯୧, ୧୯୯...

ମସିହା ମଧ୍ୟରେ ସମ୍ପୃକ୍ତ ନିଗମ ତରଫରୁ ୧,୭୦୦ ଗୋଟି ଶିଳ୍ପ ସଂସ୍ଥାକୁ ୬୦୦ କୋଟି ଟଙ୍କାର ଋଣ ପ୍ରଦାନ କରାଯାଇଅଛି । ଚଳିତ ବର୍ଷ ମଧ୍ୟରେ ୫୧ କୋଟି ଟଙ୍କା ଋଣ ପ୍ରଦାନ ବିଷୟ ସମ୍ପୃକ୍ତ ନିଗମର ବିଚାରାଧୀନ ରହିଛି । ଋଣ ଆଦାୟ କ୍ଷେତ୍ରରେ ଗତ ତିନିବର୍ଷ ମଧ୍ୟରେ ସମ୍ପୃକ୍ତ ନିଗମଙ୍କ ଉଲ୍ଲେଖନୀୟ ସଫଳତା ହାସଲ କରିଛନ୍ତି । ୧୯୮୯-୯୦ ମସିହା ମଧ୍ୟରେ ୩୯.୫୧ କୋଟି ଟଙ୍କା ଋଣ ଆଦାୟ କରାଯାଇଥିଲା । ମାତ୍ର ୧୯୯୦-୯୧ ମସିହା ମଧ୍ୟରେ ତାହାର ପରିମାଣ ୪୧.୫୭ କୋଟି ଟଙ୍କାକୁ ବୃଦ୍ଧି ପାଇଥିଲା । ମାତ୍ର ୧୯୯୧-୯୨ ମସିହା ମଧ୍ୟରେ ଏହି ଋଣ ଆଦାୟ ପରିମାଣ ୫୪ କୋଟି ଟଙ୍କାରେ ପହଞ୍ଚିଥିଲା । ଚଳିତ ବର୍ଷ ମଧ୍ୟରେ ଏହି ଋଣ ଆଦାୟ ପରିମାଣ ୬୦ କୋଟିକୁ ଲକ୍ଷ୍ୟ ରଖାଯାଇଅଛି ଓ ଏହା ଅଚିରେ ହାସଲ କରାଯାଇ ପାରିବ ବୋଲି ଆଶା କରାଯାଏ । ଋଣ ମଞ୍ଜୁରୀ ତଥା ପ୍ରଦାନ କ୍ଷେତ୍ରରେ ରାଜ୍ୟ ଅର୍ଥ ନିଗମ ଏକ ଗୁଣାତ୍ମକ ବ୍ୟବଧାନ ରକ୍ଷା କରି ପାରିଛନ୍ତି । ଋଣ ପ୍ରଦାନ କ୍ଷେତ୍ରରେ ନୀତିଗତ ନିଷ୍ପତ୍ତି ନେବା ଲାଗି ପଦ୍ଧତି ପରିବର୍ତ୍ତନ କରାଯିବା ଫଳରେ ଋଣ ମଞ୍ଜୁର ନିମନ୍ତେ ପଞ୍ଜିକରଣ, ଋଣ ମଞ୍ଜୁର ଲାଗି ସମୟ ଓ ଋଣ ସଂକ୍ରାନ୍ତୀୟ ସିଦ୍ଧାନ୍ତ ପାଇଁ ଆବଶ୍ୟକ ସମୟକୁ ବିଶେଷ ଭାବେ ସଙ୍କୁଚିତ କରାଯାଇଛି । ସମ୍ପୃକ୍ତ ନିଗମ ଶିଳ୍ପ ସଂସ୍ଥାଗଡ଼ିକୁ ନିଜ ଦଖଲକୁ ଆଣିବା ଲାଗି ଓ ରୁଗ୍ଣ ଶିଳ୍ପଗୁଡ଼ିକୁ ପୁନରାୟ ଥଇଥାନ କରିବା ଲାଗି ୨୯ ଧାରାକୁ ଯଥାଯଥ ଭାବେ ଉପଯୋଗ କରିଛନ୍ତି । ୭୦ ଗୋଟି ରୁଗ୍ଣ ଶିଳ୍ପ ସଂସ୍ଥାକୁ ଏହିପରି ଭାବେ ଥଇଥାନ କରାଯାଇଛି । ୧୯୯୨-୯୩ ମସିହା ମଧ୍ୟରେ ଶିଳ୍ପ କ୍ଷେତ୍ରରେ କୃତିତ୍ୱ ହାସଲ କରିଥିବା ଶିଳ୍ପୋଦ୍ୟୋଗୀମାନଙ୍କୁ ଓଡ଼ିଶାରାଜ୍ୟ ଅର୍ଥ ନିଗମ ଓ ଇପିକଲ ଆନୁକୂଲ୍ୟରେ "ଓଡ଼ିଶୀ" ପୁରସ୍କାର ଦେବାଲାଗି ରାଜ୍ୟ ସରକାର ସ୍ଥିର କରିଛନ୍ତି । ଉକ୍ତ ସମ୍ମାନିତ ଶିଳ୍ପୋଦ୍ୟୋଗୀ ରାଜ୍ୟରେ ଶିଳ୍ପ ବିକାଶ ଓ ପ୍ରଗତି ନିମନ୍ତେ ଶିଳ୍ପ ଧ୍ୱଜା ଉଡ଼ାଇବେ ଏବଂ ପଥ ପ୍ରଦର୍ଶକ ହେବେ ।

ଚଳିତ ଶତାବ୍ଦୀର ଶେଷ ଭାଗକୁ ରାଜ୍ୟରେ ରହିଥିବା ଶିଳ୍ପ ପ୍ରଗତିର ସମ୍ଭାବନା ବିଶେଷ ଭାବେ ଉଜ୍ଜ୍ୱଳ ହେବ ବୋଲି ପ୍ରତୀୟମାନ ହୁଏ ଓ ଏଥି ନିମନ୍ତେ ବଡ଼ ବଡ଼ ଶିଳ୍ପପତିମାନଙ୍କର ଆର୍ଥିକ ସହାୟତା ଏକାନ୍ତ ଅପରିହାର୍ଯ୍ୟ । ଏଥି ନିମନ୍ତେ ଆଗାମୀ ବର୍ଷଗୁଡ଼ିକରେ ବଡ଼ବଡ଼ ଶିଳ୍ପପତିମାନଙ୍କ ଠାରୁ ପର୍ଯ୍ୟାପ୍ତ ପରିମାଣର ମୂଳଧନ ଆଶା କରାଯାଏ । ଶିଳ୍ପକ୍ଷେତ୍ରମାନଙ୍କୁ ଚିହ୍ନଟ କରାଯାଇଅଛି ଓ କୁଟୀରଶିଳ୍ପଠାରୁ ବୃହତ ଶିଳ୍ପାନୁଷ୍ଠାନଗୁଡ଼ିକର ପ୍ରତିଷ୍ଠା ଲାଗି ଆବଶ୍ୟକ ଅନୁକୂଳ ଶିଳ୍ପ ପରିବେଶ ସୃଷ୍ଟି ହୋଇ ପାରିବ ବୋଲି ଆଶା କରାଯାଏ । ଏହା ଫଳରେ ଶିଳ୍ପକ୍ଷେତ୍ରରେ ସଂହତିପୂର୍ଣ୍ଣ ଓ ସମତା ସମ୍ପନ୍ନ ଶିଳ୍ପ ସମୃଦ୍ଧି ହାସଲ କରାଯାଇ ପାରିବ । ଏହା ନିଃସନ୍ଦେହରେ କୁହାଯାଇପାରେ ଯେ, ଚଳିତ ଶତାବ୍ଦୀର ଶେଷଭାଗକୁ ଦେଶର ଶିଳ୍ପର ମାନଚିତ୍ରରେ ଓଡ଼ିଶା ଏକ ଗୁରୁତ୍ୱପୂର୍ଣ୍ଣ ସ୍ଥାନ ଦଖଲ କରିପାରିବ ।

---

**ଶିଳ୍ପ ମନ୍ତ୍ରୀ, ଓଡ଼ିଶା ।**



ପୁରୀଠାରେ ଅନୁଷ୍ଠିତ ସତ୍‌ସଙ୍ଗ ଜାତୀୟ ସଂହତି ସମାବେଶରେ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ବିଜୁ ପଟ୍ଟନାୟକଙ୍କ ଉଦ୍‌ବୋଧନ ।



# ଜନସାଧାରଣଙ୍କ ସେବାରେ ଲୋକ ସମ୍ପର୍କ ବିଭାଗ

ଶ୍ରୀ ବୈରାଗୀ ଜେନା

ଗଣତନ୍ତ୍ର ଶାସନରେ ଲୋକ ସମ୍ପର୍କ ଭୂମିକା ଅତୀବ ଗୁରୁତ୍ୱପୂର୍ଣ୍ଣ । ପ୍ରଶାସନ ଓ ଜନସାଧାରଣଙ୍କ ଭିତରେ ସମନ୍ୱୟ ରକ୍ଷା କରିବା ହିଁ ଲୋକ ସମ୍ପର୍କ । ଯେତେ ପରିମାଣରେ ଏହି ସମନ୍ୱୟ ରକ୍ଷା କରାଯାଇ ପାରିବ ସେତେ ପରିମାଣରେ ଜନସାଧାରଣଙ୍କ ଭିତରେ ସଚେତନତା ସୃଷ୍ଟି କରାଯାଇ ପାରିବ । ଅତଏବ୍ କେହି କେବେହେଲେ ଏହି ଗୁରୁଦାୟିତ୍ୱର ଅନ୍ତ ପାଇବା ସମ୍ଭବ ନୁହେଁ ।

ଏଥିପାଇଁ ଆମ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ବିଜୁ ପଟ୍ଟନାୟକ ଓଡ଼ିଶାର ଶାସନ ଭାର ଗ୍ରହଣ କଲା ପରେ ଏହି ବିଭାଗର ଗୁରୁତ୍ୱ ଉପଲବ୍ଧି କରି ଜନଚେତନା ଜାଗ୍ରତ କରିବା ଦିଗରେ ଲୋକ ସମ୍ପର୍କ ବିଭାଗର କାର୍ଯ୍ୟ ଦକ୍ଷତାକୁ ବୃଦ୍ଧି କରିବା ନିମନ୍ତେ ଯଥେଷ୍ଟ ଗୁରୁତ୍ୱ ଆରୋପ କଲେ ।

ପରିଣାମରେ ପ୍ରତ୍ୟେକ ବର୍ଷ ଦଶ ଗୋଟି କରି ସୂଚନା କେନ୍ଦ୍ର ଓ ପାଠାଗାର ଖୋଲିବା ପାଇଁ ନିଷ୍ପତ୍ତି ନେଇ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ କରାଯାଉଛି । ସ୍ମରଣଯୋଗ୍ୟ ଯେ ନିର୍ଦ୍ଦିଷ୍ଟ କେତୋଟି ବଡ଼ ସହର ସମେତ କେବଳ ଜିଲ୍ଲା ସଦର ମହକୁମା ପାଇଁ ଏଭଳି ବ୍ୟବସ୍ଥା ଏଥି ପୂର୍ବରୁ କରାଯାଇ ପାରିଥିଲା । ପରିବର୍ତ୍ତିତ ନିଷ୍ପତ୍ତି କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ ହେବା ଫଳରେ ବର୍ତ୍ତମାନ ସବ୍‌ଡିଭିଜନ୍ ଓ ତହସିଲ୍ ସଦର ମହକୁମାରେ ମଧ୍ୟ ଏହି ସୁବିଧା ବ୍ୟବସ୍ଥା କରାଯାଇ ପାରିଛି । ଏପରିକି କେତେକ ବ୍ଲକ ସ୍ତରରେ ମଧ୍ୟ ସୂଚନା କେନ୍ଦ୍ର ଓ ପାଠାଗାର ଖୋଲାଯାଇ ପାରିଛି ।

ଜନସାଧାରଣଙ୍କ ହିତ ସାଧନ ନିମନ୍ତେ ବିଭିନ୍ନ ସମୟରେ ସରକାର ପ୍ରଣୟନ କରୁଥିବା ନିୟମ ଏବଂ ଯୋଗାଉଥିବା ସୁବିଧା ସମ୍ପର୍କରେ ଜନସାଧାରଣଙ୍କୁ ଅବଗତ କରାଇବା ମଧ୍ୟ ଏହି ବିଭାଗର ଆଉ ଏକ ଗୁରୁତ୍ୱପୂର୍ଣ୍ଣ କାର୍ଯ୍ୟ । ଏ କ୍ଷେତ୍ରରେ ମଧ୍ୟ କାର୍ଯ୍ୟ ଦକ୍ଷତା ବୃଦ୍ଧି କରିବା ପାଇଁ ବ୍ରହ୍ମପୁର, କଟକ ଓ ସମ୍ବଲପୁରଠାରେ ତିନିଜଣ ଉପନିର୍ଦ୍ଦେଶକଙ୍କୁ ସ୍ୱତନ୍ତ୍ର ଭାବେ ନିଯୁକ୍ତି ଦେଇ ଶାସକ ମାନ ବୃଦ୍ଧି କରାଯାଇଛି ।

ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ବିଜୁ ବାବୁଙ୍କ ଭାଷାରେ ପ୍ରତ୍ୟେକେ ନିଜ ନିଜ ଜାତିର ଇତିହାସକୁ ନେଇ ଗର୍ବ କରନ୍ତି । କିନ୍ତୁ ଆଜିକାଲି ସମାଜର ଚିନ୍ତା ଭିନ୍ନ ମୋଡ଼ ନେବାକୁ ବସିଛି । ପ୍ରତିଭା ପୁଞ୍ଜ ଓ ପୂର୍ବ ସୁରୀମାନଙ୍କ କଥା ଅନେକେ ଭୁଲି ଗଲେଣି । ତେଣୁ ଭବିଷ୍ୟତ ବଂଶଧରମାନଙ୍କ ମନରେ ଏ ଦିଗରେ ଚେତନା ଜାଗ୍ରତ କରିବା ପାଇଁ ବିଭିନ୍ନ କ୍ଷେତ୍ରରେ ଅବଦାନ ରଖିଯାଇଥିବା ପୂର୍ବ ସୁରୀମାନଙ୍କ ଜୟନ୍ତୀ ଉତ୍ସବ ପାଳନ କରିଆରେ ଶ୍ରଦ୍ଧାଞ୍ଜଳି ଅର୍ପଣ କରିବା ବ୍ୟବସ୍ଥା କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ କରାଯାଉଛି । ଏହି ବ୍ୟବସ୍ଥା ଅନୁସାରେ ଖୁଣ୍ଟିଆ, ଚକରା ପାଇକ ଭଳି ଅନେକ ଭୂମି ସନ୍ତାନଙ୍କୁ ପୁଣି ଥରେ ଲୋକ ଲୋଚନକୁ ଆଣିବା ସମ୍ଭବପର ହୋଇଛି । ବିଶେଷ କରି ସରକାରଙ୍କ ମୁଖପାତ୍ର ଭାବେ ପ୍ରକାଶ ପାଉଥିବା "ଉତ୍କଳ ପ୍ରସଙ୍ଗ" "ଓଡ଼ିଶା ରିଭ୍ୟୁ" ଭୂମିକା ନ ପ୍ରଶଂସନୀୟ । ଓଡ଼ିଶାର ଗୌରବମୟ ଅଧ୍ୟାୟ ତଥା କୀର୍ତ୍ତିମା ପୁରୁଷମାନଙ୍କ ସମ୍ପର୍କରେ ବିଭିନ୍ନ ସଂଖ୍ୟାରେ ଆଲୋଚନା କ ନୂତନ ପ୍ରେରଣା ଯୋଗାଇ ଦିଆଯାଇ ପାରିଛି । ଉଲ୍ଲେଖଯୋ ଯେ ସାଧାରଣତନ୍ତ୍ର ଦିବସ, ସ୍ୱାଧୀନତା ଦିବସ, ଓଡ଼ିଶା ଦିବସ ରଥ ଯାତ୍ରା ଉପଲକ୍ଷେ ସ୍ୱତନ୍ତ୍ର ବିଶେଷାଙ୍କ ପ୍ରକାଶ କରାଯିବା ସ ସଙ୍ଗେ ଅତିବଡ଼ୀ ଜଗନ୍ନାଥ ଦାସ, କବି ଜୟଦେବ, ଫ ମୋହନ ପ୍ରଭୃତି ପ୍ରତିଭାବାନ୍ ପୁରୁଷମାନଙ୍କ ସମ୍ପର୍କରେ ମଧ୍ୟ ସ୍ୱ ସଂଖ୍ୟା ପ୍ରକାଶ କରି ଜନସାଧାରଣଙ୍କ ଦ୍ୱାରା ଆଦୃତ ହୋ ପାରିଛି ।

ମହିଳାମାନଙ୍କ ବିକାଶ ନିମନ୍ତେ ସଙ୍କଳ୍ପବଦ୍ଧ ହୋଇଥିବା ସରକାରଙ୍କ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମର ସଫଳ ରୂପାୟନ ନିମନ୍ତେ ଅକ୍ଟୋ ୧୯୯୪ରେ ଉତ୍କଳ ପ୍ରସଙ୍ଗର "ମହିଳା ବିଶେଷାଙ୍କ" ପ୍ର କରାଯାଇଛି । ଓଡ଼ିଶାର ଗୌରବମୟ ପରମ୍ପରାର ପୁନ ନିମନ୍ତେ ନଭେମ୍ବର ୧୯୯୪ରେ "ବାଲିଯାତ୍ରା ବିଶେଷାଙ୍କ" ପ୍ର କରାଯାଇଛି ।

ମୋଟାମୋଟି ଭାବରେ କହିବାକୁ ଗଲେ ଲୋକ ସମ୍ପର୍କ ଏଭଳି ଏକ ଗୁରୁତ୍ୱପୂର୍ଣ୍ଣ ବିଭାଗ ଯାହାର କେବେହେଲେ ନାହିଁ । ତଥାପି ବିଜୁ ବାବୁଙ୍କ ନେତୃତ୍ୱରେ ଏହି ତିନି ଅନେକ ସାଫଲ୍ୟ ଅର୍ଜନ କରିପାରିଛି । ଏଥିରେ ନାହିଁ ।

---

ମନ୍ତ୍ରୀ, ସୂଚନା ଓ ଲୋକ ସମ୍ପର୍କ ବିଭାଗ ।



# ଗ୍ରାମାଞ୍ଚଳରେ ରାସ୍ତା, ପାନୀୟ ଜଳ ଯୋଗାଣ — ଏକ ଜରୁରୀ ଆବଶ୍ୟକତା

ଶ୍ରୀ ପ୍ରସନ୍ନ ଆଗ୍ନୁର୍ଯ୍ୟ

ଭାରତ ଏକ ଗ୍ରାମ ପ୍ରଧାନ ଦେଶ । ଗାନ୍ଧିଜୀଙ୍କ ଭାଷାରେ ପ୍ରକୃତ ଭାରତ ତା'ର ଗ୍ରାମରେ ହିଁ ରହିଛି । କିନ୍ତୁ ସ୍ୱାଧୀନତା ପ୍ରାପ୍ତିର ୪ଟି ଦଶକରୁ ଅଧିକ ହୋଇସାରିଥିଲେ ମଧ୍ୟ ଗାନ୍ଧୀଜୀଙ୍କ ସ୍ୱପ୍ନର ଭାରତ ବର୍ଷକୁ ସାକାର କରିବାର ଉଦ୍ୟମ ଏ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ ଭାବରେ ଫଳବତୀ ହୋଇ ପାରି ନାହିଁ । ଓଡ଼ିଶା ଅବସ୍ଥା ମଧ୍ୟ ତଦ୍ରୂପ । ତେଣୁ ବର୍ତ୍ତମାନର ରାଜ୍ୟ ସରକାର ଗ୍ରାମାଭିମୁଖୀ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମମାନଙ୍କ ଉପରେ ଅଧିକ ଗୁରୁତ୍ୱ ଆରୋପ କରି ଗ୍ରାମାଞ୍ଚଳର ସମନ୍ୱିତ ବିକାଶ ପାଇଁ ଏକ ନୂତନ ଅଧ୍ୟାୟ ଆରମ୍ଭ କରିଛନ୍ତି । ଗ୍ରାମାଞ୍ଚଳ ବିକାଶର କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମକୁ ସୁସଂହତ ଓ ତ୍ୱରାନ୍ୱିତ କରିବା ପାଇଁ ସ୍ୱତନ୍ତ୍ର ଭାବରେ ଏକ ଗ୍ରାମ୍ୟ ଉନ୍ନୟନ ବିଭାଗ ଗଠନ କରିଛନ୍ତି ।

ସାଧାରଣ ମଣିଷର କେତୋଟି ସର୍ବନିମ୍ନ ଆବଶ୍ୟକତା ମଧ୍ୟରୁ ଶୁଦ୍ଧ ପାନୀୟ ଜଳ ଓ ଯୋଗାଯୋଗ ପାଇଁ ଗାଁକୁ ରାସ୍ତା ଅନ୍ୟତମ ଅଟେ । ଆଜି ମଧ୍ୟ ଆମ ରାଜ୍ୟରେ ଏପରି ଗ୍ରାମାଞ୍ଚଳ ଅଛି ଯେଉଁଠି ସାଧାରଣ ମଣିଷ ଶୁଦ୍ଧ ପିଇବା ପାଣି ପାଇଁ ହନ୍ତସନ୍ତ ହୁଏ । ଆମ ରାଜ୍ୟ ସରକାର ସମସ୍ତ ଜଳାକ୍ଲିଷ୍ଟ ଚିହ୍ନିତ ଗ୍ରାମକୁ ନିରାପଦ ପିଇବା ପାଣି ଯୋଗାଇବା ପାଇଁ ବଦ୍ଧ ପରିକର ।

## ଗ୍ରାମାଞ୍ଚଳରେ ପାଇପ୍ ଜଳ ଯୋଗାଣ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ :

ସହରାଞ୍ଚଳ ପରି ଓଡ଼ିଶାର ଗ୍ରାମାଞ୍ଚଳରେ ପାଇପ୍ ଜଳ ଯୋଗାଣ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ଉପରେ ରାଜ୍ୟ ସରକାର ଗୁରୁତ୍ୱ ଆରୋପ କରୁଛନ୍ତି । ସ୍ୱାଧୀନତା ପ୍ରାପ୍ତି ପରେ ୧୯୯୦ ମସିହା ସୁଦ୍ଧା ୯୮ ଗୋଟି ଗ୍ରାମ୍ୟ ପାଇପ୍ ଜଳ ଯୋଗାଣ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ କରାଯାଇଥିଲା । ଏଥିରୁ ଜଣା ପଡୁଛି, ପୂର୍ବରୁ ବସ୍ତୁତଃ ସହରାଞ୍ଚଳରେ ପାଇପ୍ ଜଳ ଯୋଗାଣ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମକୁ ସୀମିତ ରଖାଯାଇଥିଲା । ଅଥଚ ବିଗତ ୨ ବର୍ଷ ମଧ୍ୟରେ ଓଡ଼ିଶାର ଗ୍ରାମାଞ୍ଚଳରେ ୧୨୧ ଗୋଟି ପାଇପ୍ ଜଳ ଯୋଗାଣ ମାଧ୍ୟମରେ ବିଭିନ୍ନ ଜିଲ୍ଲାର ୩୬୬ ଗୋଟି ଗ୍ରାମ ଓ ତତ୍‌ସଂଲଗ୍ନ ପଡ଼ାକୁ ପାଇପ୍ ଯୋଗେ ବିଶୁଦ୍ଧ ପାନୀୟ ଜଳ ଯୋଗାଇ ଦିଆଯିବାର କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ହାତକୁ ନିଆଯାଇଛି । ଅଦ୍ୟାବଧି ଏହି କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ବାବଦରେ ୨,୬୬୩ ଲକ୍ଷ ଟଙ୍କା ମଞ୍ଜୁର କରାଯାଇ ସାରିଲାଣି । ପାଞ୍ଚ ଗୋଟି ପାଇପ୍ ଜଳ ଯୋଗାଣ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ଯଥା—ବଲାଙ୍ଗୀର ଜିଲ୍ଲାର ସିନ୍ଧେଇକେଲା, କେନ୍ଦୁଝର ଜିଲ୍ଲାର କେଶଦୁରାପାଳ, କଟକ ଜିଲ୍ଲାର ରଘୁନାଥପୁର ଓ ଓଳାଶୁଣି, ଗଞ୍ଜାମ ଜିଲ୍ଲାର ଟିଗିରିପଡ଼ା ଶାସନ ଗ୍ରାମ୍ୟ ପାଇପ୍ ଜଳ ଯୋଗାଣ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ କରାଯାଇ ନିୟମିତ ଭାବେ ଦୈନିକ ମୁଣ୍ଡ ପିଛା ୪୦ ଲିଟର ହିସାବରେ ପାନୀୟ ଜଳ ଯୋଗାଇ ଦିଆଯାଉଛି । ଆସନ୍ତା ଆର୍ଥିକ ବର୍ଷ ପାଇଁ ୧୦୦ରୁ ଊର୍ଦ୍ଧ୍ୱ ନୂତନ ଗ୍ରାମ୍ୟ ପାଇପ୍ ଜଳ ଯୋଗାଣ ସକାଶେ ଅର୍ଥ ବରାଦ କରାଯାଉଛି ।

## ଆଦିବାସୀ ବହୁଳ ଗ୍ରାମାଞ୍ଚଳରେ ପାନୀୟ ଜଳ ଯୋଗାଣ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ :

ସୁଦୂର କୋରାପୁଟ, ରାୟଗଡ଼ା, ମାଲକାନାଗିରି, ନବରଙ୍ଗପୁର ଫୁଲବାଣୀ ଜିଲ୍ଲାର ଆଦିବାସୀ ଅଧ୍ୟୁଷିତ ଗ୍ରାମାଞ୍ଚଳରେ ନିରାପଦ ପିଇବା ପାଣି ଯୋଗାଇବା ସକାଶେ ରାଜ୍ୟ ସରକାର ସର୍ବବିଧ ପଦକ୍ଷେପ ଗ୍ରହଣ କରିଛନ୍ତି । ତା ୧-୪-୧୯୯୧ ସୁଦ୍ଧା ରାଜ୍ୟର ସର୍ବମୋଟ ୪,୨୨୧ ଚିହ୍ନିତ ଗ୍ରାମ ମଧ୍ୟରେ ୧,୦୯୫ ଗୋଟି ଚିହ୍ନତ ଗ୍ରାମକୁ ନିରାପଦ ପିଇବା ପାଣି ଯୋଗାଇବା ସମ୍ଭବପର ହୋଇପାରି ନଥିଲା । ଏଥି ମଧ୍ୟରୁ ଅଧିକାଂଶ ଚିହ୍ନିତ ଗ୍ରାମ ଉପରୋକ୍ତ ଆଦିବାସୀ ବହୁଳ ଜିଲ୍ଲାମାନଙ୍କରେ ଅବସ୍ଥିତ । ଦୁର୍ଗମ ପାହାଡ଼ିଆ ଅଞ୍ଚଳକୁ ରିଗ୍ ମେସିନ୍ ନେବାରେ ଅସୁବିଧା, ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟ ଜନିତ୍ ସମସ୍ୟା ଓ ଅନ୍ୟାନ୍ୟ ବହୁ କାରଣରୁ ଏହି ଗ୍ରାମଗୁଡ଼ିକରେ ପିଇବା ପାଣି ଯୋଗାଇବା କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ଏକ ଗୁରୁତର ସମସ୍ୟା ହୋଇ ରହି ଆସୁଥିଲା । ଏହି ସବୁ ସମସ୍ୟା ପରିଲକ୍ଷିତ କରି ରାଜ୍ୟ ସରକାର ପିଇବା ପାଣି ଯୋଗାଇବା ସକାଶେ ବିଭିନ୍ନ ପଦକ୍ଷେପ ଗ୍ରହଣ କରିଛନ୍ତି । ଗ୍ରାମର ଭୌଗଳିକ ସ୍ଥିତି, ଲୋକ ସଂଖ୍ୟା ଓ ବିଭିନ୍ନ ଗ୍ରାମ ପାଇଁ ଆବଶ୍ୟକୀୟ ଉତ୍ସ ନିର୍ଦ୍ଧାରଣ କରି ଏହି କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମକୁ ତ୍ୱରାନ୍ୱିତ କରିଛନ୍ତି । ୧,୦୯୫ ଗୋଟି ଜଳ ଉତ୍ସ ବିହୀନ ଚିହ୍ନିତ ଗ୍ରାମମାନଙ୍କ ମଧ୍ୟରୁ ଡିସେମ୍ବର, ୧୯୯୨ ସୁଦ୍ଧା ୬୭୪ ଗୋଟି ଚିହ୍ନିତ ଜଳକ୍ଲିଷ୍ଟ ଗ୍ରାମକୁ ଲୋକ ସଂଖ୍ୟା ଭିତ୍ତିରେ ପାନୀୟ ଜଳ ଯୋଗାଇ ଦିଆଯାଇଅଛି । ଉଲ୍ଲେଖନୀୟ ଯେ, ଅନେକ ଗ୍ରାମ ବହୁ ଉଚ୍ଚ ପାହାଡ଼ ଉପରେ ଅବସ୍ଥିତ । ଏହି ସବୁ ଗ୍ରାମକୁ ଝରଣାରୁ ପାଇପ୍ ଯୋଗେ ପାଣି ଆଣି ବିଶୁଦ୍ଧ ପାନୀୟ ଜଳ ଯୋଗାଇ ଦିଆଯାଉଅଛି । ଏହାର ଏକ ଉଦାହରଣ ଫଟୋ ଚିତ୍ରରେ ଦିଆଯାଇଅଛି । ବହୁକାଳ ଧରି ଉପେକ୍ଷିତ ଆଦିବାସୀ ଭାଇ ଭଉଣୀମାନେ ନିରାପଦ ପାନୀୟ ଜଳର ସ୍ୱାଦ ବର୍ତ୍ତମାନ ଉପଲବ୍ଧି କରୁଅଛନ୍ତି । ବାକି ରହିଯାଉଥିବା ଜଳ ଉତ୍ସବିହୀନ ଚିହ୍ନିତ ଗ୍ରାମଗୁଡ଼ିକୁ ଜୁନ୍, ୧୯୯୩ ମସିହା ସୁଦ୍ଧା ଲୋକ ସଂଖ୍ୟା ଭିତ୍ତିରେ ନିରାପଦ ପିଇବା ପାଣି ଯୋଗାଇ ଦିଆଯିବ ।

## ହରିଜନ ଆଦିବାସୀ ପଡ଼ାରେ ପାନୀୟ ଜଳ ଯୋଗାଣ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ :

୧୯୯୧-୯୨ ଆର୍ଥିକ ବର୍ଷରେ ୧,୦୦୦ ଗୋଟି ହରିଜନ ଆଦିବାସୀ ବହୁଳ ପଡ଼ା ଚିହ୍ନିତ କରାଯାଇ ନିରାପଦ ପାନୀୟ ଜଳ ଯୋଗାଇବା ସକାଶେ ପଦକ୍ଷେପ ଗ୍ରହଣ କରାଯାଇଥିଲା । ପ୍ରଚଳିତ ନିୟମ ଯଥା-୨୫୦ ଲୋକଙ୍କ ପାଇଁ ଗୋଟିଏ ଲେଖାଏଁ ନଳ କୂପ ଖନନ ନିୟମକୁ କୋହଳ କରାଯାଇ ୧,୦୦୦ ଲୋକଙ୍କ ପାଇଁ ଗୋଟିଏ ନଳ କୂପ ହିସାବରେ ୮୭୬ଟି ହରିଜନ ଓ ଆଦିବାସୀ ପଡ଼ାକୁ ପାନୀୟ ଜଳ ଯୋଗାଇ ଦିଆ ଯାଇଅଛି । ଅବଶିଷ୍ଟ ୧୨୪ ଗୋଟି ପଡ଼ାକୁ ମାର୍ଚ୍ଚ, ୧୯୯୩ ସୁଦ୍ଧା ପାନୀୟ ଜଳ ଯୋଗାଇ ଦିଆଯିବା ସକାଶେ ସମସ୍ତ ପଦକ୍ଷେପ ଗ୍ରହଣ କରା ଯାଇଅଛି । ଏତଦ୍ ବ୍ୟତୀତ ଆଉ ଅଧିକ ୫୦୦ଟି ହରିଜନ ଓ ଆଦିବାସୀ ପଡ଼ାକୁ ପାନୀୟ ଜଳ ଯୋଗାଇବା ସକାଶେ ଯୋଜନା ପ୍ରସ୍ତୁତ କରା ଯାଇଅଛି । ବିଭିନ୍ନ ଜିଲ୍ଲାର ତାଲିକା ଚୂଡ଼ାନ୍ତ କରାଯାଇ ଏହିସବୁ ପଡ଼ାକୁ ଅଗ୍ରାଧିକାର ଭିତ୍ତିରେ ପାନୀୟ ଜଳ ଯୋଗାଇ ଦିଆଯିବ ।

## ଗ୍ରାମାଞ୍ଚଳରେ ପରିମଳ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ :

ପାନୀୟ ଜଳ ଯୋଗାଣ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ସହିତ ଗ୍ରାମାଞ୍ଚଳର ପରିମଳ ବ୍ୟବସ୍ଥାର ଆବଶ୍ୟକତା ଉପରେ ରାଜ୍ୟ ସରକାର ଯଥେଷ୍ଟ ଗୁରୁତ୍ୱ ପ୍ରଦାନ କରୁଅଛନ୍ତି । ଏକ ସୁସ୍ଥ ଓ ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟକର ପରିବେଶର ଆବଶ୍ୟକତା ଉପଲବ୍ଧି କରି ଗ୍ରାମ୍ୟ ପରିମଳ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ପାଇଁ ୧୯୯୧-୧୯୯୨ ଆର୍ଥିକ ବର୍ଷରେ ୭୦ ଲକ୍ଷ ଟଙ୍କା ବ୍ୟୟ ବରାଦ କରାଯାଇଥିଲା । ଚଳିତ ଆର୍ଥିକ ବର୍ଷରେ ଏହି କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ସକାଶେ ୧୫୦·୦୦ ଲକ୍ଷ ଟଙ୍କା ବ୍ୟୟ କରାଯାଇଅଛି । ଏକ ଆଗୁଆ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ସ୍ଥିର କରାଯାଇ ୧୨ ଗୋଟି ଗ୍ରାମରେ ସୁଲଭ ଶୌଚାଳୟ ପ୍ରତିଷ୍ଠା କରାଯାଇ ସାରିଲାଣି । ଯେଉଁ ଗ୍ରାମଗୁଡ଼ିକ ପଞ୍ଚାୟତ ସମିତିର ମହକୁମା ବା ଦର୍ଶନୀୟ ସ୍ଥାନ ସେହି ଗ୍ରାମଗୁଡ଼ିକରେ ବହୁ ଜନ ସମାଗମ ହୋଇଥାଏ । ଏହିସବୁ ଗ୍ରାମରେ ପର୍ଯ୍ୟାୟ କ୍ରମେ ସୁଲଭ ଶୌଚାଳୟ ପ୍ରତିଷ୍ଠା ସକାଶେ ଏକ ଯୋଜନା ହାତକୁ ନିଆ ଯାଇଅଛି । ଏହି ଆର୍ଥିକ ବର୍ଷରେ ୭୬ଟି ସୁଲଭ ଶୌଚାଳୟ ପ୍ରତିଷ୍ଠା କରାଯିବା ସକାଶେ ବ୍ୟୟ ବରାଦ କରାଯାଇଅଛି ।

ଗ୍ରାମାଞ୍ଚଳରେ ଘରୋଇ ପାଇଖାନା କରାଯିବା କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ଗ୍ରାମ୍ୟ ପରିମଳ ଯୋଜନାରେ ଅଗ୍ରାଧିକାର ଦିଆ ଯାଇଅଛି । ଗ୍ରାମାଞ୍ଚଳରେ ଘରୋଇ ପାଇଖାନା ନିର୍ମାଣ ସକାଶେ ବିଭିନ୍ନ ଜିଲ୍ଲାରୁ ଆବେଦନ ପତ୍ର ପହଞ୍ଚିଅଛି । ସ୍ୱେଚ୍ଛାସେବୀ ସଙ୍ଗଠନଗୁଡ଼ିକୁ ଏହି କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମରେ ନିୟୋଜିତ କରିବା ସକାଶେ ସିଦ୍ଧାନ୍ତ ଗ୍ରହଣ କରାଯାଇଛି । ଆସନ୍ତା ଆର୍ଥିକ ବର୍ଷରେ ଏହି କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମକୁ ତ୍ୱରାନ୍ୱିତ କରାଯିବ ।

ଗାଁ ଗହଳରେ ବସାଯାଇଥିବା ନଳକୂପ ଚବାଣର ସ୍ୱରି ପାର୍ଶ୍ୱରେ ଅପରିଷ୍କାର ଜଳ ରହି ଅସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟକର ପରିବେଶ ସୃଷ୍ଟି କରିଥାଏ । ଏକ ସୁଚିନ୍ତିତ ଯୋଜନା ମାଧ୍ୟମରେ ଏହି ଜଳକୁ ନିଷ୍କାସନ କରିବା ସକାଶେ ପଦକ୍ଷେପ ଗ୍ରହଣ କରାଯାଉଅଛି । ଗ୍ରାମ ପରିମଳ ଯୋଜନା କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମରେ ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟ ଶିକ୍ଷା କାର୍ଯ୍ୟକ୍... ମଧ୍ୟ ଅନ୍ତର୍ଭୁକ୍ତ କରା ଯାଇଅଛି ।

ଗ୍ରାମବାସୀମାନଙ୍କୁ ନିରାପଦ ପାଣି ପିଇବାର ଉପଯୋଗି... ପରିବେଶ ନିର୍ମଳ ରଖିବା ଆବଶ୍ୟକତା ଓ ନିଜେ ପରିଷ୍... ପରିଚ୍ଛନ୍ନ ରହିବା ଆବଶ୍ୟକତା ଏହି କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ମାଧ୍ୟମରେ ଅବଗ... କରାଯିବ ।

## ଗ୍ରାମାଞ୍ଚଳରେ ରାସ୍ତା ଉନ୍ନୟନ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ :

ଆମେ ଏ କଥା ଜାଣୁ ଯେ, ଓଡ଼ିଶାର ବହୁ ଗ୍ରାମାଞ୍ଚଳ... ରାସ୍ତାଘାଟର ଅସୁବିଧା ରହିଛି । ଏପରି ଗାଁ ଅଛି ଯେଉଁ... ବର୍ଷାଦିନେ କାହିଁକି ଗ୍ରୀଷ୍ମ ଦିନରେ ମଧ୍ୟ ଯାନ ବାହାନ ଚଳାଚ... ସମ୍ଭବ ନୁହେଁ । ଓଡ଼ିଶାର ପ୍ରତ୍ୟେକଟି ଗ୍ରାମକୁ ପଞ୍ଚାୟତ ମୁଖ... କାର୍ଯ୍ୟାଳୟ ସହିତ ଏବଂ ପ୍ରତ୍ୟେକଟି ମୁଖ୍ୟ କାର୍ଯ୍ୟାଳୟକୁ ବ୍ଲ... ମୁଖ୍ୟ କାର୍ଯ୍ୟାଳୟ ସହିତ ସଂଯୋଗ କରିବାର ଯୋଜନା ହାତ... ନିଆ ଯାଇଛି ଯାହାକୁ ପର୍ଯ୍ୟାୟକ୍ରମେ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ କରାଯିବ... ରାଜ୍ୟ ସରକାରଙ୍କର ସୀମିତ ଆର୍ଥିକ ସମ୍ବଳ ସତ୍ତ୍ୱେ ୧୯୯୦-୯... ବର୍ଷରେ ୮୨ଟି ନୂତନ ଗ୍ରାମାଞ୍ଚଳର ପୋଲ ନିର୍ମାଣ କାର୍ଯ୍ୟ ହାତ... ନିଆଯାଇଛି । ସେହିପରି ୧୯୯୧-୯୨ ଆର୍ଥିକ ବର୍ଷରେ ୫... ନୂତନ ପୋଲ ନିର୍ମାଣ କାର୍ଯ୍ୟ ହାତକୁ ନିଆଯାଇଛି । ବର୍ତ୍ତମା... ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ସର୍ବମୋଟ ୩୪୬ଟି ଗ୍ରାମାଞ୍ଚଳ ପୋଲ ନିର୍ମାଣ କାର... ହାତକୁ ନିଆଯାଇଛି । ରାଜ୍ୟ ସରକାରଙ୍କର ଗ୍ରାମ୍ୟ ଉନ୍ନ... ବିଭାଗ ସର୍ବମୋଟ ୨୯·୫୨୯ କି.ମି. ଗ୍ରାମ୍ୟ ରାସ୍ତାର ଦାୟି... ଗ୍ରହଣ କରିଛନ୍ତି ଏବଂ ସେହି ରାସ୍ତାଗୁଡ଼ିକର ମରାମତି... ରକ୍ଷଣାବେକ୍ଷଣ ପାଇଁ ପଦକ୍ଷେପ ଗ୍ରହଣ କରିଛନ୍ତି । ଏଠା... ଉଲ୍ଲେଖ ଯୋଗ୍ୟ ଯେ, ଶ୍ରୀଯୁକ୍ତ ବିଜୁ ପଟ୍ଟନାୟକଙ୍କ ନେତୃତ୍ୱ... ନୂତନ ସରକାର ଦାୟିତ୍ୱ ଗ୍ରହଣ କରିବା ପରଠାରୁ ଗତ ୩... ମଧ୍ୟରେ ରାଜ୍ୟର ପ୍ରତ୍ୟେକ ନିର୍ବାଚନ ମଣ୍ଡଳୀ ପିଛା ଗ୍ରା... ରାସ୍ତାର ବିକାଶ ପାଇଁ ରାଜ୍ୟ ଯୋଜନାରୁ ପ୍ରାୟ ୫୦ ଲକ୍ଷ ... ଯାଏ ଅନୁଦାନ ଦିଆଯାଇଛି । ଏହା ବ୍ୟତୀତ ... ରାସ୍ତାମାନଙ୍କର ରକ୍ଷଣାବେକ୍ଷଣ ପାଇଁ ଅଣ ଯୋଜନା ଖର୍ଚ୍ଚରୁ... ବହୁ ଅର୍ଥ ବ୍ୟୟ କରାଯାଇଛି । ଅଷ୍ଟମ ଯୋଜନା କାଳ ମଧ୍ୟ... ରାଜ୍ୟର ୨,୫୦୦ କି.ମି. ଗ୍ରାମ୍ୟ ରାସ୍ତାକୁ ପିଚୁ କରିବା ୫... କି.ମି. ରାସ୍ତାକୁ ମେଟାଲିଂ କରିବା ଓ ୨,୦୦୦ କି.ମି. ରାସ୍ତାର ... ଓ ମୋରମ୍ କାର୍ଯ୍ୟ ପାଇଁ ଲକ୍ଷ୍ୟ ଧାର୍ଯ୍ୟ କରାଯା... ମୋଟାମୋଟି କହିବାକୁ ଗଲେ ଓଡ଼ିଶାର ନୂତନ ସରକାର ... ରାସ୍ତା ନିର୍ମାଣର ଏକ ନୂତନ ଯୁଗ ଆରମ୍ଭ କରିଛନ୍ତି ।

ଆମର ପୂର୍ଣ୍ଣ ବିଶ୍ୱାସ, ଓଡ଼ିଶାର ଜନତା ଦଳ ସ... ଗ୍ରାମାଞ୍ଚଳର ବିକାଶ ପାଇଁ ଗ୍ରହଣ କରୁଥିବା ବିଭିନ୍ନ କାର୍ଯ୍ୟ... ପ୍ରକ୍ରିୟା ଯଦି ଅବ୍ୟାହତ ରହେ ତାହା ହେଲେ ଏକ ସୁସ୍ଥ ଓ ... ଓଡ଼ିଶା ଗଠନ କରିବା ଆମର ସ୍ୱପ୍ନ ନିଶ୍ଚିତ ସାକାର ହେବ, ... ସନ୍ଦେହ ନାହିଁ ।

ମନ୍ତ୍ରୀ, ଗ୍ରାମ୍ୟ ଉନ୍ନୟନ, ଓଡ଼ିଶା ।



# ଅନୁସୂଚିତ ଜାତିର ଉନ୍ନୟନ

ଶ୍ରୀ ଘାସିରାମ ମାଝୀ

କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ ଗୋଷ୍ଠୀର ଅନୁମୋଦନ କ୍ରମେ ଧାର୍ଯ୍ୟ ହୋଇଥିବା ପଦକ୍ଷେପ ଓ ସାଧାରଣ ଆଭିମୁଖ୍ୟକୁ ଆଖି ଆଗରେ ରଖି ଷଷ୍ଠ ପଞ୍ଚବାର୍ଷିକ ଯୋଜନା ଆରମ୍ଭରୁ ଅନୁସୂଚିତ ଜାତିର ଉନ୍ନୟନ ପାଇଁ ରାଜ୍ୟରେ ଏକ ବିଶେଷ ଅଙ୍ଗୀଭୂତ ଯୋଜନା ପ୍ରବର୍ତ୍ତିତ ଓ କାର୍ଯ୍ୟକରୀ ହେଉଛି ।

ଅଧିକ ଉତ୍ପାଦନ, ଉନ୍ନତ ବୈଷୟିକ ବିଦ୍ୟା, ବିପଣନ ଓ ମାନବ ସମ୍ବଳ ବିକାଶ ଉପରେ ଅଧିକ ଗୁରୁତ୍ୱ ଆରୋପ କରାଯାଇ ବୁଣାକାର, ଚର୍ମ ଶିଳ୍ପ ଶ୍ରମିକ, ମତ୍ସ୍ୟଜୀବୀ, ପାଟବସ୍ତ୍ର ବିଶାରଦ ଆଦି ପ୍ରଧାନ ବୃତ୍ତିଜୀବୀ, ଗୋଷ୍ଠୀଙ୍କ ପାଇଁ ଚାହିଦା ମୁତାବକ ବି ମିଶ୍ର ପ୍ରକଳ୍ପ ରୂପାୟିତ ହେଉଛି । ସମନ୍ୱିତ ଗ୍ରାମ ଉନ୍ନୟନ ଯୋଜନା ଓ ଅନ୍ୟ ବିଶେଷ ପ୍ରକଳ୍ପଗୁଡ଼ିକ ବ୍ୟତୀତ ଅର୍ଥନୀତି ଦୃଷ୍ଟିରୁ ସମ୍ଭବ ହେଉଥିବା ଆୟ ବୃଦ୍ଧିକାରୀ ଯୋଜନାଗୁଡ଼ିକ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ କରିବାରେ ପାରମ୍ପରିକ ଜୀବିକା ପଦ୍ଧତି ଉପରେ ମଧ୍ୟ ଗୁରୁତ୍ୱ ଆରୋପ କରାଯାଉଛି । ଆବଶ୍ୟକୀୟ ଭିତ୍ତିଭୂମି ନିର୍ମାଣ କୌଶଳ, ସାହାଯ୍ୟ ସେବା ଏବଂ ହିତାଧିକାରୀଙ୍କ ସହିତ ଯୋଗାଯୋଗ ବ୍ୟବସ୍ଥା ପ୍ରଦାନ କରାଯାଉଛି । ଦାରିଦ୍ର୍ୟ ସୀମାରେଖାଉଲଙ୍ଘନ ପାଇଁ ଏ ସବୁ ବିନିଯୋଗ କରାଯାଉଥିବା ଅର୍ଥରୁ ସର୍ବାଧିକ ଆୟ ଉଦ୍ଦେଶ୍ୟରେ ପ୍ରବର୍ତ୍ତିତ ହୋଇଛି । ଅନୁସୂଚିତ ଜାତିମାନଙ୍କ ମଧ୍ୟରେ ଥିବା ସ୍ୱତନ୍ତ୍ର ଶ୍ରାମ୍ୟ ଗୋଷ୍ଠୀଗୁଡ଼ିକର ଆର୍ଥିକ ବିକାଶ ପାଇଁ ବିଶେଷ ଧ୍ୟାନ ଦିଆଯାଉଛି । ଆବଶ୍ୟକ ସ୍ଥଳେ ଏବର ବୃତ୍ତି ବଦଳାଯାଉଛି ।

ଅନୁସୂଚିତ ଜାତି ଉନ୍ନୟନ ପାଇଁ ବିଶେଷ ଅଙ୍ଗୀଭୂତ ଯୋଜନା ଅଧୀନରେ ୧୯୮୯–୯୦, ୧୯୯୦–୯୧ଏବଂ ୧୯୯୧–୯୨ର ପ୍ରକୃତ ବ୍ୟୟ ଏବଂ ୧୯୯୨–୯୩ର ସମ୍ଭାବ୍ୟ ବ୍ୟୟ ନିମ୍ନରେ ପ୍ରଦତ୍ତ ହେଲା ।

କୋଟି ହିସାବରେ

| କ୍ଷେତ୍ର | ୧୯୮୯–୯୦ | ୧୯୯୦–୯୧ | ୧୯୯୧–୯୨ | ୧୯୯୨–୯୩ |
|---|---|---|---|---|
| (କ) ରାଜ୍ୟ ଯୋଜନା ବଜେଟ (ଖ) ବିଶେଷ କେନ୍ଦ୍ରୀୟ ସହାୟତା (ଗ) କେନ୍ଦ୍ର ସରକାରଙ୍କ ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ ସହାୟତାରେ କେନ୍ଦ୍ରୀୟ ଉନ୍ନୟନ/ ଅନ୍ୟାନ୍ୟ ସହାୟତା । | ୧୧୧·୧୩<br>୫·୧୧<br>୩୭·୨୧ | ୧୩୦·୪୩<br>୮·୨୨<br>୩୭·୨୧ | ୧୭୮·୫୮<br>୧୦·୦୮<br>୩୯·୨୩ | ୨୧୭·୨୬<br>୧୬·୫୦<br>୩୩·୩୬ |
| ସର୍ବମୋଟ | ୧୫୬·୭୩ | ୧୭୬·୩୪ | ୨୨୮·୧୧ | ୨୬୦·୦୨ |

ଦାରିଦ୍ର୍ୟ ସୀମାରେଖା ତଳେ ବାସ କରୁଥିବା ଅନୁସୂଚିତ ଜାତିର ପରିବାରମାନଙ୍କୁ ସାହାଯ୍ୟ କରିବାର ଲକ୍ଷ୍ୟ ହାସଲ ପାଇଁ ଅଙ୍ଗୀଭୂତ ଯୋଜନାମାନ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ ହେଉଛି । ବୁଣାକାରୀ, ଚର୍ମଶିଳ୍ପ ଶ୍ରମିକ, ମତ୍ସ୍ୟଜୀବୀ, କୃଷକ ପାଟବସ୍ତ୍ର ବିଶାରଦ ପ୍ରଭୃତି ଅନୁସୂଚିତ ଜାତିର ପ୍ରଧାନ ବୃତ୍ତିରେ ଥିବା ଗୋଷ୍ଠୀମାନଙ୍କ ପାଇଁ ଏଇ ଯୋଜନା ରୂପାୟିତ ହେଉଛି । କଞ୍ଚାମାଲ, ଉତ୍ପାଦନର ବିପଣନ, ନୈପୁଣ୍ୟ ଓ ବୈଷୟିକ କୌଶଳର ବିକାଶ ଏବଂ ଆଧୁନିକ ଯନ୍ତ୍ରପାତି ବ୍ୟବହାରର ବ୍ୟବସ୍ଥା ପାରମ୍ପରିକ ବୃତ୍ତିଗତ ପଦ୍ଧତି ଉପରେ ଗୁରୁତ୍ୱ ଆରୋପ କରାଯାଇ ବିବିଧ ଆୟ ବୃଦ୍ଧିକାରୀ ପ୍ରକଳ୍ପ ରୂପାୟିତ ହେଉଛି ।

୧୯୮୯–୯୦, ୧୯୯୦–୯୧ ଏବଂ ୧୯୯୧–୯୨ ଦାରିଦ୍ର୍ୟ ଦୂରୀକରଣ ଯୋଜନାରେ ଅନୁସୂଚିତ ଜାତିର ପରିବାରବର୍ଗ ଯେଉଁ ସାହାଯ୍ୟ ପାଇଛନ୍ତି ନିମ୍ନରେ ତାହା ପ୍ରଦତ୍ତ ହେଲା ।

| ବର୍ଷ | | ସାହାଯ୍ୟ ପାଇଥିବା ଅନୁସୂଚିତ ଜାତିର ପରିବାରବର୍ଗ |
|---|---|---|
| ୧୯୮୯–୯୦ | .. | ୯୦,୫୮୨ |
| ୧୯୯୦–୯୧ | .. | ୭୬,୬୬୪ |
| ୧୯୯୧–୯୨ | .. | ୬୨,୦୧୧ |

## ଅନୁସୂଚିତ ଜାତି, ଉପଜାତି ଉନ୍ନୟନ ଅର୍ଥ ସମବାୟ ନିଗମ :

ଆବଶ୍ୟକ ହେଉଥିବା ଦ୍ରୁତ ଅର୍ଥ ସାମର୍ଥ୍ୟ ଯୋଗାଇ ଦେବା ପାଇଁ ଅଗ୍ରଣୀ ଭୂମିକା ଗ୍ରହଣ କରିବାକୁ ଓଡ଼ିଶା ଅନୁସୂଚିତ ଜାତି, ଉପଜାତି ଉନ୍ନୟନ ଅର୍ଥ ସମବାୟ ନିଗମ ପ୍ରତିଷ୍ଠିତ ହୋଇଛି । ଏହା ଅନୁସୂଚିତ ଜାତି ଉପଜାତି ହିତାଧିକାରୀଙ୍କୁ ବିଶେଷତଃ ଦାରିଦ୍ର୍ୟ ସୀମାରେଖା ତଳେ ବାସ କରୁଥିବା ବ୍ୟକ୍ତିଙ୍କୁ ବୃତ୍ତିଗତ ଗୋଷ୍ଠୀର ଏପରି ଔଦ୍ୟୋଗିକ କାର୍ଯ୍ୟାବଳୀ ନିମନ୍ତେ ବାଣିଜ୍ୟିକ ଏବଂ ସମବାୟ ବ୍ୟାଙ୍କରୁ ସମ୍ଭାବନାପୂର୍ଣ୍ଣ ପରିବାର ଉପଯୋଗୀ ଯୋଜନାର ରୂପାୟନ ଲାଗି ସାହାଯ୍ୟ ନିଅନ୍ତି । ତେଣୁ ଯଥେଷ୍ଟ ପରିମାଣର ଅର୍ଥ ସଂଗ୍ରହ କରିବାକୁ ହୁଏ । ବିବିଧ ଆୟ ବୃଦ୍ଧିକାରୀ ଯୋଜନା ରୂପାୟନ କରିବାପାଇଁ ନିଗମ ଏମ୍. ଏଲ୍. ଏଲ୍. ଋଣ ଯୋଜନାର ୧୫ ପ୍ରତିଶତ ଉଦ୍ୟୋଗ ବ୍ୟୟ ବହନ କରିଥାଏ । ପ୍ରତି ହିତାଧିକାରୀ ପାଇଁ ୫,୦୦୦ ଟଙ୍କାର ସାହାଯ୍ୟ ବାବଦକୁ ଦିଆଯାଏ । ବିବିଧ ବ୍ୟାଙ୍କ ଅନୁମୋଦିତ ଯୋଜନା ଅଧୀନରେ

ଅନୁସୂଚିତ ଜାତି ଉପଜାତି ହିତାଧିକାରୀଙ୍କୁ ୧୯୮୯-୯୦ରୁ ୧୯୯୨-୯୩ ମଧ୍ୟରେ ଦିଆଯାଇଥିବା ମାର୍ଜିନାଲ୍ ସସଲର ଋଣ ପରିମାଣ ଓ ସାହାଯ୍ୟ ଏହିପରି :

| ବର୍ଷ | ଦିଆଯାଇଥିବା ଏମ୍.ଏମ୍.ଏଲ୍. ଋଣ ପରିମାଣ | ଦିଆଯାଇଥିବା ସାହାଯ୍ୟ ପରିମାଣ |
|---|---|---|
| ୧୯୮୯-୯୦ | ୫୮.୨୮ | ୧୦୬.୯୨ |
| ୧୯୯୦-୯୧ | ୫୮.୯୯ | ୭୭.୬୬ |
| ୧୯୯୨-୯୩ | ୬୨.୦୪ | ୭୬.୯୭ |
| ସର୍ବମୋଟ | ୧୭୯.୩୧ | ୨୬୧.୫୦ |

ଏସ୍: ସି: ପି: ଅଧୀନରେ ମିଳୁଥିବା ବିଶେଷ କେନ୍ଦ୍ରୀୟ ସହାୟତାରୁ ଅନୁସୂଚିତ ଜାତିମାନଙ୍କର ଆର୍ଥିକ ଅଭିବୃଦ୍ଧି ପାଇଁ ନିଗମ ଏତଦ୍ ବ୍ୟତୀତ ସୁସଂହତ ଭୂମିଭିତ୍ତିକ ଯୋଜନା ଅଧୀନରେ ଗୋଷ୍ଠୀଗତ ଜଳସେଚନ ଯୋଜନା, ନିଯୁକ୍ତି ଦେଇପାରୁଥିବା ତାଲିମ୍ ଯୋଜନା ଆୟବୃଦ୍ଧି ସୁଯୋଗ ପ୍ରଦାନ କରିଥିବା ଭିତ୍ତିଭୂମି ଉନ୍ନୟନ ଯୋଜନା ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ ଭାବେ ସାହାଯ୍ୟପ୍ରାପ୍ତ ଅନେକ ପ୍ରକଳ୍ପ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ ହେଉଛି ।

୧୯୮୯-୯୦, ୧୯୯୦-୯୧ ଏବଂ ୧୯୯୧-୯୨ରେ ନିମ୍ନରେ ପ୍ରଦାନ କରାଯାଇଥିବା ବିବରଣୀ ଅନୁଯାୟୀ ନିଗମ ବିଭିନ୍ନ ବ୍ୟାଙ୍କ ଅନୁମୋଦିତ ଆୟବୃଦ୍ଧିକାରୀ ଯୋଜନା, ଗୋଷ୍ଠୀ ଜଳସେଚନ ପ୍ରକଳ୍ପ ଏବଂ "ଟ୍ରାଇସେମ୍" ପଦ୍ଧତିରେ ଅନୁସୂଚିତ ଜାତିପାଇଁ ତାଲିମ୍ ଯୋଜନା କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ କରିବାକୁ ଅନୁସୂଚିତ ଜାତିର ପରିବାର ବର୍ଗଙ୍କୁ ଆର୍ଥିକ ସାହାଯ୍ୟ ଯୋଗାଇ ଦେବେ ।

| ଯୋଜନା | ଅନୁସୂଚିତ ଜାତିର ଉପକୃତ ହେଉଥିବା ହିତାଧିକାରୀଙ୍କ ସଂଖ୍ୟା | | |
|---|---|---|---|
| | ୧୯୮୯-୯୦ | ୧୯୯୦-୯୧ | ୧୯୯୧-୯୨ |
| (କ) ବ୍ୟାଙ୍କ ଅନୁମୋଦିତ ଆୟ ବୃଦ୍ଧିକାରୀ ଯୋଜନା । | ୮,୬୮୦ | ୧୦,୫୫୫ | ୧୦,୬୫୩ |
| (ଖ) ସୁସଂହତ ଭୂମିଭିତ୍ତିକ ଯୋଜନା ଅଧୀନରେ ଥିବା ଗୋଷ୍ଠୀ ଜଳସେଚନ ପ୍ରକଳ୍ପ । | ୫,୨୦୧ | ୮,୭୦୦ | - |
| (ଗ) ଅନୁସୂଚିତ ଜାତି ପାଇଁ ତାଲିମ୍ ଯୋଜନା । | ୧,୦୦୭ | ୮୦୭ | ୧,୨୦୭ |
| | ୧୪,୮୮୮ | ୨୦,୦୬୨ | ୧୧,୮୬୦ |

## ଏନ୍: ଏସ୍: ଏଫ୍: ଡି: ସି: ରୁ ମିଆଦି ଋଣ ସାହାଯ୍ୟରେ ଉଚ୍ଚ ମୂଲ୍ୟର ଯୋଜନା ରୂପାୟନ:

ଓଡ଼ିଶା ଅନୁସୂଚିତ ଜାତି ଓ ଉପଜାତି ଲୋକଙ୍କ ପାଇଁ ବ୍ୟାପକ ଦାରିଦ୍ର୍ୟ ଦୂରୀକରଣ ଯୋଜନା ହାତକୁ ନେଇଛି । ଉଦ୍ୟୋଗ ପ୍ରତି ୩୫,୦୦୦ରୁ ଅଧିକ ଟଙ୍କାର ଉଚ୍ଚ ମୂଲ୍ୟର ଯୋଜନା ଯଥା:- ଟ୍ରକ୍, ମିନିବସ୍, ଡିଜେଲ ଟାଙ୍କି, ଅଟୋରିକ୍ସା ଭେନ୍, ପଥର ଚୂର୍ଣ୍ଣିକ, ଧାନକୁଟା ଓ ପାଲୁଆ ମେସିନ୍, ଇଟା ତିଆରି ଯନ୍ତ୍ର, ଡ୍ରାଇ କ୍ଲିନିଂ, କ୍ଲୁଆସ୍ଟୀ ମେସିନ୍, ଇକୁ ଉତ୍ପାଦନ ଉଦ୍ୟୋଗ, ଅଗାଡ଼ି ପକ୍ଷି ଉତ୍ପାଦନ ଉଦ୍ୟୋଗ ଆଦି ରୂପାୟିତ ହେଉଛି ।

୧୯୯୧-୯୨ରେ ଏନ୍: ଏସ୍: ଏଫ୍: ଡି: ଏସ୍: ୨୬୬ଟି ଉଦ୍ୟୋଗ ଯୋଜନାର ୧୩ଟି ବର୍ଗରେ ମଞ୍ଜୁର କରାଯାଇଛି । ସେହିପରିଭାବେ ୧୯୯୨-୯୩ରେ ନିଗମ ୨,୫୫୦ଟି ଉଦ୍ୟୋଗ ୨୮ଟି ବର୍ଗର ଉଚ୍ଚ ମୂଲ୍ୟର ଯୋଜନାରେ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ କରୁଛନ୍ତି । ଏନ୍: ଏସ୍: ଏଫ୍: ଡି: ସି: ଏଯାବତ ୧୯ଟି ବର୍ଗର ଯୋଜନା ଅନୁମୋଦନ କରିଛନ୍ତି । ଏଥିରେ ୪୬,୧୮ ଲକ୍ଷ ମିଆଦୀ ଋଣ ସାହାଯ୍ୟର ବ୍ୟବସ୍ଥା ଅଛି ।

## ମେହନ୍ତର ଏବଂ ସେମାନଙ୍କ ଜ୍ଞାତିବର୍ଗଙ୍କ ସ୍ୱାତନ୍ତ୍ର୍ୟ ଓ ପୁନର୍ବାସନ ପାଇଁ ଜାତୀୟ ଯୋଜନା ରୂପାୟନ:

(କ) ସ୍ୱାତନ୍ତ୍ର୍ୟତା ପ୍ରାପ୍ତ ମେହନ୍ତର ଓ ସେମାନଙ୍କ ଜ୍ଞାତିବର୍ଗର ଦ୍ରୁତ ସର୍ବେକ୍ଷଣ ଓ ସନାକ୍ତକରଣ ।

(ଖ) ତାଲିମ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ସଙ୍ଗଠନ ।

(ଗ) ନିଗମରୁ ମାର୍ଜିନ୍ ଅର୍ଥ ଋଣ ଓ ସାହାଯ୍ୟ ମାଧ୍ୟମରେ ବ୍ୟାଙ୍କ ଅନୁମୋଦିତ ଯୋଜନା ଅଧୀନରେ ଆର୍ଥିକ ସାହାଯ୍ୟ ବ୍ୟବସ୍ଥା ।

୩୧୨.୫୬ ଲକ୍ଷ ଟଙ୍କାର କେନ୍ଦ୍ରୀୟ ସାହାଯ୍ୟ ଓଡ଼ିଶା ରାଜ୍ୟ ଅର୍ଥ ଉନ୍ନୟନ ନିଗମକୁ ଚଳିତ ବର୍ଷ ପାଇଁ ଦିଆଯାଇଛି । ନିଗମ ୨,୫୦୦ ପରିବାରଙ୍କୁ ୧୯୯୧-୯୨ ଏବଂ ୧୯୯୨-୯୩ରେ ଏହି ଯୋଜନା ଅଧୀନରେ ସାହାଯ୍ୟ କରିବାପାଇଁ ଲକ୍ଷ୍ୟ ଧାର୍ଯ୍ୟ କରିଛି ।

## ୧୯୫୫ ନାଗରିକ ଅଧୀକାର ଆଇନ (ପି: ସି:ଆର: ଆକ୍ଟ, ୧୯୫୫)ର ସୁରକ୍ଷା :

ରାଜ୍ୟ ପ୍ରଶାସନ ଦୃଢ଼ କରିବା ପାଇଁ ଭାରତ ସରକାର ଅର୍ଥ ମଞ୍ଜୁର କରିବା ପରେ ୧୯୭୮-୭୯ରୁ ନାଗରିକ ଅଧିକାର ଆଇନ, ୧୯୫୫ରୁ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ ହେଉଛି । ରାଜ୍ୟର ଘରୋଇ ବିଭାଗ ଉପରେ ଏଇ ଆଇନର ପ୍ରଭାବଶାଳୀ ରୂପାୟନ ପାଇଁ ଦାୟିତ୍ୱ ନ୍ୟସ୍ତ ଥିବାବେଳେ ହରିଜନ ଆଦିବାସୀ କଲ୍ୟାଣ ବିଭାଗ, ହଇରାଣ ହରକତ ହେଉଥିବା ଆଦିବାସୀ ହରିଜନଙ୍କୁ ଆର୍ଥିକ ସାହାଯ୍ୟ ଓ ଅନ୍ୟାନ୍ୟ ସାମାଜିକ ସହାୟତା ଦେବା ପାଇଁ ଦାୟିତ୍ୱ ବହନ କରିଛି । ଏଇ ଆଇନ ଲାଗୁ ହେବାପରେ ଅସ୍ପୃଶ୍ୟତାରୁ ଦୋଷାବହ ମଣୁଥିବାର ମନ୍ଦ ଅଭ୍ୟାସ ସମ୍ପନ୍ନ ବ୍ୟକ୍ତିଙ୍କୁ ଦଣ୍ଡ ଦେବାପାଇଁ ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ ଆଇନ ସହାୟତା ପ୍ରଦାନ କରାଯାଉଛି ।

ସାଧାରଣତଃ ରାଜ୍ୟ ସମୁପଦେଷ୍ଟାଙ୍କ ଦ୍ୱାରା ପି: ସି: ଆର ଆଇନ୍ ଅନୁଯାୟୀ ଅପରାଧ ସମ୍ପର୍କରେ ମକଦ୍ଦମା ଆରମ୍ଭ କରାଯାଇଥାଏ ଏବଂ ନିର୍ଦ୍ଦେଶକ, ସରକାରୀ ଅଭିଯୋକ୍ତା, ଓଡ଼ିଶା ଏହାର ତଦାରଖ କରନ୍ତି । ସର୍ବସାଧାରଣ ଗୁରୁତ୍ୱ ଥିବା ଆଇନ ବିଷୟକ ମକଦ୍ଦମାଗୁଡ଼ିକ ଅଥବା ଅଭିଯୁକ୍ତ ବ୍ୟକ୍ତିମାନେ ବିତ୍ତଶାଳୀ ହୋଇଥିଲେ ତଥା ଦକ୍ଷ ଓକିଲଙ୍କୁ ଅଦାଲତକୁ ଆଣିଥିବା ମକଦ୍ଦମାଗୁଡ଼ିକ ରାଜ୍ୟ ସରକାରଙ୍କ ଦ୍ୱାରା ନିଯୁକ୍ତ ବିଶେଷ ସରକାରୀ ଅଭିଯୋକ୍ତାଙ୍କଠାରେ ପେଶ୍ କରାଯାଏ ।

ରାଜ୍ୟରେ କୌଣସି ଅସ୍ପୃଶ୍ୟତା ପ୍ରବଣ ଇଲାକା ନାହିଁ। ଯେଉଁସବୁ ଘଟଣା ଘଟୁଛି ସେଗୁଡ଼ିକ ଅସ୍ତନକ ଘଟୁଛି। କୌଣସି ନିର୍ଦ୍ଦିଷ୍ଟ ଅଞ୍ଚଳରେ ଏହା ସାନ୍ଦ୍ରତା ବିସ୍ତାର କରୁନାହିଁ। ଅସ୍ପୃଶ୍ୟତା ପ୍ରବଣ ଇଲାକାମାନ ଚିହ୍ନଟ କରିବାପାଇଁ ବିଗତ ବର୍ଷମାନଙ୍କରେ ଯେଉଁ ନିର୍ଦ୍ଦିଷ୍ଟ ଅଞ୍ଚଳରେ ପି: ଡି:ଆର୍: ଆକ୍ଟରେ ମକଦ୍ଦମା ଲାଗିଛି ସେସବୁ ବିଚାରକୁ ନିଆଯାଇଛି। ଅସ୍ପୃଶ୍ୟତାର ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ ନିରାକରଣ ପାଇଁ ସାମାଜିକ ପାପ ବିରୁଦ୍ଧରେ ସଚେତନତା ସୃଷ୍ଟି, ସାମାଜିକ ସଂହତି ସମ୍ପର୍କରେ ତାଲିମ୍ ଏବଂ ଆବଶ୍ୟକତା ଥିଲେ ବୈଧାନିକ ପଦକ୍ଷେପ ଏକତ୍ର କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ ହେଲେ ତାହା ସମ୍ଭବ ହୋଇ ପାରିବ। କେନ୍ଦ୍ରାନୁମୋଦିତ ଯୋଜନା ଅଧୀନରେ କେନ୍ଦ୍ର ସରକାରଙ୍କ ଠାରୁ ଅର୍ଥ ସାହାଯ୍ୟ ନେଇ ଏବଂ ନିଜର ସମ୍ବଳ ବିନିଯୋଗ କରି ରାଜ୍ୟ ସରକାର ଦଳିତ ନିଷ୍ପେଷିତଙ୍କର ନାଗରିକ ଅଧିକାର ସୁରକ୍ଷା ଓ ଅସ୍ପୃଶ୍ୟତା ଦୂରୀକରଣ ପାଇଁ ଉଦ୍ୟମ ଅବ୍ୟାହତ ରଖିଛନ୍ତି।ଏ ଦିଗରେ ଗ୍ରହଣ କରାଯାଇଥିବା କେତୋଟି ଗୁରୁତ୍ୱପୂର୍ଣ୍ଣ ପଦକ୍ଷେପ ନିମ୍ନରେ ପ୍ରଦତ୍ତ ହେଲା :

(୧) ଅସ୍ପୃଶ୍ୟତା ଓ ଅତ୍ୟାଚାରର ଘଟଣାଗୁଡ଼ିକୁ ଯଥାଶୀଘ୍ର ହାତକୁ ନେବାପାଇଁ ପୁଲିସ ପ୍ରଶାସନକୁ ମଜଭୁତ କରାଯାଉଛି। ସମୟୋପଯୋଗୀ ପଦକ୍ଷେପ ଗ୍ରହଣ କରିବାପାଇଁ ପ୍ରତ୍ୟେକ ଜିଲ୍ଲାରେ ପୁଲିସ ଏସ୍: ପି: ଙ୍କ ଅଧୀନରେ ଏକ ପ୍ରକୋଷ୍ଠ ରହିଛି। ତ୍ରୁଟି ତଥ୍ୟ ସଂଗ୍ରହ ସୃଷ୍ଟି କରୁଥିବା ବ୍ୟକ୍ତିଙ୍କୁ ନଜର ରଖାଯାଇଛି। ପୁଲିସ୍ ସଦର ମହକୁମାରେ ଏପରି ଘଟଣାମାନ ଶୀଘ୍ର ହାତକୁ ନେବାପାଇଁ ଏକ ପୁଲିସ୍ ଡି: ଆଇ: ଜି: ପଦବୀ ସୃଷ୍ଟି କରାଯାଇଛି।

(୨) ପୁଲିସ୍ ଏବଂ ମାଜିଷ୍ଟ୍ରେଟ୍‌ଙ୍କ ଦ୍ୱାରା ସବୁ ଦଙ୍ଗାହାଙ୍ଗାମାର କାରଣ ନିର୍ଣ୍ଣୟ କରିବାପାଇଁ ବ୍ୟାପକ ନିର୍ଦ୍ଦେଶ ଦିଆଯାଇଛି।

(୩) ଭାରତୀୟ ଫୌଜଦାରୀ ଦଣ୍ଡବିଧି ଓ ଭାରତୀୟ ଦଣ୍ଡ ପ୍ରକ୍ରିୟା ବିଧାନର ବିବିଧ ଅଧିନିୟମ ଅଧୀନରେ ଅସ୍ପୃଶ୍ୟତା ସମ୍ପର୍କିତ ମାଲିମକଦ୍ଦମା ଯେଉଁ ପରି ଆକାର ନେଲେ ମଧ୍ୟ ନ୍ୟାୟ ପାଇଁ ସଂଗ୍ରାମ କରିବାକୁ ଅନୁସୂଚିତ ଜାତିର ବ୍ୟକ୍ତିଙ୍କୁ ଆଇନଗତ ସାହାଯ୍ୟ ଦିଆଯାଉଛି। ଏଇ ସାହାଯ୍ୟ ପି: ସି: ଆର୍: ଆଇନ୍ ୧୯୫୫ ପାଇଁ ଲାଗୁ ହେଉଛି।

(୪) ଯନ୍ତ୍ରପାତି ଖଞ୍ଜା ହୋଇଥିବା ପ୍ରଚାର ଗାଡ଼ି ଅସ୍ପୃଶ୍ୟତା ବିରୁଦ୍ଧରେ ସଚେତନତା ତଥା ପି: ସି: ଆର୍: ଆଇନ୍‌ରେ ବ୍ୟବସ୍ଥା ବୁଝାଇବା ପାଇଁ କାର୍ଯ୍ୟ କରୁଛି। ଅସ୍ପୃଶ୍ୟତା ଦୂରୀକରଣ ଉପରେ ପର୍ଯ୍ୟବସିତ ଗ୍ରାମାଞ୍ଚଳରେ ପ୍ରଦର୍ଶିତ ହେବା ପାଇଁ କଥାଚିତ୍ର ନିର୍ମିତ ହେଉଛି।

(୫) ଅଣସରକାରୀ ସଂସ୍ଥାମାନଙ୍କୁ ଅସ୍ପୃଶ୍ୟତା ନିରାକରଣ କ୍ଷେତ୍ରରେ ଅଧିକତର ଉଦ୍ୟମ କରିବା ପାଇଁ ସଚେତନତା ସୃଷ୍ଟି କରିବା ଓ ସାମାଜିକ ସମନ୍ୱୟ ପ୍ରତିଷ୍ଠା କରିବା ପାଇଂ ଆର୍ଥିକ ଅନୁଦାନ ଦିଆଯାଉଛି।

(୬) ଅନୁସୂଚିତ ଜାତି ଓ ଉପଜାତିର ହିନ୍ଦୁମାନଙ୍କ ମଧ୍ୟରେ ଜାତିଭେଦହୀନ ବିବାହ ପ୍ରୋତ୍ସାହିତ କରିବା ପାଇଁ ୩,୦୦୦ ଟଙ୍କାର ନଗଦ ଅର୍ଥ ପ୍ରତ୍ୟେକ ଦମ୍ପତିଙ୍କୁ ପୁରସ୍କାର ରୂପେ ଦିଆଯାଉଛି।

(୭) ପୁଲିସ୍ ଷ୍ଟେସନ୍, ଗ୍ରାମପଞ୍ଚାୟତ ସମିତି ଓ ଅନ୍ୟାନ୍ୟ ସଂପୃକ୍ତ ଅନୁଷ୍ଠାନମାନଙ୍କୁ ପି: ସି: ଆର: ଆଇନ୍ ୧୯୫୫ ଏବଂ ଅନୁସୂଚିତ ଜାତି ଉପଜାତି (ଅତ୍ୟାଚାରର ପ୍ରତିରୋଧ) ଆଇନ୍ '୧୯୮୯'ର ଓଡ଼ିଆ ନକଲ ପଠାଯାଇଛି।

(୮) ରାଜ୍ୟ ସଦର ମହକୁମାରେ ବିଶେଷ ପ୍ରକୋଷ୍ଠମାନ ଖୋଲାଯାଇ ପି: ସି: ଆର୍: ଆଇନ୍ ୧୯୫୫ ବଳବତ୍ତର ରଖିବା ସମ୍ପର୍କିତ ବିବିଧ କାର୍ଯ୍ୟାବଳୀ ପରିଚାଳିତ ଓ ସମନ୍ୱିତ କରାଯାଇଛି।

(୯) ରାଜ୍ୟ ସ୍ତରରେ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ହରିଜନ କଲ୍ୟାଣ ଉପଦେଷ୍ଟା ବୋର୍ଡ଼ର ସଭାପତି ଅଛନ୍ତି। ଲୋକସଭା ସଦସ୍ୟ ଓ ବିଧାନସଭା ସଦସ୍ୟମାନେ ସଦସ୍ୟ ଅଛନ୍ତି। ଅସ୍ପୃଶ୍ୟତା ନିରାକରଣ ପାଇଁ ପ୍ରଭାବଶାଳୀ ପଦକ୍ଷେପ ଗ୍ରହଣ କରିବା ଓ ସମସ୍ୟାବଳୀ ଆଲୋଚନା କରିବା ଏବଂ ସବ୍‌ଡିଭିଜନ୍ ସ୍ତରରେ ଉପଜିଲ୍ଲାପାଳଙ୍କ ଅଧ୍ୟକ୍ଷତା ଓ ପୁଲିସ୍, ରାଜସ୍ୱ, ହରିଜନ ଓ ଆଦିବାସୀ କଲ୍ୟାଣ ବିଭାଗ ଅଧିକାରୀ ଓ ଅଣସରକାରୀ ସଦସ୍ୟ ନେଇ ଗଠିତ ହରିଜନ କଲ୍ୟାଣ ବୋର୍ଡ଼ର ବିବିଧ ଉନ୍ନୟନ ଯୋଜନାର ସୁଷ୍ଠ କାର୍ଯ୍ୟକାରିତା ସମୀକ୍ଷା କରିବା ଏହାର ଦାୟିତ୍ୱ।

## ଅନୁସୂଚିତ ଜାତି ଉପଜାତିଙ୍କ ଉପରେ ହେଉଥିବା ଆକ୍ରମଣର ପ୍ରତିରୋଧ :

ଅନୁସୂଚିତ ଜାତି, ଉପଜାତି (ଆକ୍ରମଣ ପ୍ରତିରୋଧ) ଆଇନ ୧୯୮୯ରେ ଅନୁସୂଚିତ ଜାତି, ଉପଜାତିଙ୍କ ଉପରେ ଆକ୍ରମଣକୁ ଫୌଜଦାରୀ ଦୋଷରୂପେ ନିର୍ଣ୍ଣୟ କରିଥିବାରୁ ରାଜ୍ୟ ସରକାର ଏଇ ବିଧାନ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ କରୁଛନ୍ତି।

ଆଇନର ଅଧିନିୟମ ୧୪ ଅଧୀନରେ ରାଜ୍ୟ ସରକାର ଉଚ୍ଚ ନ୍ୟାୟାଳୟର ମୁଖ୍ୟ ବିଚାରପତିଙ୍କ ଅନୁମୋଦନ କ୍ରମେ ଜିଲ୍ଲା ଓ ଦୌରା ଜଜ୍‌କୋର୍ଟକୁ ଏଇ ନିୟମ ଅଧୀନରେ ମାଲିମକଦ୍ଦମା ବିଚାର କରିବା ପାଇଁ ବିଶେଷ ନ୍ୟାୟାଳୟର ମର୍ଯ୍ୟାଦା ପ୍ରଦାନ କରିଛନ୍ତି।

ଓଡ଼ିଶା ଉଚ୍ଚ ନ୍ୟାୟାଳୟ ରାଜ୍ୟର ତେରଟି ଜିଲ୍ଲାରେ ଏହି ଆଇନ ଅନୁଯାୟୀ ଅପରାଧ ବିଚାର କରିବାପାଇଁ ବିଶେଷ ନ୍ୟାୟାଳୟର ଅଧିଷ୍ଠାତାମାନଙ୍କୁ ନିଯୁକ୍ତି ଦେଇଛନ୍ତି।

ରାଜ୍ୟ ସରକାର ଆଇନ୍‌ର ୧୫ ଅଧିନିୟମ ଅଧୀନରେ ପ୍ରୋକ୍ତ ଆଇନରେ ଅପରାଧରେ ଯୁକ୍ତ ବୟାନ କରୁଥିବା ପ୍ରତ୍ୟେକ ଜିଲ୍ଲାର ସରକାରୀ ଓକିଲଙ୍କୁ ବିଶେଷ ସରକାରୀ ଓକିଲରୂପେ ଅଧିସୂଚିତ କରିଛନ୍ତି।

ଆକ୍ରମଣରେ ହତାହତ ହେଉଥିବା ଦୁଃସ୍ଥ ପରିବାରକୁ ଆର୍ଥିକ ସାହାଯ୍ୟ ଦିଆଯାଉଛି। ଗତ ତିନି ବର୍ଷ ମଧ୍ୟରେ ଅନୁସୂଚିତ

ଜାତି, ଉପଜାତିର ଲୋକମାନଙ୍କୁ ନିମ୍ନୋକ୍ତମତେ ସାହାଯ୍ୟ ଦିଆଯାଉଛି ।

| ବର୍ଷ | ଦିଆଯାଇଥିବା ସାହାଯ୍ୟ ପରିମାଣ ଅନୁସୂଚିତ ଜାତି/ଉପଜାତି | | ହିତାଧିକାରୀଙ୍କ ସଂଖ୍ୟା ଅନୁସୂଚିତ ଜାତି/ଉପଜାତି | |
|---|---|---|---|---|
| ୧୯୯୦-୯୧ | ୩୨,୫୫୦ | ୩୧,୨୦୦ | ୫୭ | ୧୯ |
| ୧୯୯୧-୯୨ | ୨,୨୦୦ | ୬,୨୫୦ | ୧୩ | ୨ |
| ୧୯୯୨-୯୩ | ୧,୫୦,୦୦୦ | ୨୫,୦୦୦ | ୬ | ୩ |
| ସର୍ବମୋଟ୍ | ୧,୮୪,୭୫୦ | ୬୨,୪୫୦ | ୭୬ | ୨୪ |

ଜାତିନିରପେକ୍ଷ ବିବାହଗୁଡ଼ିକରେ ଦମ୍ପତିମାନଙ୍କୁ ପ୍ରଦାନ କରାଯାଇଥିବା ଅର୍ଥ ପ୍ରୋତ୍ସାହନ ନିମ୍ନରେ ପ୍ରଦତ୍ତ ହେଲା :

| ବର୍ଷ | ଅର୍ଥ ପ୍ରୋତ୍ସାହନ ପରିମାଣ (ଟଙ୍କା ହଜାର ହିସାବରେ) | ଦମ୍ପତିଙ୍କ ସଂଖ୍ୟା |
|---|---|---|
| ୧୯୯୦-୯୧ | ୧୫୬ | ୫୨ |
| ୧୯୯୧-୯୨ | ୮୭ | ୨୯ |
| ୧୯୯୨-୯୩ | ୮୭ | ୨୯ |
| ସର୍ବମୋଟ୍ | ୩୩୦ | ୧୧୦ |

ରବୀନ୍ଦ୍ର କୁମାର ବେହେରା ଏବଂ ତାଙ୍କ ସହୋଦର ଜମି ଚାଷ କରୁଥିବାର ଫଟୋ ସରକାରଙ୍କ ହସ୍ତଗତ ହୋଇଛି । ରବୀନ୍ଦ୍ର କୁମାର ବେହେରା ଅନୁସୂଚିତ ଜାତିର (ଚମାର) ଏବଂ କପିପଦା ବ୍ଲକ୍‌ର ଗୌଡ଼ଶୀ ଗ୍ରାମର ବାସିନ୍ଦା । ଗୌଡ଼ଶୀ ଗ୍ରାମଟି ବଡ଼ା ମଧ୍ୟମ ଜଳସେଚନ ପ୍ରକଳ୍ପର ଆୟକଟ ଇଲାକାରେ ଅବସ୍ଥିତ । ଓଡ଼ିଶା ରାଜ୍ୟ ଅର୍ଥ ଉନ୍ନୟନ ନିଗମ ଯୋଜନା ଅଧୀନରେ କପିପଦା ଷ୍ଟେଟ୍ ବ୍ୟାଙ୍କ ଅଫ୍ ଇଣ୍ଡିଆ ୧୯୯୦–୯୧ରେ ତାଙ୍କୁ ହଳେ ବଳଦ ଦେଇଥିଲେ । ଶ୍ରୀ ବେହେରା ପୂର୍ବରୁ ପତ୍ରି ସଂଗ୍ରହ କରୁଥିଲେ । ଏବେ ସେ ବସବାସ କରି କୃଷକ ରୂପେ ଜୀବିକାର୍ଜନ କରୁଛନ୍ତି । ତାଙ୍କର ଦୁଇ ଏକର ଜମି ଅଛି । ପରିବାରକୁ ଆହୁରି ସୁନ୍ଦର ଭାବେ ପ୍ରତିପୋଷଣ କରିବା ପାଇଁ ସେ ଖରିଫ ଏବଂ ରବି ଋତୁରେ ଚାଷ କରୁଛନ୍ତି । ପରିବା ଚାଷରୁ ଆଉ ଦୁଇପଇସା ପାଉଛନ୍ତି । ତାଙ୍କ କ୍ଷେତରେ କାମଧନ୍ଦା ନଥିଲେ ଶ୍ରୀ ବେହେରା ଅନ୍ୟ କାହାର କ୍ଷେତରେ ଦିନ ମଜୁରିଆ ରୂପେ କାମ କରନ୍ତି । ଘରେ ଦୁଇଭାଇଙ୍କର ହଳେ ହଳେ ବଳଦ ଅଛି ।

ସରସକଣା ବ୍ଲକ୍ ଅନ୍ତର୍ଗତ ଝାରପୋଖରିଆ ଗ୍ରାମରେ ତଫସିଲଭୁକ୍ତ ମୋଚି ଜାତିର ହରିଶ୍ଚନ୍ଦ୍ର ଦାସ ଖଣ୍ଡିଏ ଦୋକାନ ଦେଇଛନ୍ତି । ମୃଦଙ୍ଗ ତିଆରି ଓ ମରାମତି କରିବା ପାଇଁ ୧୯୯୨ ଜାନୁଆରୀରେ ତାଙ୍କୁ ଏକ ଦୋକାନ ଘର ଦିଆଯାଇଥିଲା । ଶୀର୍ଷାର ବ୍ୟାଙ୍କ ଅଫ୍ ଇଣ୍ଡିଆ ତାଙ୍କୁ ୮,୨୦୦ ଟଙ୍କା ସାହାଯ୍ୟ ମଞ୍ଜୁର କରିଥିଲା । ସେଥିରୁ ଅର୍ଥ ନିଗମ ମାଧ୍ୟମରେ ସେ ୪,୧୦୦ ଟଙ୍କା ଉଠାଇଥିଲେ । ଅର୍ଥ ମଞ୍ଜୁର ହେବା ପୂର୍ବରୁ ସେ ମୃଦଙ୍ଗ ଘରେ ତିଆରି କରୁଥିଲେ, ମରାମତି କରୁଥିଲେ । ଶୀର୍ଷା ବଜାରରୁ ତାଙ୍କ ଘରଥିଲା ୧୦ କି: ମି: ଦୂର । ସେଇ ସମୟରେ ତାଙ୍କ ଆୟଥିଲା ହାରାହାରି ମାସିକ ୩୦୦ ଟଙ୍କା । ମାତ୍ର ଦୋକାନ ଘର ଯୋଗାଇ ଦେବା ପରେ ହିତାଧିକାରୀଙ୍କ ମାସିକ ଆୟ ୮୦୦ ଟଙ୍କାକୁ ବୃଦ୍ଧି ପାଇଛି । ମୃଦଙ୍ଗ ତିଆରି ଓ ମରାମତି ବ୍ୟବସାୟ ବ୍ୟତୀତ ଶ୍ରୀ ଦାସ ମଧ୍ୟ କୃଷି କାର୍ଯ୍ୟରେ ବ୍ୟସ୍ତ ରହୁଛନ୍ତି । କଠୋର ଶ୍ରମ ଦ୍ୱାରା ସେ ଦାରିଦ୍ର୍ୟ ସୀମାରେଖା ଅତିକ୍ରମ କରିଛନ୍ତି । ବ୍ୟାଙ୍କରୁ ନେଇଥିବା ୪,୧୦୦ ଟଙ୍କା ଋଣରୁ ହିତାଧିକାରୀ ୪୮୦ ଟଙ୍କା ବ୍ୟାଙ୍କକୁ ପରିଶୋଧ କରିଛନ୍ତି ।

୧୦ଜଣ ତଫସିଲଭୁକ୍ତ ପ୍ରାର୍ଥୀନୀ ବାଙ୍ଗିଆ ମୁହାଣ ଶିଳ୍ପ ତାଲିମ କେନ୍ଦ୍ରରେ ତାଲିମ ପାଉଛନ୍ତି । ଶ୍ରୀମତୀ ଅନୁପମା ସେଠୀ ଦ୍ୱାରରେ ଖୋଲା ଯାଉଥିବା ମସିଣା ତିଆରିରେ ଏବେ ତାଲିମ ନେଉଛନ୍ତି ।

ତଫସିଲଭୁକ୍ତ ଜାତି (ସ୍ୱତନ୍ତ୍ର ନିର୍ବାଚିତ ଗୋଷ୍ଠୀ) ପାଇଁ ଜି: ବି ନଗର ବ୍ଲକ ସାଙ୍ଗିକୁଲଠାରେ ଘର ପ୍ରତି ୧୪,୦୦୦ ଟଙ୍କା ଖର୍ଚ୍ଚରେ ୦୮ଟି ପକ୍କାଘର ନିର୍ମିତ ହୋଇଛି । ହିତାଧିକାରୀମାନେ ହାଡ଼ି ଜାତି ଅନ୍ତର୍ଭୁକ୍ତ । ଦିନ ମଜୁରିଆ, ଭିକ୍ଷା ବୃତ୍ତିକ ଓ ଉତ୍ସବ ସମୟରେ ବାଦ୍ୟ ବାଦନ କରି ଏମାନେ ଜୀବିକାର୍ଜନ କରନ୍ତି । ବିକର୍ଣ୍ଣନ ବେହେରା, ଗଙ୍ଗାଧର ବେହେରା, ଅନ୍ତର୍ଯ୍ୟାମୀ ବେହେରା, ମହେନ୍ଦ୍ର ବେହେରା, ରବୀନ୍ଦ୍ର ବେହେରା, କାଶୀନାଥ ବେହେରାଙ୍କୁ ସେଠାରେ ଘର ଯୋଗାଇ ଦିଆଯାଇଛି ।

ମନ୍ତ୍ରୀ, ହରିଜନ ଓ ଆଦିବାସୀ କଲ୍ୟାଣ ବିଭାଗ, ଓଡ଼ିଶା ।





# ବିଦ୍ୟାଳୟ ଓ ଗଣ ଶିକ୍ଷା ବିଭାଗର ସାଫଲ୍ୟ

ଶ୍ରୀ ପ୍ରଫୁଲ୍ଲ ଚନ୍ଦ୍ର ଘଡ଼େଇ

## (୧) ମୌଳିକ ଶିକ୍ଷା :

ମୌଳିକ ଶିକ୍ଷାର ସାର୍ବଜନୀନକରଣ ସରକାରଙ୍କର ଏକ ଅଙ୍ଗୀକୃତ ଆଭିମୁଖ୍ୟ । ଅଷ୍ଟମ ପଞ୍ଚବାର୍ଷିକ ଯୋଜନା କାଳରେ ୬ରୁ ୧୪ ବର୍ଷ ବୟସ ବର୍ଗର ଶିକ୍ଷାର୍ଥୀମାନଙ୍କୁ ଶିକ୍ଷାଦାନ କରିବା ସରକାରଙ୍କ ଉଦ୍ଦେଶ୍ୟ । ଏଇ ବିଭାଗ ୧ କି.ମି. ବ୍ୟାସାର୍ଦ୍ଧ ମଧ୍ୟରେ ଉଚ୍ଚ ପ୍ରାଥମିକ ବିଦ୍ୟାଳୟର ଶିକ୍ଷାଦାନ ସୁଯୋଗ ଦେବାକୁ ଚାହାନ୍ତି । ଅଧିକନ୍ତୁ ଶିକ୍ଷାର୍ଥୀ ଓ ଶିକ୍ଷକଙ୍କ ସଂଖ୍ୟାର ଅନୁପାତ ୫୦:୧ ହାରରେ ରଖାଯାଇଛି । ୧୯୮୯-୯୦ରେ ୫୦୦ ନୂଆ ପ୍ରାଥମିକ ବିଦ୍ୟାଳୟ ଖୋଲାଯାଇଛି । ୧,୦୦୦ ଶିକ୍ଷକ ନିଯୁକ୍ତି ପାଇଛନ୍ତି । ଏତଦ୍ ବ୍ୟତୀତ ୧୯୮୯-୯୦ରେ ଅଧିକ ୪୦୦ ଶିକ୍ଷକଙ୍କୁ ଖୋଲୁଥିବା ସ୍କୁଲଗୁଡ଼ିକରେ ନିଯୁକ୍ତି ଦିଆଯାଇଛି । ୧୯୯୦-୯୧ରେ ଆଉ ୫୦୦ଟି ନୂଆ ପ୍ରାଥମିକ ବିଦ୍ୟାଳୟ ଖୋଲାଯାଇ ୧,୦୦୦ ଜଣ ଶିକ୍ଷକଙ୍କୁ ସେଥିରେ ନିଯୁକ୍ତି ଦିଆଯାଇଛି । ୧୯୯୦-୯୧ରେ ମଧ୍ୟ ୪୦୦ ଜଣ ଅତିରିକ୍ତ ଶିକ୍ଷକ ପଦ ପୂରଣ କରାଯାଇଛି । ଏଇପରିଭାବେ ପୂର୍ବୋକ୍ତ ସମୟ ମଧ୍ୟରେ ୧,୦୦୦ ପ୍ରାଥମିକ ବିଦ୍ୟାଳୟ ଖୋଲାଯାଇ ୨,୮୦୦ ପ୍ରାଥମିକ ଶିକ୍ଷକଙ୍କୁ ନିଯୁକ୍ତି ଦିଆଯାଇଛି । ୩.୬୪୮ ଲକ୍ଷ ୬ରୁ ୧୧ ବର୍ଷ ବର୍ଗର ଶିଶୁ ଡିସେମ୍ବର ୧୯୯୨ ମଧ୍ୟରେ ନାମ ଲେଖାଇଛନ୍ତି ।

## (୨) ସାଧାରଣ ପରୀକ୍ଷା :

୧୯୯୧-୯୨ ପୂର୍ବରୁ ୫ମ ଶ୍ରେଣୀ ଶେଷରେ ସାଧାରଣ ପରୀକ୍ଷା ପଦ୍ଧତି (Common Examination) ପ୍ରଚଳିତ ନଥିଲା । କର୍ତ୍ତବ୍ୟବୋଧ ଓ ଦାୟିତ୍ୱ ସମ୍ପର୍କରେ ଶିକ୍ଷାର୍ଥୀ ଓ ଶିକ୍ଷକମାନଙ୍କୁ ସଚେତନ କରିବା ପାଇଁ ଏବଂ ଶିକ୍ଷାର ଗୁଣାତ୍ମକ ଅଭିବୃଦ୍ଧି ସୁନିଶ୍ଚିତ କରିବା ପାଇଁ ଏଇ ପଦ୍ଧତି ଆବଶ୍ୟକ ହେଲା । ଫଳରେ ପ୍ରଥମ ଥର ପାଇଁ ୧୯୯୧-୯୨ରେ ସାଧାରଣ ପରୀକ୍ଷା ପ୍ରଥମ ଥର ପାଇଁ ଅନୁଷ୍ଠିତ ହେଲା । ୫.୪୧.୬୧୭ ଜଣ ଶିକ୍ଷାର୍ଥୀ ପରୀକ୍ଷା ଦେଲେ ।

## (୩) ଉଚ୍ଚ ପ୍ରାଥମିକ ଶିକ୍ଷା :

୧୯୮୯-୯୦ରେ ୨୦୦ଟି ପ୍ରାଥମିକ ବିଦ୍ୟାଳୟ ଓ ୧୯୯୦-୯୧ରେ ୬୦ଟି ପ୍ରାଥମିକ ବିଦ୍ୟାଳୟ ମଧ୍ୟଇଂରାଜୀ ବିଦ୍ୟାଳୟ ସ୍ତରକୁ ଉନ୍ନୀତ ହେଲା । ୧୯୯୧-୯୨ରେ ସରକାର ୪୮୧୦ଟି ସାହାଯ୍ୟପ୍ରାପ୍ତ ମଧ୍ୟଇଂରାଜୀ ବିଦ୍ୟାଳୟକୁ ସୁପରିକଳ୍ପନା ଯୋଗୁଁ ହାତକୁ ନେଇଥିଲେ । ସାହାଯ୍ୟପ୍ରାପ୍ତ ମଧ୍ୟଇଂରାଜୀ ବିଦ୍ୟାଳୟଗୁଡ଼ିକୁ ନିମ୍ନହାରରେ ସାହାଯ୍ୟ ମଞ୍ଜୁର ପ୍ରଦାନ କରାଯାଇଛି ।

| ମସିହା | ସାହାଯ୍ୟ ପାଉଥିବା ମଧ୍ୟ ଇଂରାଜୀ ବିଦ୍ୟାଳୟ ସଂଖ୍ୟା | ମିଳିଥିବା ଅନୁଦାନର ପରିମାଣ |
|---|---|---|
| ୧୯୮୯-୯୦ | ୯୬୭ | ୨୭,୯୪୨,୯୧୧ |
| ୧୯୯୦-୯୧ | ୧,୦୫୦ | ୩୧,୫୭୬,୦୦୦ |
| ୧୯୯୧-୯୨ | ୬୬୪ | ୨୧,୩୫୯,୮୨୭ |

୧୯୯୦-୯୧ରେ ପ୍ରାଥମିକ ଶିକ୍ଷାଦାନର ତତ୍ତ୍ୱାବଧାନ ଶକ୍ତିମନ୍ତ କରିବା ପାଇଁ ୩୭୭ଟି ବିଦ୍ୟାଳୟ ଉପ ପରିଦର୍ଶକ ପଦ ସୃଷ୍ଟି କରାଯାଇଛି ଓ ପୂରଣ କରାଯାଇଛି । ଅଣ ଆଦିବାସୀ ବ୍ଲକ୍‌ରେ ଉଲ୍ଲିଖିତ, ବର୍ଷରେ ୧୯୬ଟି କନିଷ୍ଠ ହିସାବ ନିରୀକ୍ଷକ ପଦ ସୃଷ୍ଟି ହୋଇଥିଲା । ଏହା ମଧ୍ୟ ପୂରଣ କରାଯାଇଛି ।

## (୪) ଶିକ୍ଷାକର୍ମୀ ନିଯୁକ୍ତି :

୧୯୮୬ ନୂଆ ଶିକ୍ଷାନୀତି ଅଧୀନରେ ପ୍ରାଥମିକ ଶିକ୍ଷା ସାର୍ବଜନୀନକରଣ ଉପରେ ଗୁରୁତ୍ୱ ଆରୋପ କରାଯାଇଛି । ୧୯୮୯-୯୦ରେ ପ୍ରୋକ୍ତ ଲକ୍ଷ୍ୟ ହାସଲ ପାଇଁ ଶିକ୍ଷାକର୍ମୀ ଯୋଜନା କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ ହୋଇଛି । ଏଇ ଯୋଜନା ଅଧୀନରେ ୧୯୮୯-୯୦ରେ ୧,୪୪୧ ଜଣ, ୧୯୯୦-୯୧ରେ ୯,୩୦୯ ଜଣ ଏବଂ ୧୯୯୧-୯୨ରେ ୩,୨୨୫ ଜଣ ଶିକ୍ଷାକର୍ମୀ ନିଯୁକ୍ତି ପାଇଛନ୍ତି । ଏଇ ପରିଭାବେ ମୋଟ ୨୦,୦୩୫ ଜଣ ଶିକ୍ଷାକର୍ମୀ ବିଗତ ୩ ବର୍ଷ ମଧ୍ୟରେ ନିଯୁକ୍ତି ପାଇଛନ୍ତି ।

## କଳାପଟା ଶିକ୍ଷାଦାନ ଯୋଜନା :

୧୯୮୭-୮୮ରେ ଏଇ ଯୋଜନାର ରୂପାୟନ ଆରମ୍ଭ ହେଲା । ଏଇ ଯୋଜନା ପର୍ଯ୍ୟାୟକ୍ରମେ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ ହେଉଛି । ଏଇ ଯୋଜନାର ତିନୋଟି ବିଶେଷ ବିଭାଗ ରହିଛି ।

(୧) ଶିକ୍ଷା ପ୍ରଦାନ ଓ ଶିକ୍ଷାଲାଭ ସରଞ୍ଜାମ ଯୋଗାଣ ବ୍ୟବସ୍ଥା ।

(୨) ଜଣେ ଶିକ୍ଷକ ଥିବା ପ୍ରାଥମିକ ବିଦ୍ୟାଳୟରେ ଅତିରିକ୍ତ ଶିକ୍ଷକ ନିଯୁକ୍ତି ବ୍ୟବସ୍ଥା ।

(୩) ପ୍ରାଥମିକ ସ୍କୁଲ ଗୃହ ନିର୍ମାଣ ।

୧୯୯୦-୯୧ରେ କଳାପଟା ଶିକ୍ଷାଦାନ ଯୋଜନାର ତୃତୀୟ ପର୍ବ ଆରମ୍ଭ ହେଲା । ୧୯୮୯-୯୦ ଶିକ୍ଷା ବର୍ଷରେ ୧୦,୩୪୨ଟି

ପ୍ରାଥମିକ ବିଦ୍ୟାଳୟ କଳାପଟା ଶିକ୍ଷାଦାନ ଯୋଜନାର ତୃତୀୟ ପର୍ଯ୍ୟାୟରେ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ ହେଲା ।

(କ) ୩,୨୭୨ଟି ଅତିରିକ୍ତ ଶିକ୍ଷକ ପଦବୀ ମଞ୍ଜୁର କରାଯାଇ ୧୯୮୯-୯୦ ଓ ୧୯୯୧-୯୨ରେ ଜଣେ ଶିକ୍ଷକ ଥିବା ପ୍ରାଥମିକ ବିଦ୍ୟାଳୟଗୁଡ଼ିକରେ ନୂଆ ନିଯୁକ୍ତି ଦିଆଯାଇଛି ।

(ଖ) ବିବରଣୀରେ ଉଲ୍ଲେଖ କରାଯାଇଥିବା ସମସ୍ତ ମଧ୍ୟରେ ଯୋଜନାର ତୃତୀୟ ପର୍ଯ୍ୟାୟ ଅଧୀନରେ ୧୦,୩୪୨ଟି ପ୍ରାଥମିକ ସ୍କୁଲକୁ ୨୩,୧୪୧,୬୭୩ଟି ଶିକ୍ଷାଦାନ ଓ ଶିକ୍ଷାଳାର ସରଞ୍ଜାମ ଯୋଗାଇ ଦିଆଯାଇଛି ।

(ଗ) ୧୯୮୯-୯୦ରେ ୨,୨୪୨ଟି ପ୍ରାଥମିକ ବିଦ୍ୟାଳୟ କୋଠାଘର ଭାରତ ସରକାରଙ୍କ ୯ମ ଅର୍ଥ କମିଶନ୍ ଅନୁଦାନ ଅଧୀନରେ ୨୫-୯୧ ଲକ୍ଷ ଟଙ୍କା ବ୍ୟୟରେ କଳାପଟା ଶିକ୍ଷାଦାନ ଯୋଜନା ଅନ୍ତର୍ଭୁକ୍ତ ନିଷ୍ପତ୍ତିରେ ନିର୍ମିତ ହୋଇଛି । ଜବାହରଲାଲ ରୋଜଗାର ଯୋଜନା ଅଧୀନରେ ୬୫୦ଟି ପ୍ରାଥମିକ ବିଦ୍ୟାଳୟ କୋଠାଘର ୭-୫୦ କୋଟି ଟଙ୍କା ବ୍ୟୟରେ ନିର୍ମିତ ହୋଇଛି । ଏହି ଅନୁଦାନରେ କେନ୍ଦ୍ର ସରକାରଙ୍କ ଅଂଶ ୬୦ ଶତାଂଶ , ରାଜ୍ୟ ସରକାରଙ୍କର ଅଂଶ ୪୦ ଶତାଂଶ ।

୧୯୯୧-୯୨ ଶିକ୍ଷା ବର୍ଷରେ ୬୩୫ଟି ପ୍ରାଥମିକ ବିଦ୍ୟାଳୟ କୋଠାଘର ନିର୍ମାଣ ୬-୩୫ କୋଟି ଟଙ୍କା ବ୍ୟୟରେ କରାଯାଉଛି । ଏଥିରେ ଅନୁଦାନ ଅଂଶ ଅପରିବର୍ତ୍ତିତ ରହିଛି ।

### (୬) ଟେଲିଭିଜନ୍/ରେଡ଼ିଓ ସମେତ କ୍ୟାସେଟ୍ ପ୍ଲେୟାର୍ ଯୋଗାଣ :

ନୂତନ ଶିକ୍ଷା ବୈଷୟିକ ବିଦ୍ୟା ଯୋଜନା ଅଧୀନରେ ୭୬୭ଟି କଲର୍ ଟି.ଭି. ସେଟ୍ ୧୯୮୯-୯୦ରେ ମୌଳିକ ବିଦ୍ୟାଳୟଗୁଡ଼ିକୁ ଯୋଗାଇ ଦିଆଯାଇଛି । ୧,୩୯୯ଟି କଲର ଟି.ଭି. ସେଟ୍ ଯୋଗାଇବା ପାଇଁ କୋଣାର୍କ ଟି.ଭି. ଲିଙ୍କୁ ନିର୍ଦ୍ଦେଶ ଦିଆଯାଇଛି । ଅନୁମୋଦିତ କାରଖାନାଗୁଡ଼ିକୁ ୧,୯୯,୭୭୧ଟି ମୌଳିକ ବିଦ୍ୟାଳୟକୁ ପ୍ଲେୟାର୍ ଯୋଗାଇ ଦେବା ପାଇଁ ମଧ୍ୟ ନିର୍ଦ୍ଦେଶ ଦିଆଯାଇଛି ।

### (୭) ପାଠ୍ୟ ପୁସ୍ତକ ଯୋଗାଣ :

୫୫ଟି ବିକ୍ରୟ କେନ୍ଦ୍ରରେ ଅଧିକାର ପ୍ରାପ୍ତ ବିତରକଙ୍କ ମାଧ୍ୟମରେ ୧୯୯୧-୯୨ ପୂର୍ବରୁ ଜାତୀୟକରଣ କରାଯାଇଥିବା ପ୍ରଥମରୁ ସପ୍ତମ ଶ୍ରେଣୀର ପିଲାଙ୍କୁ ପାଠ୍ୟ ପୁସ୍ତକ ଯୋଗାଇ ଦେବା ପାଇଁ ମଧ୍ୟ ନିର୍ଦ୍ଦେଶ ଦିଆଯାଇଛି ।

### ଗଣଶିକ୍ଷା ବୟସ୍କଙ୍କ ପାଇଁ :

ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ ସାକ୍ଷରତା ଯୋଜନା ଅଧୀନରେ ୧୯୯୦-୯୧ରେ ସୁନ୍ଦରଗଡ଼, ଗଞ୍ଜାମ, ରାଉରକେଲା (ବିଶେଷ ଯୋଜନା) ବ୍ୟାପକ ପ୍ରକଳ୍ପ ହାତକୁ ନିଆଯାଇଛି ଏବଂ ୧୯୯୧-୯୨ରେ କେନ୍ଦୁଝର, ଢେଙ୍କାନାଳ ଓ କଳାହାଣ୍ଡିରେ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ ହେଉଛି ।

ହିତାଧିକାରୀମାନେ ମୁଖ୍ୟତଃ ୯ରୁ ୪୫ ବା ୧୫ରୁ ୩୫ ବର୍ଷରୁ ବର୍ଗଭୁକ୍ତ । ଏହା ଜାତୀୟ ସାକ୍ଷର ମିଶନ୍ କର୍ତ୍ତୃପକ୍ଷଙ୍କ ଦ୍ୱାରା ଅନୁମୋଦିତ । (ଲକ୍ଷରେ ସୂଚୀତ ହୋଇଥିବା) ବିଭିନ୍ନ ଟି.ଏଲ୍.ସି. ଯୋଜନା ଅଧୀନରେ ହିତାଧିକାରୀଙ୍କ ପରିସଂଖ୍ୟାନ ଲକ୍ଷ୍ୟ ଓ ସାଫଲ୍ୟ ଜାଣିବା ପାଇଁ ନିମ୍ନରେ ପ୍ରଦତ୍ତହେଲା ।

| ଜିଲ୍ଲା | ଲକ୍ଷ୍ୟ | ସାଫଲ୍ୟ |
|---|---|---|
| ସୁନ୍ଦରଗଡ଼ | ୩-୫୦ | ୩-୨୨ |
| ରାଉରକେଲା | ୧-୦୦ | ୭-୧୦ |
| ଗଞ୍ଜାମ | ୮-୦୬ | ୭-୧୦ |
| କେନ୍ଦୁଝର | ୪-୭୦ | ୨-୫୬ (୧୧-୯୨ ସୁଦ୍ଧା) |
| ଢେଙ୍କାନାଳ | ୪-୯୦ | |
| କଳାହାଣ୍ଡି | ୩-୫୦ | ୩-୦୦ (୧୦-୯୨ ସୁଦ୍ଧା) |

### (୯) ଜନଶିକ୍ଷା ନିଳୟ :

ନବସାକ୍ଷରମାନଙ୍କ ଯତ୍ନ ନିଆଯାଉଛି । ସାକ୍ଷରୋତ୍ତର ଶିକ୍ଷାଲାଭ ବ୍ୟବସ୍ଥାରେ, କେନ୍ଦ୍ର ଯୋଜନା ଅଧୀନରେ ୧,୧୧୦ଟି ଜନଶିକ୍ଷା କେନ୍ଦ୍ର ପ୍ରତିଷ୍ଠିତ ହୋଇଛି । ପ୍ରାୟ ୫,୦୦୦ ଜନସଂଖ୍ୟା ଥିବା ଅଞ୍ଚଳ ପାଇଁ ଗୋଟିଏ କେନ୍ଦ୍ର ପ୍ରତିଷ୍ଠିତ ହୋଇଛି । ରାଜ୍ୟ ଉଦ୍ୟୋଗରେ ୧୯୮୯-୯୦ରୁ କାର୍ଯ୍ୟ କରୁଥିବା ୨୫୦ଟି କେନ୍ଦ୍ର ଏବଂ ୧୯୯୦-୯୧ରୁ କାର୍ଯ୍ୟ କରୁଥିବା ୨୦୦ କେନ୍ଦ୍ର ବ୍ୟତୀତ ୧୫୦ଟି ନୂଆ ଜନଶିକ୍ଷା ନିଳୟ କେନ୍ଦ୍ର ସ୍ଥାପନ ନିମନ୍ତେ ଅର୍ଥ ମଞ୍ଜୁର କରାଯାଇଛି । ରାଜ୍ୟ ଅଧୀନରେ ଥିବା ଜନଶିକ୍ଷା ନିଳୟ କେନ୍ଦ୍ରର ସର୍ବମୋଟ ସଂଖ୍ୟା ୬୦୪କୁ ବୃଦ୍ଧି ପାଇଛି ।

### ଅଣଆନୁଷ୍ଠାନିକ ଶିକ୍ଷା :

'ଅଣଆନୁଷ୍ଠାନିକ ଶିକ୍ଷା ଯୋଜନା କେନ୍ଦ୍ର ଅନୁମୋଦନ ହେଉଥିବା ଏକ ଯୋଜନା ପ୍ରକଳ୍ପ । ସ୍କୁଲ୍ ନଥିବା ସ୍କୁଲ୍ ପଢ଼ା ଛାଡ଼ି ଦେଇଥିବା ସାରାଦିନ ସ୍କୁଲରେ ଉପସ୍ଥିତ ରହି ପାରୁ ନଥିବା (ବାଳିକାଙ୍କ ସମେତ) କାମକୁ ଯାଉଥିବା ପିଲା ଯେଉଁ ସ୍ଥାନରେ ବାସ କରୁଛନ୍ତି, ସେହି ଇଲାକାରେ ୧୪ ବର୍ଷ ବୟସର ପ୍ରାଥମିକ ଓ ଉଚ୍ଚ ପ୍ରାଥମିକ ଶିକ୍ଷାର୍ଥୀଙ୍କୁ ଶିକ୍ଷାଦାନ ସୁଯୋଗ କେନ୍ଦ୍ର (ଅଣ-ଆଦିବାସୀ ୧୪୮୪ + ଆଦିବାସୀ ୮୫୨) ୧୯୯୦-୯୧ରୁ ୧୯୯୨-୯୩ ମଧ୍ୟରେ ଖୋଲାଯାଇଛି । ସରକାରଙ୍କ ଅଧୀନରେ ଥିବା କେନ୍ଦ୍ର ସଂଖ୍ୟା ସର୍ବମୋଟ ୧୩,୪୪୮ ହୋଇଛି ।

ଏହା ବ୍ୟତୀତ ୬,୨୫୦ଟି ଅଣଆନୁଷ୍ଠାନିକ ଶିକ୍ଷା କେନ୍ଦ୍ର ବିଭିନ୍ନ ସେବା ସଂସ୍ଥା ଦ୍ୱାରା ପରିଚାଳିତ ହେଉଛି । ପ୍ରକଳ୍ପର ସାର୍ଥକ ରୂପାୟନ ପାଇଁ ରାଜ୍ୟ ସରକାର ୧୩୮ଟି ଯୋଜନା ପ୍ରତିଷ୍ଠିତ କରିଛନ୍ତି ଏବଂ ୧୩ ଜଣଙ୍କୁ ୧୩ଟି ଜିଲ୍ଲାରେ ଅଣ ଆନୁଷ୍ଠାନିକ ଶିକ୍ଷା ସଂଯୋଜକ ରୂପେ ଅବସ୍ଥାପିତ କରିଛନ୍ତି ।

### (୧୧) ଉଚ୍ଚ ବିଦ୍ୟାଳୟ :

୧୯୯୦-୯୨ ମଧ୍ୟରେ ସରକାର ଗୁରୋଟି ଏଡେଡ୍ ହାଇସ୍କୁଲକୁ ଅପର କୋଲାବ୍ ପ୍ରକଳ୍ପ ଉଚ୍ଚ ବିଦ୍ୟାଳୟ, ତେନ୍ତୁଳିଖୁଣ୍ଟି କଣାସ ଉଚ୍ଚ ବିଦ୍ୟାଳୟ, ବାପୁଜୀ ଉଚ୍ଚ ବିଦ୍ୟାଳୟ ଓ ଗୋପବନ୍ଧୁ ହାଇସ୍କୁଲ, ହାଇଗାଣ୍ଠିକୁ ନିଜ ଅଧୀନକୁ ନେଇଛନ୍ତି ।

ରାଜଧାନୀର ବୀର ସୁରେନ୍ଦ୍ରସାଏ ନଗର, ଖଣ୍ଡଗିରି ଏବଂ ପାଓ୍ୱାର ହାଉସ୍ କଲୋନୀରେ ତିନୋଟି ସରକାରୀ ଉଚ୍ଚ ବିଦ୍ୟାଳୟ ଖୋଲାଯାଇଛି ।

୩୧-୦୨-୧୯୮୪ରେ ବା ତା'ପୂର୍ବରୁ ସରକାରୀ ଉଚ୍ଚ ବିଦ୍ୟାଳୟରେ ନିଯୁକ୍ତ ବା କାର୍ଯ୍ୟରତ ଥିବା ଅସ୍ଥାୟୀ ଶିକ୍ଷକମାନଙ୍କୁ ସ୍ଥାୟୀ କରାଯାଇଛି ।

ସରକାରୀ ଉଚ୍ଚ ବିଦ୍ୟାଳୟରେ ନିଯୁକ୍ତ ସଙ୍ଗୀତ ଶିକ୍ଷକଙ୍କ ବେତନ ମାସିକ ୫୦୦ ଟଙ୍କାକୁ ବଢ଼ାଇ ଦିଆଯାଇଛି ।

ସ୍କୁଲଗୁଡ଼ିକରେ ଥିବା ଶିକ୍ଷକମାନଙ୍କୁ ତାଲିମ୍ ଦେବା ପାଇଁ ୭-୨-୧୯୯୨ ଏବଂ ୨୧-୯-୧୯୯୨ରେ ଇଂରାଜୀ ଭାଷା ତାଲିମ୍ ପ୍ରତିଷ୍ଠାନର ୨ଟି ଜିଲ୍ଲା କେନ୍ଦ୍ର ଯଥାକ୍ରମେ ବାରିପଦା ଓ ସମ୍ବଲପୁରରେ ଖୋଲାଯାଇଛି ।

### (୧୨) ମାଧ୍ୟମିକ ଶିକ୍ଷା ବୋର୍ଡ଼ :

ସୁସ୍ଥ ପ୍ରଶାସନ ଓ ଠିକ୍ ସମୟରେ ଉଚ୍ଚ ବିଦ୍ୟାଳୟ ପ୍ରମାଣପତ୍ର ପରୀକ୍ଷା ଫଳ ପ୍ରକାଶନ ପାଇଁ ମାଧ୍ୟମିକ ଶିକ୍ଷା ବୋର୍ଡ଼ର ୨ଟି ଆଞ୍ଚଳିକ ଅଫିସ୍ ଯଥାକ୍ରମେ ୧୦-୧-୧୯୯୧ ଓ ୧୧-୩-୧୯୯୨ରେ ଭୁବନେଶ୍ୱର ଓ ବାରିପଦାରେ ଖୋଲାଯାଇଛି ।

### (୧୩) ବିଶେଷ ଶିକ୍ଷା :

ସାହାଯ୍ୟ ପ୍ରାପ୍ତ ଉଚ୍ଚ ବିଦ୍ୟାଳୟରେ ଯୋଜନା ଅନୁଯାୟୀ ଜାତୀୟ ଭାଷା ଶିକ୍ଷା ଦେବା ପାଇଁ କେନ୍ଦ୍ର ସରକାରଙ୍କ ଆର୍ଥିକ ସହାୟତାରେ ଆରମ୍ଭ ହୋଇଥିବା କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମରେ ୬୦୦ ହିନ୍ଦୀ ଶିକ୍ଷକ ପଦ ମଞ୍ଜୁର କରାଯାଇଛି ।

ସଂସ୍କୃତ ଅଧ୍ୟୟନ ସମ୍ପ୍ରସାରଣ ପାଇଁ ସରକାର ବିବରଣୀ ପ୍ରଦତ୍ତ ହୋଇଥିବା ସମୟସୀମା ମଧ୍ୟରେ ୧୯ଟି ନୂଆ ସଂସ୍କୃତ ପ୍ରତିଷ୍ଠାନକୁ ଭାବୀରେ ସ୍ୱୀକୃତ ଦେଇଛନ୍ତି ।

### (୧୪) ଶିକ୍ଷା ତାଲିମ୍ ପ୍ରତିଷ୍ଠାନ :

ଗତ ୩ବର୍ଷ ମଧ୍ୟରେ ସର୍ବସାଧାରଣଙ୍କ ଦ୍ୱାରା ପରିଚାଳିତ ୬ଟି ବି.ଏଡ୍. ମହାବିଦ୍ୟାଳୟ–

(୧) ରାଉରକେଲା ଶିକ୍ଷା ତାଲିମ୍ ମହାବିଦ୍ୟାଳୟ ।

(୨) ଉତ୍କଳମଣି ଗୋପବନ୍ଧୁ ବି.ଏଡ୍. ମହାବିଦ୍ୟାଳୟ, ବାରିପଦା ।

(୩) ଆନନ୍ଦପୁର ଆଞ୍ଚଳିକ ତାଲିମ୍ ମହାବିଦ୍ୟାଳୟ, ଫକୀରପୁର (କେନ୍ଦୁଝର) ।

(୪) ଡ଼ି.ଏ.ଭି. ବି.ଏଡ୍. କଲେଜ, କୋରାପୁଟ ।

(୫) କବିସମ୍ରାଟ ଉପେନ୍ଦ୍ରଭଞ୍ଜ ତାଲିମ୍ ମହାବିଦ୍ୟାଳୟ, ଭଞ୍ଜନଗର ।

(୬) ନଳିନୀ ଦେବୀ ଶିକ୍ଷା ମହା ବିଦ୍ୟାଳୟ, ଭୁବନେଶ୍ୱର ସରକାର ହାତକୁ ନେଇଛନ୍ତି ।

### (୧୫) ବେସରକାରୀ ଶିକ୍ଷାନୁଷ୍ଠାନର ଅବସରପ୍ରାପ୍ତ କର୍ମଚାରୀମାନଙ୍କ ପାଇଁ ପେନ୍‌ସନ୍ ସୁବିଧା :

ଅବସରପ୍ରାପ୍ତ ପ୍ରାଥମିକ ବେସରକାରୀ ପ୍ରାଥମିକ ବିଦ୍ୟାଳୟର ଯେଉଁ ଶିକ୍ଷକମାନେ ପୂର୍ବତନ ସ୍ଥାନୀୟ ବିଦ୍ୟାଳୟମାନଙ୍କରେ କାର୍ଯ୍ୟ କରୁଥିଲେ ପେନ୍‌ସନ୍‌ର ସୁବିଧା ନିମନ୍ତେ ସେମାନଙ୍କ ସେବାକାଳ ଉକ୍ତ ବୋର୍ଡ଼ ଅଧୀନରେ କାଏମ ରହିଲା ବୋଲି ଗଣନା କରାଯାଇଛି ।

ଅବସର ଗ୍ରହଣ କରିଥିବା ବେସରକାରୀ ପ୍ରାଥମିକ ବିଦ୍ୟାଳୟର ଶିକ୍ଷକମାନଙ୍କ ସର୍ବନିମ୍ନ ପେନ୍‌ସନ୍ ୫-୯-୧୯୮୯ରୁ ହିସାବକୁ ନେଇ ୧୯୯୦ରୁ ମାସିକ ୧୦୦ ଟଙ୍କାରୁ ୩୦୦ ଟଙ୍କାକୁ ବୃଦ୍ଧି କରାଯାଇଛି ।

ସାହାଯ୍ୟପ୍ରାପ୍ତ ଶିକ୍ଷାନୁଷ୍ଠାନର ଅବସରପ୍ରାପ୍ତ କର୍ମଚାରୀମାନଙ୍କୁ ୧୯୮୧ ଓଡ଼ିଶା ସାହାଯ୍ୟପ୍ରାପ୍ତ ଶିକ୍ଷାନୁଷ୍ଠାନ କର୍ମଚାରୀ ଅବସର ଲାଭ ବିଧାନ ଅନୁଯାୟୀ ମାସକୁ ୧-୪-୧୯୮୮ ରୁ ସର୍ବନିମ୍ନ ପେନ୍‌ସନ୍ ୧୦୦ ଟଙ୍କା ଏବଂ ସର୍ବାଧିକ ପେନ୍‌ସନ୍ ୩୦୦ ଟଙ୍କା ୫-୯-୧୯୮୯ରୁ ୧୯୯୨ ଜାନୁଆରୀ ସରକାରୀ ଅଧିସୂଚନା ଅନୁଯାୟୀ ମଞ୍ଜୁର କରା ଯାଇଛି । ମାସିକ ପେନ୍‌ସନ୍ ପରିମାଣ ଚୂଡ଼ାନ୍ତ ହେବା ପୂର୍ବରୁ ବିଳମ୍ବ ସମୟରେ ଅସ୍ଥାୟୀ ଭାବେ ଉକ୍ତ ଅବସର ଲାଭ ନିୟମ ୧୯୮୧ ଅନୁଯାୟୀ ମାସକୁ ୩୦୦ ଟଙ୍କା ଜଣେ ଅବସରପ୍ରାପ୍ତ କର୍ମଚାରୀଙ୍କୁ ଦେବାର ବ୍ୟବସ୍ଥା ଚୂଡ଼ାନ୍ତ ପେନ୍‌ସନ୍ ପ୍ରଦାନ ନିର୍ଦ୍ଦେଶ ଆସିବା ଯାଏ ୧୯୯୨ରୁ ଧାର୍ଯ୍ୟ କରାଯାଇଛି ।

---

ମନ୍ତ୍ରୀ, ଶିକ୍ଷା ବିଭାଗ, ଓଡ଼ିଶା

# ଓଡ଼ିଶାର
# ପ୍ରଗତିରେ ପୂର୍ତ୍ତ ବିଭାଗ

ଶ୍ରୀ ନଳିନୀକାନ୍ତ ମହାନ୍ତି

ବିଗତ ତିନି ବର୍ଷ ଧରି ରାଜ୍ୟର ଗମନାଗମନ କ୍ଷେତ୍ରରେ ଦ୍ରୁତ ଗୁଣାତ୍ମକ ତଥା ପରିମାଣାତ୍ମକ ଉନ୍ନତି ପରିଲକ୍ଷିତ ହୋଇଛି । ନିର୍ମାଣ ବିଭାଗ ଅଧୀନରେ ବିଭିନ୍ନ ଶ୍ରେଣୀର ୧୩,୬୦୦ କିଲୋମିଟର ରାଜ୍ୟ ସଡ଼କ ଏବଂ ୧,୬୨୫ କିଲୋମିଟର ଜାତୀୟ ରାଜପଥ ରହିଛି । ରାଜ୍ୟ ସରକାର ଭାରତ ସରକାରଙ୍କ ଭୂପୃଷ୍ଠ ପରିବହନ ମନ୍ତ୍ରଣାଳୟ ତରଫରୁ ଜାତୀୟ ରାଜପଥର ରକ୍ଷଣାବେକ୍ଷଣ କରିଥାନ୍ତି ।

(୨) ରାଜ୍ୟ ସରକାର ସମ୍ବଲପୁରଠାରୁ ରାଉରକେଲା ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ୧୦ ନମ୍ବର ରାଜ୍ୟ ରାଜପଥକୁ ଦୁଇଲେନ୍ ବିଶିଷ୍ଟ କରିବା ନିମିତ୍ତ ଏସିଆ ଉନ୍ନୟନ ବ୍ୟାଙ୍କରୁ ୧୮୯ କୋଟି ଟଙ୍କାର ପରିଯୋଜନା ମଞ୍ଜୁର କରିବାରେ ସଫଳ ହୋଇଛନ୍ତି । ଏହି କାର୍ଯ୍ୟ ପାଇଁ ଟେଣ୍ଡର ଚୂଡ଼ାନ୍ତ ହୋଇ କାର୍ଯ୍ୟ ଆରମ୍ଭ ହୋଇଗଲାଣି ଏବଂ ଏ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ଏହି କାର୍ଯ୍ୟରେ ପ୍ରାୟ ୨୮ କୋଟି ଟଙ୍କା ବିନିଯୋଗ ହୋଇ ସାରିଛି ଓ ଏସିଆ ଉନ୍ନୟନ ବ୍ୟାଙ୍କରୁ ଅଗ୍ରୀମ ଆକାରରେ ଏହି ଖର୍ଚ୍ଚର ଶତକଡ଼ା ୫୦ ଭାଗ ମିଳିଛି ।

(୩) ସେହିପରି ଗଞ୍ଜାମ ଜିଲ୍ଲାରେ ୬ଟି ଭଗ୍ନ ସେତୁର ପୁନଃନିର୍ମାଣ ନିମିତ୍ତ ବିଶ୍ୱ ବ୍ୟାଙ୍କ୍ ୩୨-୫୦ କୋଟି ଟଙ୍କା ମଞ୍ଜୁର କରିଛନ୍ତି ଏବଂ ଉକ୍ତ କାର୍ଯ୍ୟ ନିମନ୍ତେ ପ୍ରାକ୍ ଯୋଗ୍ୟତା ଟେଣ୍ଡର୍ ବିଶ୍ୱ ବ୍ୟାଙ୍କ୍‌ର ବିଚାରାଧୀନ ଅଛି । ବିଶ୍ୱ ବ୍ୟାଙ୍କ୍‌ର କଠିନ ଆନ୍ତର୍ଜାତିକ ନିର୍ଦ୍ଦେଶାବଳୀକୁ ଦୃଷ୍ଟିରେ ରଖି ଆମ ଯନ୍ତ୍ରୀମାନେ ଏହି ପରିଯୋଜନାର ଅନୁସନ୍ଧାନ, ନକ୍ସାଙ୍କନ ଏବଂ ଅଟକଳ ପ୍ରସ୍ତୁତି ଇତ୍ୟାଦି କୃତିତ୍ୱର ସହ ସମ୍ପାଦନ କରିପାରିଛନ୍ତି ।

(୪) ଭୂପୃଷ୍ଠ ପରିବହନ ମନ୍ତ୍ରଣାଳୟ ଆନୁକୂଲ୍ୟରେ ଭୁବନେଶ୍ୱରରୁ ଜଗତପୁର ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ୨୮ କି. ମି. ଜାତୀୟ ରାଜପଥ ରାସ୍ତାକୁ ୧୨୮ କୋଟି ଟଙ୍କା ଖର୍ଚ୍ଚ ଅଟକଳରେ ଡବଲ ପରିବହନ ପଥ/ସ୍ୱିଲେନ୍ ବିଶିଷ୍ଟ ରାସ୍ତାରେ ପରିଣତ କରାଯାଉଛି । ଏହି ପରିଯୋଜନା ପାଇଁ ଋଣ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ ହୋଇ ସାରିଲାଣି ଏବଂ ଟେଣ୍ଡର୍ ଦଲିଲ୍‌ମାନ ଭୂପୃଷ୍ଠ ପରିବହନ ମନ୍ତ୍ରଣାଳୟରେ ଚୂଡ଼ାନ୍ତ କରାଯାଉଛି ।

## (୫) ଜାତୀୟ ରାଜପଥ

ଜାତୀୟ ସ୍ତରରେ ୧୦୦ ବର୍ଗ କିଲୋମିଟର ଅଞ୍ଚଳ ପିଛା ହାରାହାରି ୨ କିଲୋମିଟର ଜାତୀୟ ରାଜପଥ ଥିବାବେଳେ ଆମ ରାଜ୍ୟରେ ପ୍ରତି ୧୦୦ ବର୍ଗ କିଲୋମିଟର ପାଇଁ ମାତ୍ର ୧.୦୪୨ କିଲୋମିଟର, ଯାହାର ମୋଟ୍ ଦୈର୍ଘ୍ୟ ୧,୬୨୫ କିଲୋମିଟର ଅଟେ । ଦୁର୍ଭାଗ୍ୟବଶତଃ ବିଗତ ୧୫ ବର୍ଷ ହେଲା ଏହି ରାଜ୍ୟର କୌଣସି ରାସ୍ତା ଜାତୀୟ ରାଜପଥ ସ୍ତରକୁ ଉନ୍ନୀତ ହୋଇନାହିଁ । ଅଥଚ ୧୯୯୦ରୁ ୧୯୯୩ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ତିନିବର୍ଷ ଧରି ଏହାପାଇଁ ଦୃଢ଼ ଦାବୀ ଉପସ୍ଥାପନ କରାଯାଉଛି । ନିମ୍ନଲିଖିତ ପ୍ରତ୍ୟେକଟି ରାସ୍ତାକୁ ଜାତୀୟ ରାଜପଥ ସ୍ତରକୁ ଉନ୍ନୀତ କରିବା ପାଇଁ ଭାରତ ସରକାରଙ୍କୁ ପ୍ରସ୍ତାବ ଦିଆଯାଇଛି ।

(କ) ଆସ୍କା–ବ୍ରହ୍ମପୁର–ଦାରିଙ୍ଗିବାଡ଼ି–ରାମପୁର–ଟିଟିଲାଗଡ଼–ନୂଆପଡ଼ା ଦେଇ ଗୋପାଳପୁରଠାରୁ ରାଏପୁର ସମୁଦ୍ର କୂଳ ରାସ୍ତା (ମୋଟ ୫୫୦ କିଲୋମିଟରରୁ ଓଡ଼ିଶା ଭାଗ ୩୮୩ କିଲୋମିଟର) ।

(ଖ) ଜଳେଶ୍ୱର–ଦୀଘା ଦେଇ ବାଲେଶ୍ୱରଠାରୁ ଖଡ଼ଗପୁର ରାସ୍ତା (ମୋଟ ୧୨୫ କିଲୋମିଟରରୁ ଓଡ଼ିଶା ଭାଗ ୫୮ କିଲୋମିଟର) ।

(ଗ) ରାଜାମୁଣ୍ଡା ଦେଇ ପାଣିକୋଇଲିଠାରୁ ରାଉରକେଲା ରାସ୍ତା ।

(ଘ) ଭୁବନେଶ୍ୱରଠାରୁ ପୁରୀ ୬୦ କିଲୋମିଟର ରାସ୍ତା ।

୧୯୯୦ରୁ ୧୯୯୩ ମଧ୍ୟରେ ଜାତୀୟ ରାଜପଥ ସଂସ୍ଥା ୧୮ଟି ନୂଆ ସେତୁ ନିର୍ମାଣ ଏବଂ ୮୨ଟି ପୁନଃସମତଳ ପରିଯୋଜନା କୃତିତ୍ୱ ସହ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ କରିବାକୁ ସକ୍ଷମ ହୋଇଛନ୍ତି ।

## (୬) ରାଜ୍ୟ ରାଜପଥ

ସମ୍ପ୍ରତି ରାଜ୍ୟରେ ବିଭିନ୍ନ ଶ୍ରେଣୀର ୧୩,୬୦୦ କିଲୋମିଟର ରାଜ୍ୟ ସଡ଼କ ଅଛି । ୧୯୯୦ ରୁ ୧୯୯୩ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ସ୍ୱଳ୍ପ ସମୟ ମଧ୍ୟରେ ୬୬ଟି ଉଚ୍ଚସ୍ତର ଓ ମଧ୍ୟମସ୍ତରର ସେତୁ ନିର୍ମାଣ କରାଯାଇ ରାଜ୍ୟର ବିଭିନ୍ନ ଅଞ୍ଚଳରେ ଥିବା ଲୋକମାନଙ୍କର ଦୀର୍ଘ ଦିନର ଦାବୀ ପୂରଣ କରାଯିବା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ବିଚ୍ଛିନ୍ନ ହୋଇ ରହିଥିବା ଜିଲ୍ଲା ସଦର ମହକୁମାମାନଙ୍କୁ ରାଜ୍ୟ ରାଜଧାନୀ ସହ ସଂଯୋଗ କରାଯାଇ ପାରିଛି । ଦେଢ଼ ଦଶନ୍ଧି ପୂର୍ବରୁ ଭୟଙ୍କର ବନ୍ୟା ଦ୍ୱାରା ବିଧ୍ୱଂସ୍ତ ହୋଇଥିବା ଏବଂ ପରେ ଅବହେଳିତ ଅବସ୍ଥାରେ ଥିବା ତେଲ ସେତୁର ନିର୍ମାଣ ଏହି ସମୟ ମଧ୍ୟରେ ସର୍ବୋତ୍କୃଷ୍ଟ ସାଫଲ୍ୟ । ଏହି ଉନ୍ନୟନ ପ୍ରକ୍ରିୟା ମଧ୍ୟରେ ୪୨୪.୫୮ କିଲୋମିଟର ଗୋଡ଼ି ବିଛାଇବା ଏବଂ ୬୭୨.୭୦ କିଲୋମିଟର ପିଚୁ କରିବାରେ ସଫଳତା ହାସଲ କରାଯାଇ ପାରିଛି । ବହୁ

ଅର୍ଥିକ ବାଧା ମଧ୍ୟରେ ଆମେ ୨୭·୪୪ କିଲୋମିଟର ରାସ୍ତାକୁ ପ୍ରଶସ୍ତ/ଦୃଢ଼ କରିବାରେ ସକ୍ଷମ ହୋଇପାରିଛୁ ।

(୨) ଓଡ଼ିଶା ସେତୁ ନିର୍ମାଣ ନିଗମ ଭଳି ଗୋଟିଏ ଉଦ୍ୟୋଗ ଯୋଗାଯୋଗ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମକୁ ତ୍ୱରାନ୍ୱିତ କରିବାରେ ମୁଖ୍ୟ ଭୂମିକା ଗ୍ରହଣ କରିଛି । ନିଗମର ଅବିରତ ଉଦ୍ୟମ ଫଳରେ ଉକ୍ତ ଟେଲସେତୁ ପୁନଃ ନିର୍ମିତ ହୋଇ [illegible] ତାରିଖଠାରୁ ଗମନାଗମନ ଉପଯୋଗୀ ହେଲା । ଆରମ୍ଭରୁ ୮୪ଟି ସେତୁ ଏବଂ ୨୪ଟି କୋଠାବାଡ଼ିର ପରିଯୋଜନା ନିର୍ମାଣାଧୀନ ଥିଲା ଏବଂ ସେଥିରୁ ଯଥାକ୍ରମେ ୨୪ଟି ଓ ୧୨ଟି କାର୍ଯ୍ୟ ଏ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ ହୋଇଛି ।

ଓଡ଼ିଶା ସେତୁ ନିର୍ମାଣ ନିଗମ କୁଆଖାଇ ଉପରେ ଗୋଟିଏ ବୃହତ ସେତୁ ନିର୍ମାଣ ସମାପ୍ତ ଓ ମହାନଦୀର ମୁଣ୍ଡଳୀଠାରେ ସେତୁ ନିର୍ମାଣ ଆଂଶିକ ସମ୍ପାଦନ କରିଛି । ବୃହତ୍ କୋଠାବାଡ଼ି ଭାବେ କଟକରେ ରାଜସ୍ୱ ବୋର୍ଡ଼ କୋଠା ଓ କେନ୍ଦ୍ରୀୟ ଟ୍ରିବ୍ୟୁନାଲ୍ କୋଠା ଏବଂ ଓଡ଼ିଶା ସେକ୍ରେଟେରୀଏଟ୍‌ର ସମ୍ପ୍ରସାରିତ କୋଠା ସମ୍ପନ୍ନ ହୋଇଛି ।

କୋଠାବାଡ଼ି ଶାଖା ବିଭିନ୍ନ ବିଭାଗର ୧,୪୦୦ଟି ବୃହତ୍ କୋଠାବାଡ଼ି ନିର୍ମାଣ କାର୍ଯ୍ୟ ହାତକୁ ନେଇଛି ଏବଂ ସେଥି ମଧ୍ୟରୁ ଆନୁମାନିକ ୮୦୦ଟି କୋଠାବାଡ଼ି ନିର୍ମାଣ କାର୍ଯ୍ୟ ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ କରିଛି ।

---

ପୂର୍ତ୍ତ ମନ୍ତ୍ରୀ, ଓଡ଼ିଶା ।



ଦଶମ ବିଧାନ ସଭାର ଦଶମ ଅଧିବେଶନରେ ଅଭିଭାଷଣ ଦେବା ପାଇଁ ମାନ୍ୟବର ରାଜ୍ୟପାଳ ଶ୍ରୀ ନୁରୁଲ୍ ହାସାନ ବାଚସ୍ପତି ଶ୍ରୀ ଯୁଧିଷ୍ଠିର ଦାସଙ୍କ ସହିତ ବିଧାନ ସଭା ଗୃହକୁ ଯାଉଛନ୍ତି ।

# ଓଡ଼ିଶାର ସମ୍ପଦ : ଜଙ୍ଗଲ

ଶ୍ରୀ ଅଦ୍ୱୈତ ପ୍ରସାଦ ସିଂହ

ମାନବ ଜୀବନ ଓ ସମାଜ ସହ ଜଙ୍ଗଲ ଅଙ୍ଗାଙ୍ଗୀ ଭାବେ ଜଡ଼ିତ। ପ୍ରତ୍ୟକ୍ଷ ବା ପରୋକ୍ଷ ଭାବେ ଜଙ୍ଗଲ ଉପରେ ନିର୍ଭର ନକରି ମନୁଷ୍ୟ ବଞ୍ଚି ପାରିବା ସହଜ ନୁହେଁ। ଜାଳେଣି କାଠ ଠାରୁ ଆରମ୍ଭ କରି ଗୃହୋ...କରଣ ବା ଜୀବନ ରକ୍ଷା ମହୌଷଧି ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ଜଙ୍ଗଲ ମନୁଷ୍ୟ ସମାଜକୁ ବନ୍ଧୁ ଭାବରେ ଉପକୃତ କରିଥାଏ। ମାତ୍ର ଅତ୍ୟନ୍ତ ଦୁଃଖ ଓ ପରିତାପର ବିଷୟ ଯେ ମାନବ ସମାଜ ନିଜ ସ୍ୱାର୍ଥ ସାଧନ ପାଇଁ ଅବିଶ୍ୱରିତ ଭାବେ ଜଙ୍ଗଲ ଧ୍ୱଂସ କରି ଚାଲିଛି। ଫଳରେ ବର୍ତ୍ତମାନ ପରିବେଶ ନଷ୍ଟ ହେବା କାରଣରୁ ମନୁଷ୍ୟ ସମାଜର ସ୍ଥିତି ଉପରେ ପ୍ରଶ୍ନବାଚୀ ଉଠୁଛି।

ଓଡ଼ିଶା ଜଙ୍ଗଲ ସମ୍ପଦରେ ଭରପୂର ଥିଲା। ୧୯୮୧ ମସିହାରେ ଓଡ଼ିଶାରେ ୫୯,୯୬୩-୫୯ ବର୍ଗ କିଲୋମିଟର ଜଙ୍ଗଲ ଥିଲା। ଏହା ଓଡ଼ିଶାର ଭୌଗୋଳିକ କ୍ଷେତ୍ରଫଳର ପ୍ରାୟ ଶତକଡ଼ା ୩୮ ଭାଗ ଥିଲା। ମାତ୍ର ଉପଯୁକ୍ତ ରକ୍ଷଣାବେକ୍ଷଣ ଓ ସୁପରିକଳ୍ପନା ଅଭାବରୁ ଜଙ୍ଗଲ ଅତି ଦ୍ରୁତ ଗତିରେ କ୍ଷୟ ହେଲା। ଫଳରେ ୧୯୮୯ ସୁଦ୍ଧା ଓଡ଼ିଶାର ଜଙ୍ଗଲଆୟତନ ୪୭,୧୩୭ ବର୍ଗ କି. ମି.କୁ କମିଆସିଲା। ତେବେ ବର୍ତ୍ତମାନ ସରକାର କ୍ଷମତାକୁ ଆସିବା ପରଠାରୁ ଜଙ୍ଗଲ ସମ୍ପଦର ସୁରକ୍ଷା ସଂରକ୍ଷଣ ଏବଂ ସୁପରିକଳ୍ପନା କରିବା ଉପରେ ଗୁରୁତ୍ୱ ଆରୋପ କରି ଆସୁଛନ୍ତି। ଏଥିପାଇଁ ପୂର୍ବରୁ ଫୁଲବାଣୀ, ବଲାଙ୍ଗୀର ଓ କଳାହାଣ୍ଡି ଜିଲ୍ଲାରେ ପ୍ରାକୃତିକ ଜଙ୍ଗଲରୁ ଗଛକଟା ବନ୍ଦ ଆଦେଶକୁ ତା ୧/୧୦/୧୯୯୦ ରିଖଠାରୁ ଗଞ୍ଜାମ ଓ କୋରାପୁଟ ଜିଲ୍ଲାକୁ ବୃଦ୍ଧି କରାଯାଇଛି। ନଭେମ୍ବର ୧୯୯୨ରୁ ସମଗ୍ର ରାଜ୍ୟରେ ପ୍ରାକୃତିକ ଜଙ୍ଗଲରୁ ଗଛକଟା ଏକ ବର୍ଷ ପାଇଁ ବନ୍ଦ କରାଯାଇଛି।

ଜଙ୍ଗଲରୁ ଚୋରା କାଠ ଆଣି କରତକଳମାନଙ୍କରେ ଏହାକୁ ଚିରି କାଠ ବିକ୍ରି କରିବାକୁ ନିରୁତ୍ସାହିତ କରିବାକୁ ୧୯୯୨ ଡିସେମ୍ବରରେ ଏକ ଆଇନ ପ୍ରଚଳନ କରାଯାଇଛି। ଏହାଦ୍ୱାରା ଚୋରା କାଠ କାଟି, ବିକ୍ରି କରୁଥିବା ବା ବେଆଇନ କରତକଳ ମାଲିକମାନଙ୍କୁ ଦଣ୍ଡିତ କରିବା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ, ବିଦ୍ୟୁତ୍ ସଂଯୋଗ ବନ୍ଦ କରିବା ଓ ଯନ୍ତ୍ରପାତି ଏବଂ କାଠ ବାଜ୍ୟାପ୍ତି କରାଯାଉଛି।

ରାଜ୍ୟବାସୀଙ୍କର ଜାଳେଣି କାଠ ସୁବିଧା ଓ ଗୃହୋପକରଣ କାଠର ସୁବିଧାକୁ ଦୃଷ୍ଟିରେ ରଖି ରାଜ୍ୟ ସରକାର ରାଜ୍ୟ ବାହାରକୁ କାଠ ଚାଲାଣ ଉପରେ ନିଷେଧାଦେଶ ଜାରୀ କରିଅଛନ୍ତି।

କାଠ ଚୋରଙ୍କ ଦାଉରୁ ଜଙ୍ଗଲକୁ ରକ୍ଷା କରିବାକୁ ରାଜ୍ୟର ୨୬ଟି ଡିଭିଜନରେ ପ୍ରତ୍ୟେକ ଡିଭିଜନକୁ ପୋଲିସ୍ ଏବଂ ଜଙ୍ଗଲ କର୍ମଚାରୀଙ୍କ ସମିଶ୍ରଣରେ ଗୋଟିଏ ଗୋଟିଏ ଦଳ କର୍ମଚାରୀ ଗୋଷ୍ଠୀ ମଞ୍ଜୁର କରିବାକୁ ସ୍ଥିର କରାଯାଇଛି। ଏ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ମୋଟ୍ ୧୯ଟି ଗୋଷ୍ଠୀ ମଞ୍ଜୁର ହୋଇଛି। ସେମାନଙ୍କୁ ବନ୍ଧୁକ ଆଦି ମାରଣାସ୍ତ୍ରରେ ମଧ୍ୟ ସଜ୍ଜିତ କରାଯାଇଛି। ତୁରନ୍ତ ବାର୍ତ୍ତା ପ୍ରେରଣ ପାଇଁ V. H. F.ସେଟ୍ ମଧ୍ୟ ଯୋଗାଇ ଦିଆଯାଇଛି।

ଜଙ୍ଗଲକୁ ସୁରକ୍ଷା ପ୍ରଦାନ କରିବାରେ ଯେଉଁ ସୁରକ୍ଷା ଗ୍ରାମ୍ୟ କମିଟିମାନେ ଉତ୍ତମ କାର୍ଯ୍ୟ କରିଥିବେ ସେମାନଙ୍କୁ ପ୍ରତି ବ୍ଲକ୍ ପିଛା ପ୍ରଥମ, ଦ୍ୱିତୀୟ ଏବଂ ତୃତୀୟ ପୁରସ୍କାର ସ୍ୱରୂପ ୨୫,୦୦୦ ୧୫,୦୦୦ ଏବଂ ୧୦,୦୦୦ ଟଙ୍କା ପୁରସ୍କାର ଦେବାକୁ ଘୋଷଣା କରାଯାଇଛି।

ବହିଃଶୁଳ୍କ ଓ ଆବକାରୀ ବିଭାଗର ଯେପରି ବ୍ୟକ୍ତିବିଶେଷଙ୍କୁ ସମ୍ବାଦ ଦେଲେ ପୁରସ୍କାର ପାଉଛନ୍ତି ସେହିପରି ଅଣ ଗେଜେଟେଡ୍ ଜଙ୍ଗଲ କର୍ମଚାରୀ ଏବଂ ଯେ କୌଣସି ବ୍ୟକ୍ତିବିଶେଷ କୌଣସି ଜଙ୍ଗଲ ଅମାନ୍ୟକାରୀଙ୍କୁ ଧରାଇଦେଲେ ତାଙ୍କଠାରେ ଜବତ ହୋଇଥିବା ପଦାର୍ଥର ନିଲାମ ମୂଲ୍ୟର ଶତକଡ଼ା ୫ରୁ ୧୦ଭାଗ ପୁରସ୍କାର ସ୍ୱରୂପ ପ୍ରଦାନ କରାଯିବାକୁ ଘୋଷଣା କରାଯାଇଛି।

ବନାଞ୍ଚଳରେ କୌଣସି ଉନ୍ନୟନ ମୂଳକ କାର୍ଯ୍ୟ କରିବାକୁ ହେଲେ ଭାରତ ସରକାରଙ୍କର ଅନୁମୋଦନ ଆବଶ୍ୟକ। ରାଜ୍ୟ ସରକାରଙ୍କ ପ୍ରଗାଢ଼ ଚେଷ୍ଟା ଫଳରେ ବିଗତ ୩ ବର୍ଷରେ ମୋଟ୍ ୪୦ଟି ଯୋଜନାର ଅନୁମୋଦନ ମିଳିପାରିଛି। ଏମାନଙ୍କ ମଧ୍ୟରେ ତାଳଚେର ସମ୍ବଲପୁର ରେଳପଥ ଏବଂ ଦଇତାରୀ ଇସ୍ପାତ କାରଖାନା ଉଲ୍ଲେଖଯୋଗ୍ୟ।

ଦରିଦ୍ର କେନ୍ଦୁପତ୍ର ତୋଳାଳୀ ବିଶେଷଭାବେ ଆଦିବାସୀମାନଙ୍କର ଅର୍ଥନୈତିକ ଉନ୍ନତି ପାଇଁ ୧୯୯୦-୯୧ରୁ ଏକ ପଇସାକୁ ଦୁଇଟି ପତ୍ର କ୍ରୟ ମୂଲ୍ୟ ଦିଆଯାଉଛି।

କ୍ରମାଗତ ଚେଷ୍ଟା ଓ ଉପଯୁକ୍ତ କାର୍ଯ୍ୟାନୁଷ୍ଠାନ ଫଳରେ ଏବେ ଓଡ଼ିଶାର ଜଙ୍ଗଲାଞ୍ଚଳ ୫୭.୧୮୩ ବର୍ଗ କି: ମି:ରେ ପହଞ୍ଚିଛି। ଏହା ରାଜ୍ୟର ଭୌଗୋଳିକ କ୍ଷେତ୍ରଫଳର ୩୬.୮୯ ଶତାଂଶ। ତେବେ ଏଥି ମଧ୍ୟରୁ ୪୦ ପ୍ରତିଶତରୁ ଅଧିକ ଘନ ବନାନୀର ପରିମିତ ମାତ୍ର ୨୭.୩୪୯ ବର୍ଗ କି: ମି:। ଅଧିକ ଜଙ୍ଗଲ ସୃଷ୍ଟି କରିବାକୁ ତଥା କ୍ଷୟପ୍ରାପ୍ତ ଜଙ୍ଗଲ ପୁନରୁଦ୍ଧାର କରିବାକୁ ସରକାର ସତତ ଚେଷ୍ଟିତ।

ଗ୍ରାମାଞ୍ଚଳ ଜନସାଧାରଣ ବିଶେଷତଃ ସମାଜର ନିମ୍ନବର୍ଗର ଲୋକମାନଙ୍କର ଜାଳେଣି ଏବଂ ଗୃହୋପକରଣ ବା କୃଷୋପକରଣ ପାଇଁ ଆବଶ୍ୟକ ହେଉଥିବା କାଷ୍ଠ ଯୋଗାଣ ପାଇଁ ବୈଦେଶିକ ସାହାଯ୍ୟରେ ସାମାଜିକ ବନୀକରଣ ଯୋଜନା ସମଗ୍ର ରାଜ୍ୟରେ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ ହେଉଛି। ଏହା ଏକ ଗ୍ରାମଭିତ୍ତିକ ଯୋଜନା। ତେଣୁ ଗ୍ରାମବାସୀମାନଙ୍କର ସହଯୋଗ ଅତ୍ୟନ୍ତ ଆବଶ୍ୟକ। ଏହି ବନର ସୁଫଳ ଗ୍ରାମବାସୀମାନଙ୍କର ଭୋଗ୍ୟ। ତେଣୁ ଏହାର ସୁରକ୍ଷା ସେମାନଙ୍କର କର୍ତ୍ତବ୍ୟ। ଏହି ଯୋଜନାର ପ୍ରଥମାବସ୍ଥାରେ ୧୩,୬୯୨ ହେକ୍ଟର ବୃକ୍ଷରୋପଣ, ୧୪,୮୭୪ ହେକ୍ଟର ଅବକ୍ଷୟ ଜଙ୍ଗଲର ପୁନରୁଦ୍ଧାର ଏବଂ ୧୪୯.୨୭ ଲକ୍ଷ ଚାରା ବଣ୍ଟନ କରାଯାଇଛି ଏବଂ ଯୋଜନାର ଚଳିତ ଦ୍ୱିତୀୟାବସ୍ଥାରେ ଏବେ ସୁଦ୍ଧା ୪୬,୨୭୩ ହେକ୍ଟରରେ ବୃକ୍ଷରୋପଣ, ୮,୪୬୫ ହେକ୍ଟର ଅବକ୍ଷୟ ଜଙ୍ଗଲର ପୁନରୁଦ୍ଧାର ଏବଂ ୮୩୬.୬୯ ଲକ୍ଷ ଚାରା ବଣ୍ଟନ କରାଯାଇଛି।

ଓଡ଼ିଶାର ଜଙ୍ଗଲ ବଣ୍ଟନ ବନ୍ୟ ପ୍ରାଣୀମାନଙ୍କ ଦ୍ୱାରା ଭରପୂର। ବନ୍ୟପ୍ରାଣୀମାନଙ୍କର ସୁରକ୍ଷା ଓ ସଂରକ୍ଷଣ ନିମିତ୍ତ ରାଜ୍ୟରେ ଦୁଇଟି ଜାତୀୟ ଉଦ୍ୟାନ, ୧୭ଟି ଅଭୟାରଣ୍ୟ ଏବଂ ୯ଟି ଜୈବ ଉଦ୍ୟାନ ପ୍ରତିଷ୍ଠିତ। ରାଜ୍ୟର ସମୁଦାୟ ବନାଞ୍ଚଳର ପ୍ରାୟ ୧୦.୧୨ ଭାଗ ପ୍ରାଣୀ ଉଦ୍ୟାନ ରୂପେ ଅବହିତ। ପ୍ରାକୃତିକ ପରିବେଶ ଅନୁସାରେ ଓଡ଼ିଶାରେ ବିଭିନ୍ନ ପ୍ରକାରର ବନ୍ୟପ୍ରାଣୀ ଦେଖାଯାନ୍ତି। ଅବଧି ୬୫ ପ୍ରକାରର ସ୍ତନ୍ୟପାୟୀ, ୪୭୨ ପ୍ରକାରର ପକ୍ଷୀ ଏବଂ ୮୪ ପ୍ରକାରର ସରୀସୃପଙ୍କୁ ଚିହ୍ନିତ କରାଯାଇ ତାଲିକାଭୁକ୍ତ କରାଯାଇଛି। ବନ୍ୟପ୍ରାଣୀ ସଂଖ୍ୟା କ୍ରମଶଃ ବୃଦ୍ଧିଲାଭ କରୁଛି।

ନନ୍ଦନକାନନ ପ୍ରାଣୀ ଉଦ୍ୟାନ ୧୯୬୦ରେ ପ୍ରତିଷ୍ଠା ହେଲାବେଳେ ଏଥିରେ ମୋଟ ୯୫ଟି ବନ୍ୟପ୍ରାଣୀ ଥିଲେ। ବର୍ତ୍ତମାନ ସେମାନଙ୍କର ସଂଖ୍ୟା ୧,୬୮୫ରେ ପହଞ୍ଚିଛି। ଦର୍ଶକଙ୍କ ସଂଖ୍ୟା ମଧ୍ୟ ଅବିଚଳିତ ଭାବେ ବୃଦ୍ଧି ପାଇ ଏବେ ବର୍ଷକୁ ହାରାହାରି ୧୧.୨୦ ଲକ୍ଷରେ ପହଞ୍ଚିଛି। ତା ୧/୧୦/୧୯୯୧ ରିଖରେ ଉଦ୍‌ଘାଟିତ ହୋଇଥିବା ଧଳାବାଘ ସଫାରୀ ଏକ ଉଲ୍ଲେଖନୀୟ କୃତି। ଏହା ଭାରତରେ ପ୍ରଥମ ଏବଂ ଭ୍ରମଣକାରୀମାନଙ୍କୁ ବହୁ ଭାବରେ ଆକର୍ଷିତ କରୁଛି। ଏହି ସଫାରୀ ମଧ୍ୟରେ ଧଳାବାଘମାନଙ୍କୁ ଅତ୍ୟନ୍ତ ପ୍ରାକୃତିକ ପରିବେଶ ମଧ୍ୟରେ ଅତି ନିକଟରୁ ଦେଖିପାରିବା ପାଇଁ ସ୍ୱତନ୍ତ୍ର ବସମାନ ବ୍ୟବସ୍ଥା କରାଯାଇଛି।

ତା ୧୪/୧୧/୧୯୯୦ ରିଖଠାରୁ ଓଡ଼ିଶାରେ ଥିବା ଓଡ଼ିଶା ଜଙ୍ଗଲ ନିଗମ, ଓଡ଼ିଶା ବୃକ୍ଷରୋପଣ ଉନ୍ନୟନ ନିଗମ ଓ ସିମିଳିପାଳ ବନ ଉନ୍ନୟନ ନିଗମକୁ ଏକତ୍ରୀକରଣ କରି ନୂତନ ଭାବେ "ଓଡ଼ିଶା ବନ ଉନ୍ନୟନ ନିଗମ" ନାମରେ ଏକ ନିଗମ ସ୍ଥାପନ କରାଯାଇଛି। ରାଜ୍ୟରେ ଲାଭ କରୁଥିବା କତିପୟ ସରକାରୀ ଉଦ୍ୟୋଗମାନଙ୍କ ମଧ୍ୟରେ ଏହା ଅନ୍ୟତମ। ଇମାରତୀ କାଠ ଉତ୍ପାଦନ, ଜାଳେଣି କାଠ, ବାଉଁଶ ଓ ଗୃହ ନିର୍ମାଣ ପଦାର୍ଥ ଯୋଗାଣ, କେନ୍ଦୁପତ୍ର ବିକ୍ରିବଟା, ଶାଳମଞ୍ଜି ଓ ଅନ୍ୟାନ୍ୟ ଜଙ୍ଗଲଜାତ ଲଘୁ ପଦାର୍ଥ ସଂଗ୍ରହ ଓ ବାଉଁଶ, ବୃକ୍ଷ ଏବଂ ବ୍ୟବସାୟ ଉପଯୋଗୀ ବୃକ୍ଷ ନିଷ୍କାସନ କରିବାରେ ଏହାର କାର୍ଯ୍ୟ ସୀମାବଦ୍ଧ। ଏହି ନିଗମର ବଲାଙ୍ଗୀରରେ ଗୋଟିଏ ପ୍ଲାଇଉଡ୍ କାରଖାନା, ସମ୍ବଲପୁରରେ ଜାଳେଣିଯୋଗୀ କରତଗୁଣ୍ଡ ଗୋଲା ତିଆରି କାରଖାନା, ଅନୁଗୁଳରେ ବିଡ଼ି ତିଆରି କାରଖାନା ଓ ଅନେକଗୁଡ଼ିଏ କରତ କଳ ଅଛି। ୧୯୬୨-୬୩ରେ ଏହି ନିଗମର କାରବାର ୧୬ ଲକ୍ଷ ଟଙ୍କା ଥିଲାବେଳେ ୧୯୯୧-୯୨ରେ ୨୦୭.୭୧ କୋଟି ଟଙ୍କାରେ ପହଞ୍ଚି ପାରିଛି। ୧୯୯୦-୯୧ ଏବଂ ୧୯୯୧-୯୨ରେ ନିଗମ ରୟାଲଟି ବାବଦରେ ରାଜ୍ୟ ସରକାରଙ୍କୁ ଯଥାକ୍ରମେ ୧୦୦.୪୫ କୋଟି ଓ ୮୦.୦୬ କୋଟି ଟଙ୍କା ଦେଇପାରିଛି।

ଜଙ୍ଗଲ ଆମର ଜାତୀୟ ସମ୍ପଦ। ଏହା ରାଜ୍ୟ ସରକାରଙ୍କଠାରୁ ଆରମ୍ଭ କରି ବ୍ୟକ୍ତିବିଶେଷ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ସମସ୍ତଙ୍କୁ ସହାସ୍ୟ ବଦନରେ ସାହାଯ୍ୟ କରିଆସୁଛି। ତେଣୁ ଜଙ୍ଗଲ ବିଭାଗ କର୍ମଚାରୀଙ୍କଠାରୁ ଆରମ୍ଭକରି ଜନସାଧାରଣଙ୍କ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ସମସ୍ତେ କାୟମନୋବାକ୍ୟରେ ଜଙ୍ଗଲର ସୁରକ୍ଷା, ସଂରକ୍ଷଣ ଓ ସୁପରିଚାଳନା ପାଇଁ ସହଯୋଗ କରିବା ଏକାନ୍ତ କାମ୍ୟ।

ସମବାୟ ଓ ଜଙ୍ଗଲ ବିଭାଗ ମନ୍ତ୍ରୀ, ଓଡ଼ିଶା।



ମହା ଶିବରାତ୍ରୀ ପାଳନ ଉପଲକ୍ଷେ ଲିଙ୍ଗରାଜ ମନ୍ଦିରଠାରେ ଆୟୋଜିତ ଏକ ଭଜନ ସମାରୋହରେ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ବିଜୁ ପଟ୍ଟନାୟକଙ୍କ ଅଭିଭାଷଣ।



# ସୁଷମ ବଣ୍ଟନରେ ଯୋଗାଣ ବିଭାଗ

ଶ୍ରୀ ଭାଗବତ ବେହେରା

## (୧) ସାଧାରଣ ବଣ୍ଟନ ବ୍ୟବସ୍ଥା (ପି: ଡି: ଏସ୍:)

ରାଜ୍ୟରେ ଅତ୍ୟାବଶ୍ୟକ ସାମଗ୍ରୀ ଯଥା:-(ଚାଉଳ, ଗହମ, ଲେଭି ଚିନି, ଖାଇବା ତେଲ ପାମୋଲିନ୍) ଓ କିରୋସିନି ପ୍ରଭୃତିର ବଣ୍ଟନ ବ୍ୟବସ୍ଥାକୁ ସରକାର ସୁଲଭ ମୂଲ୍ୟ ଦୋକାନଗୁଡ଼ିକ ଜରିଆରେ ସମ୍ପ୍ରସାରିତ କରିଛନ୍ତି। ୧୯୯୦ ମସିହା ମାର୍ଚ୍ଚମାସ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ୨୧,୧୬୪ଟି ସୁଲଭ ମୂଲ୍ୟ ଦୋକାନ କାର୍ଯ୍ୟ କରୁଥିଲା। ବର୍ତ୍ତମାନ ୨୨,୩୯୩ଟି ସୁଲଭ ମୂଲ୍ୟ ଦୋକାନ କାର୍ଯ୍ୟ କରୁଅଛି। ବିଗତ ୩ ବର୍ଷ ମଧ୍ୟରେ ୧,୨୨୯ଟି ନୂତନ ସୁଲଭ ମୂଲ୍ୟ ଦୋକାନ ଖୋଲାଯାଇଅଛି। ଖୁଚୁରା ବ୍ୟବସାୟୀ ନିଯୁକ୍ତି କ୍ଷେତ୍ରରେ ସମବାୟ ସମିତି- ତଫସିଲଭୁକ୍ତ ଜାତି/ତଫସିଭୁକ୍ତ ଉପଜାତି ଓ ଅବସରପ୍ରାପ୍ତ କର୍ମଚାରୀଙ୍କୁ ଅଗ୍ରାଧିକାର ଦିଆଯାଉଅଛି। ବର୍ତ୍ତମାନ ପ୍ରଚଳିତ ସୁଲଭ ମୂଲ୍ୟ ଦୋକାନଗୁଡ଼ିକ ମଧ୍ୟରେ ସମବାୟ ସମିତି ୨୮୦୭ ଓ ତଫସିଲଭୁକ୍ତ ଜାତି/ତଫସିଲଭୁକ୍ତ ଉପଜାତି ୨୨୧୫ ଜଣ ବ୍ୟକ୍ତି ଖୁଚୁରା ବ୍ୟବସାୟୀ ରୂପେ କାର୍ଯ୍ୟ କରୁଛନ୍ତି।

## (୨) ବିକଟ ଅଞ୍ଚଳରେ ଭ୍ରାମ୍ୟମାଣ ଗାଡ଼ିର ପ୍ରବର୍ତ୍ତନ :

ଓଡ଼ିଶା ଖାଦ୍ୟ ଯୋଗାଣ ନିଗମ ଲିମିଟେଡ୍ ସାଧାରଣ ବଣ୍ଟନ ବ୍ୟବସ୍ଥାକୁ ସୁଦୂର ଅଗମ୍ୟ ବିକଟ ଅଞ୍ଚଳ (ଆ:ଟି:ଡି:ପି: ଓ ଡି:ପି ଏପି: ବ୍ଲକ୍)ରେ ସମ୍ପ୍ରସାରିତ କରିବା ପାଇଁ ସାଧାରଣ ବଣ୍ଟନ ବ୍ୟବସ୍ଥା ଅନ୍ତର୍ଗତ ଅତ୍ୟାବଶ୍ୟକ ସାମଗ୍ରୀଗୁଡ଼ିକ ଖାଉଟିମାନଙ୍କୁ ସାପ୍ତାହିକ, ଅର୍ଦ୍ଧ ସାପ୍ତାହିକ ହାଟ ଓ ମୁଖ୍ୟ ସ୍ଥାନମାନଙ୍କରେ ଭ୍ରାମ୍ୟମାଣ ଗାଡ଼ି ସାହାଯ୍ୟରେ ଯୋଗାଇ ଦେଉଛନ୍ତି। ୧୯୮୯ ମସିହା ଡିସେମ୍ବର ମାସ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ଖାଦ୍ୟ ଯୋଗାଣ ନିଗମ ଲିମିଟେଡ୍ ୯୮ଟି ଭଡ଼ା ଗାଡ଼ି ସହିତ ମୋଟ୍ ୨୯ଟି ଭ୍ରାମ୍ୟମାଣ ଗାଡ଼ି ଅତ୍ୟାବଶ୍ୟକ ସାମଗ୍ରୀ ବିକ୍ରୟ ନିମନ୍ତେ ନିୟୋଜିତ କରିଥିଲେ। ବିଗତ ୩ ବର୍ଷ ମଧ୍ୟରେ ନିଗମ ୧୩ଟି ଅଧିକ ଗାଡ଼ି କ୍ରୟ କରିଛି ଓ ଚଳିତ ବର୍ଷ ଆଉ ୧୬ଟି ଗାଡ଼ି କିଣିବା ପାଇଁ ବ୍ୟବସ୍ଥା ଗ୍ରହଣ କରିଛି। ଏତଦ୍ ବ୍ୟତୀତ ଚଳିତ ବର୍ଷ ୧୫ଟି ଗାଡ଼ି କିଣିବା ପାଇଁ ୮୦ ଲକ୍ଷ ଟଙ୍କା ଯୋଗାଇ ଦିଆଯାଇଅଛି। ବିକଟ କରାଯାଇଥିବା ବ୍ଲକ୍ ଅଞ୍ଚଳର ୫୨୮ଟି ହାଟ ଓ ପ୍ରସିଦ୍ଧ ସ୍ଥାନମାନଙ୍କରେ ଅତ୍ୟାବଶ୍ୟକ ସାମଗ୍ରୀ ବିକ୍ରୟ ପାଇଁ ୫୬ଟି ଗାଡ଼ି ବ୍ୟବହୃତ ହେଉଅଛି। ଖାଉଟିମାନେ ଘର ନିକଟରେ ଅତ୍ୟାବଶ୍ୟକ ସାମଗ୍ରୀ ପାଉଥିବା ହେତୁ ରାଜ୍ୟରେ ଏହି ଯୋଜନାଟି ବିଶେଷ ଲୋକପ୍ରିୟ ହୋଇପାରିଛି, ହେତୁ ଏହାର ସମ୍ପ୍ରସାରଣ ଲାଗି ଦାବୀ କରାଯାଉଛି। କେନ୍ଦ୍ର ସରକାରଙ୍କୁ ବିକଟ ଅଞ୍ଚଳର ବାକିଥିବା ସମସ୍ତ ହାଟମାନଙ୍କୁ ୩୦ଟି ଗାଡ଼ି ଯୋଗାଇ ଦେବା ନିମନ୍ତେ ୧·୨୦ କୋଟି ଟଙ୍କାର ଏକ ରିହାତି ଏବଂ ଋଣ (୫୦:୫୦) ଅନୁରୋଧ କରାଯାଇଛି। ତନ୍ମଧ୍ୟରୁ ୧୫ଟି ଗାଡ଼ି କିଣିବା ପାଇଁ ୬୦ ଲକ୍ଷ ଟଙ୍କା କେନ୍ଦ୍ର ସରକାର ଯୋଗାଇ ଦେଇଛନ୍ତି।

## (୩) ଅତ୍ୟନ୍ତ ଅସୁବିଧା ଓ ଦୁର୍ଗମ ଅଞ୍ଚଳରେ ଅତ୍ୟାବଶ୍ୟକ ସାମଗ୍ରୀର ବଣ୍ଟନ ପାଇଁ ନିଆଯାଇଥିବା ପଦକ୍ଷେପ :

ମାଲକାନଗିରି ଜିଲ୍ଲା ପରି କେତେକ ଅତ୍ୟନ୍ତ ଦୁର୍ଗମ ଓ ବିଚ୍ଛିନ୍ନାଞ୍ଚଳ ପାଇଁ ହୋଲସେଲ୍ ଡିପୋଠାରୁ ଖୁଚୁରା ବିକ୍ରୟ କେନ୍ଦ୍ର ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ପରିବହନ ଖର୍ଚ୍ଚ ଅତ୍ୟଧିକ ହେଉଥିବାରୁ ସେହି ସ୍ଥାନମାନଙ୍କରେ ରହୁଥିବା ଆଦିବାସୀ ଲୋକମାନଙ୍କ ଘର ନିକଟରେ ଅତ୍ୟାବଶ୍ୟକ ସାମଗ୍ରୀ ପହଞ୍ଚାଇବା ନିମିତ୍ତ ଅତିରି ପରିବହନ ଖର୍ଚ୍ଚରେ ରିହାତି ମୂଲ୍ୟ ରାଜ୍ୟ ସରକାର ବହନ କରୁଅଛନ୍ତି। ଓଡ଼ିଶା ରାଜ୍ୟ ଯୋଗାଣ ନିଗମ ଲିମିଟେ ଆଦିବାସୀ ଅଧ୍ୟୁଷିତ ଅଧିବାସୀମାନଙ୍କର ସୁବିଧା ପାଇଁ ୫ଟି ଗ୍ରାମ ପଞ୍ଚାୟତରେ ୧୦ଟି ସୁଲଭ ମୂଲ୍ୟ ଦୋକାନର ପାରିଶ୍ରମିକ ଓ ପରିବହନ ଆଦି ଅଧିକ ଖର୍ଚ୍ଚ ବହନ କରି ପରିଚାଳ କରୁଅଛନ୍ତି।

## (୪) ସାଧାରଣ ବଣ୍ଟନ ବ୍ୟବସ୍ଥାରେ ଜଡ଼ିତ ଥିବା ଲୋକ ପ୍ରତିନିଧି/ବିଭିନ୍ନ ପ୍ରକାର କମିଟିର ଗଠନ :

ବିଗତ ୩ ବର୍ଷ ମଧ୍ୟରେ ସାଧାରଣ ବଣ୍ଟନ ବ୍ୟବସ୍ଥା ଅନ୍ତ ଖୁଚୁରା ବିକ୍ରୟ ଓ ଅତ୍ୟାବଶ୍ୟକ ସାମଗ୍ରୀର ଦରଦାମ ନିୟନ୍ତ୍ରଣ ସାଧାରଣ ବଣ୍ଟନ ବ୍ୟବସ୍ଥାର ସୁପରିଚାଳନା ସମ୍ପର୍କରେ ପରାମ ଦେବା ପାଇଁ ଜିଲ୍ଲାସ୍ତରରୁ ଖୁଚୁରା ଦୋକାନ ସ୍ତର ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ସରକା ଓ ବେସରକାରୀ ବ୍ୟକ୍ତିମାନଙ୍କୁ ନେଇ କମିଟିମାନ ପୁନର୍ଗ କରାଯାଇଅଛି। ଏ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ରାଜ୍ୟର ସମସ୍ତ ଜିଲ୍ଲାରେ ନାଗ କମିଟି (ସିଟିଜେନ୍ କମିଟି) ୧୬ ମଧ୍ୟରୁ ୩୫ଟି ସବ୍‌ଡିଭି କମିଟି।

(୩୧୪ ମଧ୍ୟରୁ ୩୦୪ଟି ବ୍ଲକ୍ ଲେଭେଲ୍ ଏଡ୍‌ଭାଇଜରି କ (ବି: ଏଲ୍: ଏ: ସି:), (୧୦୩ ମଧ୍ୟରୁ ୮୨ଟି ଟାଉନ୍ ଲେ

କମିଟି (ଡି: ଏଲ୍: ଏ: ସି:) ଏବଂ (୨୨୩୯୩ ମଧ୍ୟରୁ ୧୧,୬୫୭ଟି ଷ୍ଟିଟଲ ଲେଭେଲ୍ କମିଟି ଗଠନ କରାଯାଇଅଛି ।

### (୫) ରାଜ୍ୟରେ ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ ପ୍ରଗଣନା କରି ନକଲି କାର୍ଡ ପରିହାର ନିମନ୍ତେ ନିଆଯାଇଥିବା ପଦକ୍ଷେପ :

ରାଜ୍ୟ ସରକାର ଖାଉଟି କାର୍ଡ/ଚିହ୍ନଟ କାର୍ଡର ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ ପ୍ରଗଣନା ଓ ନକଲି କାର୍ଡ ଗୁଡିକ ପରିହାର କରି, ନୂତନ କାର୍ଡର ନିର୍ଗମନ କରୁଛନ୍ତି ।ଏହା ଏକ ନିର୍ଦ୍ଦିଷ୍ଟ ସମୟ ସୀମା ୩୧/୩/୧୯୯୩ ସୁଦ୍ଧା ସମସ୍ତ ଜିଲ୍ଲାରେ ଉକ୍ତ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ କରାଯିବାର ପ୍ରସ୍ତାବ ରହିଛି ।

### (୬) ଖାଉଟି ଦ୍ରବ୍ୟ ଗୁଡିକ ସୁଲଭ ମୂଲ୍ୟ ଦୋକାନରେ ମିଳୁଛି ବୋଲି ବିସ୍ତୃତ ପ୍ରଚାର :

ସହର ଓ ଗ୍ରାମାଞ୍ଚଳରେ ଖାଉଟିମାନଙ୍କୁ ବଣ୍ଟନ ପାଇଁ ଦିଆଯାଉଥିବା ଅତ୍ୟାବଶ୍ୟକ ଦ୍ରବ୍ୟ ପହଞ୍ଚାଇବା ମାତ୍ରେ (ଢୋଲବାଡି ଯନ୍ତ୍ର ପ୍ରଚାର ପତ୍ର ଓ ବିଜ୍ଞାପନ ଟଙ୍ଗାଇବା ପ୍ରଭୃତି) ବିସ୍ତୃତ ପ୍ରଚାର କରିବା ଲାଗି ଜିଲ୍ଲା କର୍ତ୍ତୃପକ୍ଷ ବିହିତ ନିର୍ଦ୍ଦେଶ ଦେଉଛନ୍ତି । ଏହାଦ୍ୱାରା ଖାଉଟିମାନେ ତାଙ୍କର ନିର୍ଦ୍ଦିଷ୍ଟ ଖୁଚୁରା ସୁଲଭ ମୂଲ୍ୟ ଦୋକାନରୁ ଜିନିଷ କିଣିବାପାଇଁ ହକ୍‌ଦାର ହୋଇପାରିବେ ।

### (୭) ଅତ୍ୟାବଶ୍ୟକ ଦ୍ରବ୍ୟ ଉଠାଣ ଓ ବଣ୍ଟନର ପର୍ଯ୍ୟବେକ୍ଷଣ :

ରାଜ୍ୟର ଦୁର୍ଗମ ଅଞ୍ଚଳରେ ଅତ୍ୟାବଶ୍ୟକ ଦ୍ରବ୍ୟ ନିରାପଦରେ ପହଞ୍ଚାଇବା ଲାଗି ସମସ୍ତ ବ୍ଲକ୍ ସ୍ତରୀୟ ସମ୍ପ୍ରସାରଣ ଅଧିକାରୀ ଓ ଗ୍ରାମ୍ୟ ସେବକମାନଙ୍କୁ ଦାୟିତ୍ୱ ଦିଆଯାଇଛି ।

### (୮) ପ୍ରତ୍ୟେକ ଜିଲ୍ଲାରେ ଏ:ଡ଼ି:ଏମ୍: (ପି:ଡ଼ି:ଏସ୍) ନିଯୁକ୍ତି :

ରାଜ୍ୟ ସରକାର ସୁଷମ ବଣ୍ଟନ ବ୍ୟବସ୍ଥା ପରିଚାଳନା କରିବା ପାଇଁ ପ୍ରତ୍ୟେକ ଜିଲ୍ଲାରେ ଜଣେ ଲେଖାଏ ଏ:ଡ଼ି:ଏମ୍:(ପି:ଡ଼ି:ଏସ୍) ନିଯୁକ୍ତି କରିଛନ୍ତି ଯେ କି ଜିଲ୍ଲାପାଳଙ୍କ ପି:ଡି:ଏସ୍:ର ସମସ୍ତ ଦାୟିତ୍ୱ ବହନ କରିବେ । ଅତ୍ୟାବଶ୍ୟକ ସାମଗ୍ରୀ ଅଧିନିୟମ (ଇ: ସି: ଆକ୍ଟ) ଅନୁଯାୟୀ ସେମାନଙ୍କୁ ଅତିରିକ୍ତ ଜିଲ୍ଲାପାଳ ଭାବେ ଘୋଷଣା କରାଯାଇ ଜିଲ୍ଲାପାଳ ଅନୁରୂପ କ୍ଷମତା ପ୍ରଦାନ କରାଯାଇଅଛି ।

### (୯) ସାଧାରଣ ବଣ୍ଟନ ବ୍ୟବସ୍ଥାକୁ ତ୍ୱରାନ୍ୱିତ କରିବା ପାଇଁ ନିଆଯାଉଥିବା ପଦକ୍ଷେପ :

ଆଦିବାସୀ ଅଧ୍ୟୁଷିତ ଅଞ୍ଚଳ ଓ ଅନ୍ୟ ଅଞ୍ଚଳରେ ବହୁତ ଲୋକ ଦାରିଦ୍ର୍ୟ ସୀମାରେଖା ତଳେ ବାସ କରୁଥିବାରୁ ସେଥିପ୍ରତି ସ୍ୱତନ୍ତ୍ର ଦୃଷ୍ଟି ଦିଆଯାଇଅଛି । ଆମ ରାଜ୍ୟରେ ଏହାର ଉଦ୍ଦେଶ୍ୟ ସାଧନ ପାଇଁ ୧୩ ଜିଲ୍ଲାର ୧୧୮ ଆଇ:ଟି:ଡି:ପି: (ଆଇ:ଟି:ଡ଼ି:ପି:) ଓ ୨୫ ଡି:ପି:ଏ:ପି: (ଡ଼ି:ପି:ଏ:ପି:) ବ୍ଲକ ଚିହ୍ନଟ କରାଯାଇଅଛି । ୧୯୯୨ ମସିହା ଜୁନ୍ ଏକ ତାରିଖରେ ଚାଉଳ ଗହମ ପ୍ରଭୃତି ଉପରୋକ୍ତ ବ୍ଲକମାନଙ୍କୁ ସ୍ୱତନ୍ତ୍ର ରିହାତି ମୂଲ୍ୟରେ ଯୋଗାଇ ଦିଆଯାଇଥିଲା । ପ୍ରତ୍ୟେକ ପରିବାରକୁ ୧୬ କି:ଗ୍ରା: ଚାଉଳ ଓ ୫ କି:ଗ୍ରା: ଗହମ ଯୋଗାଇ ଦେବା କେବଳ ତ୍ୱରାନ୍ୱିତ ସାଧାରଣ ବଣ୍ଟନ ବ୍ୟବସ୍ଥା ଦ୍ୱାରା ସମ୍ଭବ ହୋଇଥିଲା । ଏହା ଦ୍ୱାରା ଆମ ରାଜ୍ୟର ୧୪୩ଟି ବ୍ଲକର ୧୭,୮୯,୫୯ଟି ପରିବାର ବିଶେଷ ଭାବେ ଉପକୃତ ହେଉଛନ୍ତି ।

(ଖ) ରାଜ୍ୟ ସରକାର ଅଣ ଆଦିବାସୀ ଅଞ୍ଚଳ (ନନ୍–ଆଇ:ଟି:ଡ଼ି:ପି:)ରେ ରିହାତି ଦରରେ ଚାଉଳ ଯୋଗାଇ ଦେବା ପାଇଁ ନିଜସ୍ୱ ଯୋଜନା ପ୍ରବର୍ତ୍ତନ କରିଛନ୍ତି । ଏହାଦ୍ୱାରା ଶାରୀରିକ ଅକ୍ଷମ ବ୍ୟକ୍ତି, ବୃଦ୍ଧ/ବୃଦ୍ଧା ପେନ୍‌ସନ୍ ଭୋଗୀ ଚିହ୍ନଟ କରାଯାଇଥିବା ଗୋଟିଶ୍ରମିକ, ସ୍ୱୀକୃତି ପ୍ରାପ୍ତ ଅନାଥମାନଙ୍କୁ ପ୍ରତିମାସରେ ପରିବାର ପ୍ରତି ୧୩ କି:ଗ୍ରା: ଚାଉଳ ରିହାତି ମୂଲ୍ୟରେ ଯୋଗାଇ ଦେବାର ବ୍ୟବସ୍ଥା କରିଅଛି । ଏହି ଯୋଜନା ଦ୍ୱାରା ୧·୭୯ ଲକ୍ଷ ପରିବାର ଉପକୃତ ହେଉଛନ୍ତି । ଏଥିପାଇଁ ସରକାର ବାର୍ଷିକ ୨୪ କୋଟି ଟଙ୍କା ସବ୍‌ସିଡ଼ି ଆକାରରେ ବ୍ୟୟ ଭାର ବହନ କରୁଅଛନ୍ତି ।

### (୨) ଖାଦ୍ୟ ଓ ଯୋଗାଣ ନିଗମ ଲିମିଟେଡ୍ ଦ୍ୱାରା ଆଦର୍ଶ ସୁଲଭ ମୂଲ୍ୟ ଦୋକାନ :

ରାଜ୍ୟ ସରକାର ଓଡ଼ିଶା ଖାଦ୍ୟ ଯୋଗାଣ ନିଗମ ଲିମିଟେଡ୍ ଦ୍ୱାରା ସବୁ ବ୍ଲକ ସଦର ମହକୁମାରେ ପର୍ଯ୍ୟାୟ କ୍ରମେ ଆଦର୍ଶ ସୁଲଭ ମୂଲ୍ୟ ଦୋକାନ ଖୋଲିବାକୁ ନିଷ୍ପତ୍ତି ନେଇଛନ୍ତି । ଆଜି ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ୨୦ଟି ଆଦର୍ଶ ସୁଲଭ ମୂଲ୍ୟ ଦୋକାନ ବିଭିନ୍ନ ଜିଲ୍ଲା, ସବ୍‌ଡ଼ିଭିଜନ, ସଦର ମହକୁମାରେ ଖୋଲି ଖାଉଟିମାନଙ୍କୁ ଉଚିତ୍ ମୂଲ୍ୟରେ ବିଭିନ୍ନ ଅତ୍ୟାବଶ୍ୟକ ଦ୍ରବ୍ୟ ଯୋଗାଇ ଦେବାର ବ୍ୟବସ୍ଥା କରାହୋଇଛି । ତନ୍ମଧ୍ୟରୁ ମାତ୍ର ୬ଟି ୧୯୮୯ ଡ଼ିସେମ୍ବର ମାସ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ ହେଉଥିଲା ।

### (୩) ବ୍ଲକ୍ ସଦର ମହକୁମାରେ ଅତ୍ୟାବଶ୍ୟକ ଦ୍ରବ୍ୟର ମହଜୁଦ ଓ ନୂତନ ଗୋଦାମ ଘରର ନିର୍ମାଣ :

ସାରା ରାଜ୍ୟରେ ପ୍ରତ୍ୟେକ ବ୍ଲକ୍‌ର ଗୋଟିଏ କିମ୍ବା ଏକାଧିକ ଷ୍ଟୋରେଜ୍ ଡ଼ିପୋ ଅଛି । ଓଡ଼ିଶା ରାଜ୍ୟ ଯୋଗାଣ ନିଗମ ଦ୍ୱାରା ନିଯୁକ୍ତି ପ୍ରାପ୍ତ ଘରୋଇ/ସରକାରୀ ଏଜେନ୍‌ସି ଷ୍ଟୋରେଜ୍ ଏଜେଣ୍ଟ ଦ୍ୱାରା ଏହି ଡ଼ିପୋଗୁଡ଼ିକ ପରିଚାଳିତ ହୁଏ । ବର୍ତ୍ତମାନ ସର୍ବମୋଟ ୩୬୦ ଜଣ ଷ୍ଟୋରେଜ ଏଜେଣ୍ଟ ଖାଦ୍ୟ ଯୋଗାଣ ନିଗମ ଲିମିଟେଡ୍ ଅଧୀନରେ କାର୍ଯ୍ୟ କରୁଛନ୍ତି । ମାତ୍ର ରାଜ୍ୟ ସରକାର ପର୍ଯ୍ୟାୟକ୍ରମେ ସେହି ଘରୋଇ ଷ୍ଟୋରେଜ ଏଜେଣ୍ଟଙ୍କ ବଦଳରେ ବିଭାଗୀୟ ନିଗମ ନିଜେ ଦାୟିତ୍ୱ ତୁଲାଇବା ପାଇଁ ଯୋଜନା କରାଯାଇଅଛି । ରାଜ୍ୟ ସରକାର "ଚିହ୍ନିତ ଅଞ୍ଚଳରେ" ପ୍ରତ୍ୟେକ ୨୫୦ ମେଟ୍ରିକ୍ ଟନ୍ ଧାରଣ କ୍ଷମତା ବିଶିଷ୍ଟ ୧୫୩ଟି ଷ୍ଟୋରେଜ ଡ଼ିପୋ ତିଆରି କରିବା ପାଇଁ ସ୍ଥିର କରିଅଛନ୍ତି । ଏହା ଦ୍ୱାରା ଉକ୍ତ ଅଞ୍ଚଳରେ ଘରୋଇ ଷ୍ଟୋରେଜ୍ ଏଜେଣ୍ଟ ପରିବର୍ତ୍ତେ ଖାଦ୍ୟ

ଯୋଗାଣ ନିଗମ ନିଜେ ନିଯୁକ୍ତିଲବ୍ଧ ଭାବେ ସାଧାରଣ ବଣ୍ଟନ ବ୍ୟବସ୍ଥା ପରିଚାଳନା କରିପାରିବେ । ପ୍ରଥମ ପଦକ୍ଷେପ ସ୍ୱରୂପ ଚଳିତ ଆର୍ଥିକ ବର୍ଷରେ ମନୋନୀତ ୫୮ଟି ଡିପୋ ତିଆରି କରିବା ପାଇଁ ପଞ୍ଚାଶ ଶତକଡ଼ା ଋଣ ଓ ପଞ୍ଚାଶ ଶତକଡ଼ା ରିହାତି ଆକାରରେ ୭.୦୮ କୋଟି ଟଙ୍କା ମଞ୍ଜୁରି କେନ୍ଦ୍ର ସରକାରଙ୍କ ନିକଟରୁ ମିଳିଛି । ଏହି ପରିପ୍ରେକ୍ଷୀରେ ୧୯ଟି ଗୋଦାମ ତିଆରି କରିବା ପାଇଁ ସମୁଦାୟ ୭.୩ କୋଟିର ପରିଯୋଜନା କରାଯାଇଛି । ବର୍ତ୍ତମାନ ପରୀକ୍ଷାମୂଳକ ଭାବେ ଖାଦ୍ୟ ଯୋଗାଣ ନିଗମ ଲିମିଟେଡ୍ କଳାହାଣ୍ଡି ଓ ଫୁଲବାଣୀ ଜିଲ୍ଲାର ୧୯ଟି ବ୍ଲକ୍/ସହରରେ ଏବଂ ଭୁବନେଶ୍ୱରରେ ହୋଲସେଲ୍ ଏଜେନ୍ସି ରୂପେ ଦାୟିତ୍ୱ ଭାର ତୁଲାଉଛନ୍ତି ।

## (୪) ଖୋଲା ବଜାରରେ ଦରବୃଦ୍ଧି ରୋକିବା ନିମନ୍ତେ ନିଆଯାଇଥିବା ପଦକ୍ଷେପ :

ଯେତେବେଳେ ଖୋଲା ବଜାରରେ ସୋରିଷ ତେଲ, ବୁଟ ଡାଲି, ଚିନି ପିଆଜ ଓ ଆଳୁ ଆଦି ସାମଗ୍ରୀ କ୍ଷେତ୍ରରେ ସ୍ଥିର ରଖିବା ଆବଶ୍ୟକ ପଡ଼େ, ସେତେବେଳେ ଖାଦ୍ୟ ଯୋଗାଣ ନିଗମ ଉପଯୁକ୍ତ ପଦକ୍ଷେପ ନେଇଥାନ୍ତି ।

## (୫) ଖାଉଟି ସଚେତନତା ସୃଷ୍ଟି ନିମନ୍ତେ ନିଆଯାଇଥିବା ପଦକ୍ଷେପ :

ରାଜ୍ୟ ଓ ଜିଲ୍ଲା ସ୍ତରରେ ସାଧାରଣ ବଣ୍ଟନ ବ୍ୟବସ୍ଥାକୁ ତ୍ୱରାନ୍ୱିତ କରିବା ଉଦ୍ଦେଶ୍ୟରେ ଖାଦ୍ୟ ଓ ବେସାମରିକ ଯୋଗାଣ ବିଭାଗ ଅଧୀନରେ ଖାଉଟି କଲ୍ୟାଣ ନାମରେ ଏକ ସ୍ୱତନ୍ତ୍ର ଉପବିଭାଗ ଗଠନ କରାଯାଇଅଛି ଏବଂ ଖାଉଟି ସୁରକ୍ଷା ଆଇନ୍ ଅନୁଯାୟୀ ଖାଉଟିମାନଙ୍କର ଆପତ୍ତି ଅଭିଯୋଗ ଶୁଣାଣି ନିମିତ୍ତ ଏକ ବରିଷ୍ଠ କର୍ମକର୍ତ୍ତାଙ୍କୁ ନିର୍ଦ୍ଦେଶକ ରୂପେ ନିଯୁକ୍ତି ଦିଆଯାଇଅଛି । ଉପରୋକ୍ତ ଆଇନ୍ ଅନୁଯାୟୀ ମକଦ୍ଦମାଗୁଡ଼ିକର ଉପଯୁକ୍ତ ବିଚାର ନିମିତ୍ତ ରାଜ୍ୟ ସରକାର ରାଜ୍ୟସ୍ତରରେ ଜଣେ ଉଚ୍ଚ ନ୍ୟାୟାଳୟର ଅବସରପ୍ରାପ୍ତ ବିଚାରପତିଙ୍କ ସଭାପତିତ୍ୱରେ ରାଜ୍ୟ ଆୟୋଗ ଏବଂ ଜିଲ୍ଲା ସ୍ତରରେ ସମ୍ପୃକ୍ତ ଜିଲ୍ଲା ଜଜ୍ ଏବଂ ଦୁଇଜଣ କରିଷ୍ଠ ବ୍ୟକ୍ତିତ୍ୱ ସମ୍ପନ୍ନ ବ୍ୟକ୍ତିଙ୍କୁ ସେମାନଙ୍କ ମଧ୍ୟରୁ ଜଣେ ମହିଳା ସଭ୍ୟ ରୂପେ ନିଆଯାଇ ଜିଲ୍ଲା ଫୋରମମାନ ଗଠନ କରାଯାଇଅଛି । ଏପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ଡିସେମ୍ବର ୧୯୯୧ ମସିହାର ୬୭ ଗୋଟି ମକଦ୍ଦମାକୁ ମିଶାଇ ମୋଟ ୨,୬୯୭ଟି ଖାଉଟି ବିବାଦ ସମ୍ପର୍କୀୟ ମକଦ୍ଦମା ରୁଜୁ କରାଯାଇଅଛି ଏବଂ ତନ୍ମଧ୍ୟରୁ ୧,୬୦୯ଟି ମକଦ୍ଦମାର ଫଇସଲା କରାଯାଇଅଛି । ସେହିପରି ରାଜ୍ୟ ଆୟୋଗ ନିକଟରେ ୨୮୦ ଗୋଟି ଅପିଲ୍ ମକଦ୍ଦମାକୁ ମିଶାଇ ମୋଟ୍ ୭୫୫ଟି ମକଦ୍ଦମା (ଡିସେମ୍ବର ୧୯୯୧ ପୂର୍ବ ୬୫ଟି, ଗୋଟିଏ ଅପିଲ୍ ମକଦ୍ଦମା ସହିତ) ରୁଜୁ କରାଯାଇଛି ଏବଂ ତନ୍ମଧ୍ୟରୁ ୪୭ ଗୋଟି ଅପିଲ୍ ମକଦ୍ଦମା ସହ ୩୧୯ ମକଦ୍ଦମା ଫଇସଲା ହୋଇଛି । ରାଜ୍ୟ ସରକାର ୧୯ ଜଣ ସଭ୍ୟଙ୍କୁ ନେଇ ରାଜ୍ୟ ଖାଉଟି ସୁରକ୍ଷା ପରିଷଦ ନାମକ ଏକ ପରାମର୍ଶଦାତା କମିଟି ଗଠନ କରିଛନ୍ତି । ସାଧାରଣ ଲୋକଙ୍କର ଖାଉଟି ସଚେତନତା ବୃଦ୍ଧି କରିବା ନିମନ୍ତେ ରାଜ୍ୟ, ଜିଲ୍ଲା ଓ ବ୍ଲକ ସ୍ତରରେ ଉପଦେଷ୍ଟା କମିଟି, ସଂସଦ ତଥା କର୍ମଶାଳାମାନ ଗଠନ କରାଯାଉଅଛି । ଖାଉଟି ସୁରକ୍ଷା ଆନ୍ଦୋଳନକୁ ସଫଳ କରିବା ପାଇଁ ସ୍ୱେଚ୍ଛାସେବୀ ଅନୁଷ୍ଠାନମାନଙ୍କୁ ଉତ୍ସାହିତ କରାଯାଉଅଛି ।

## (୬) ବଳବତ୍କରଣ ପଦକ୍ଷେପ :

ବର୍ତ୍ତମାନ ସରକାରଙ୍କ ସମୟରେ ବଳବତ୍କରଣ ସ୍ଥିତିକୁ ଅଧିକ ସୁଦୃଢ଼ କରିବା ନିମିତ୍ତ ଅନେକ ପଦକ୍ଷେପମାନ ନିଆଯାଇଅଛି। ଫଳରେ କଳାବଜାରୀ, ମହଜୁଦକାରୀ, ଅସାଧୁ ବ୍ୟବସାୟୀମାନଙ୍କ ବିରୁଦ୍ଧରେ ଉଚିତ୍ କାର୍ଯ୍ୟାନୁଷ୍ଠାନ ଗ୍ରହଣ କରିହେବ । ନିମ୍ନୋକ୍ତ ସାରଣୀରୁ ଏହା ଦେଖାଯାଇପାରେ ଯେ, ବର୍ତ୍ତମାନ ସରକାର ୩ ବର୍ଷ ମଧ୍ୟରେ କିପରି ବିଭିନ୍ନ ନିୟନ୍ତ୍ରଣାଦେଶ ଅନୁସାରେ ନିୟନ୍ତ୍ରଣାଦେଶକୁ ଖିଲାପ୍ କରୁଥିବା ବ୍ୟକ୍ତିମାନଙ୍କ ବିରୁଦ୍ଧରେ ପୂର୍ବ ସରକାରଙ୍କ ଶେଷ ୩ ବର୍ଷ ତୁଳନାରେ ଦୃଢ଼ ଓ ଫଳପ୍ରଦ କାର୍ଯ୍ୟାନୁଷ୍ଠାନ ନିଆଯାଇଅଛି ।

| ୧୯୮୭-୮୯ | ବର୍ତ୍ତମାନ ସରକାରଙ୍କ ୧୯୯୦-୯୨ | ବିଗତ ୩ ବର୍ଷ ମଧ୍ୟରେ |
|---|---|---|
| ୨,୯୫୩ | ୪,୩୮୦ | ଧରାପଡ଼ିଥିବା କେସ୍ ସଂଖ୍ୟା |
| ୪୧୧ | ୫୫୭ | ରୁଜୁ କରାଯାଇଥିବା କେସ୍ ସଂଖ୍ୟା |
| ୩୮ | ୯୦ | ଇ. ସି. ଆଇନରେ ଗିରଫ ହୋଇଥିବା ବ୍ୟକ୍ତିଙ୍କ ସଂଖ୍ୟା । |
| ୧୧ | ୩୦ | କଳାବଜାର ନିରୋଧ ଆଇନରେ ଅଟକ ହୋଇଥିବା ବ୍ୟକ୍ତିଙ୍କ ସଂଖ୍ୟା । |
| ୮୬ | ୨,୧୨୫ | ନିଲମ୍ବନ ହୋଇଥିବା ଡିଲର/ଲାଇସେନ୍ସ ସଂଖ୍ୟା |
| ୮୦ | ୧,୫୧୦ | ରଦ୍ଦ ହୋଇଥିବା ଡିଲର/ଲାଇସେନ୍ସ ସଂଖ୍ୟା । |
| ୨.୫୩ କୋଟି ଟଙ୍କା | ୩.୫୭ କୋଟି ଟଙ୍କା | ଅତ୍ୟାବଶ୍ୟକ ଦ୍ରବ୍ୟ ଜବତ୍ ପରିମାଣ ଜୋରିମାନା ଟଙ୍କା । |
| ୨.୦୧ ଲକ୍ଷ | ୨.୦୪ ଲକ୍ଷ | ଜୋରିମାନା ଜାରି କରାଯାଇଥିବା ପରିମାଣ |
| ୧.୭ ଲକ୍ଷ | ୩.୨୩ ଲକ୍ଷ | ବାଜ୍ୟାପ୍ତ କରାଯାଇଥିବା ଅମାନତ ରାଶି ପରିମାଣ । |

## (୭) ପ୍ରମୁଖ ଅତ୍ୟାବଶ୍ୟକ ଦ୍ରବ୍ୟର ଦର ନିୟନ୍ତ୍ରଣ :

ସରକାରଙ୍କ ବିଭିନ୍ନ ଯୋଜନା, ଆଇନ୍ ଓ ନିୟମାବଳୀର ସଫଳ କାର୍ଯ୍ୟକାରିତା ଓ ବଳବତ୍କରଣଜନିତ ଦୃଢ଼ କାର୍ଯ୍ୟାନୁଷ୍ଠାନ ଯୋଗୁଁ ସମସ୍ତ ଅତ୍ୟାବଶ୍ୟକ ଦ୍ରବ୍ୟର ମୂଲ୍ୟ ଆୟତ୍ତାଧୀନ ରଖାଯାଇଅଛି । ୧୯୯୧ ଓ ୧୯୯୨ ବର୍ଷର ଡିସେମ୍ବର ୩୧ ତାରିଖରେ ନିମ୍ନ ପ୍ରଦତ୍ତ ମୂଲ୍ୟ ସ୍ଥିତିରୁ ପ୍ରମୁଖ ଅତ୍ୟାବଶ୍ୟକ ଦ୍ରବ୍ୟର ମୂଲ୍ୟ ଆୟତ୍ତାଧୀନ ଥିବା ପ୍ରତୀୟମାନ ହୁଏ ।

| ୩୧ ଡିସେମ୍ବର ୧୯୯୧ | ୩୧ ଡିସେମ୍ବର ୧୯୯୨ | ତୁଳନା ଦ୍ରବ୍ୟ |
|---|---|---|
| ଟ ୫.୦୦ କି. ଗ୍ରା. ପ୍ରତି | ଟ ୫.୨୦ କି. ଗ୍ରା. ପ୍ରତି | ମୋଟା ଚାଉଳର ଦ |
| ଟ ୧୧.୦୦ କି. ଗ୍ରା. ପ୍ରତି | ଟ ୧୨.୦୦ କି. ଗ୍ରା. ପ୍ରତି | ହରଡ଼ ଡାଲିର ଦ |
| ଟ ୩୩.୫୦ କି. ଗ୍ରା. ପ୍ରତି | ଟ ୨୦.୫୦ କି. ଗ୍ରା. ପ୍ରତି | ସୋରିଷ ତେଲର ଦ |
| ଟ ୨୯.୦୦ କି. ଗ୍ରା. ପ୍ରତି | ଟ ୨୯.୫୦ କି. ଗ୍ରା. ପ୍ରତି | ବାଦାମ ତେଲର ଦ |

| (ଗ) | (ଖ) | (କ) |
|---|---|---|
| ଟ ୩୩·୦୦ କି. ଗ୍ରା: ପ୍ରତି | ଟ ୪୮·୦୦ କି. ଗ୍ରା: ପ୍ରତି | ବନସ୍ପତିର ଦର |
| ଟ ୨·୫୦ କି. ଗ୍ରା: ପ୍ରତି | ଟ ୩·୦୦ କି. ଗ୍ରା: ପ୍ରତି | ଆଳୁର ଦର |
| ଟ ୧୦୫·୦୦ ବ୍ୟାଗ୍ ପ୍ରତି | ଟ ୧୦୮·୦୦ ବ୍ୟାଗ୍ ପ୍ରତି | ସିମେଣ୍ଟ ଦର |
| ଟ ୨·୫୦ କି. ଗ୍ରା: ପ୍ରତି | ଟ ୧·୫୦ କି. ଗ୍ରା: ପ୍ରତି | ଖାଇବା ଲୁଣର ଦର |

## (୮) ଗହମ ଓ କିରାସିନିର ଅଧିକ ଆବଣ୍ଟନ ପାଇଁ କେନ୍ଦ୍ର ନିକଟରେ ଦାବୀ :

ଭାରତ ସରକାରଙ୍କ ଦ୍ୱାରା ରାଜ୍ୟକୁ ଆବଣ୍ଟନ କରାଯାଉଥିବା ଗହମ ଓ କିରାସିନି ନିଅଣ୍ଟିଆ ହେତୁ ମାସିକ କୋଟା ୩୫,୦୦୦ ମେଟ୍ରିକ୍ ଟନ୍ ଗହମ ଓ ୨୫,୦୦୦ କେ: ଏଲ୍: କିରୋସିନିକୁ ବୃଦ୍ଧି କରିବାକୁ ବାରମ୍ବାର ଦାବୀ ଉପସ୍ଥାପନ କରାଯାଇ ଆସୁଅଛି । ଲେଭି ଚିନି ତା ୧/୨/୧୯୮୬ ରିଖର ପରିଯୋଜିତ ଲୋକ ସଂଖ୍ୟା ଅନୁଯାୟୀ ଭାରତ ସରକାର ସହରାଞ୍ଚଳ ଓ ଗ୍ରାମାଞ୍ଚଳ ନିର୍ବିଶେଷରେ ମାସିକ ମୁଣ୍ଡ ପିଛା ୪୫୦ ଗ୍ରାମ୍ ହିସାବରେ ୧୦,୩୮୩ ମେଟ୍ରିକ୍ ଟନ୍ ଚିନି ଆବଣ୍ଟନ କରୁଛନ୍ତି । ଭାରତ ସରକାରଙ୍କ ସହିତ ଦୀର୍ଘ କାଳ ପତ୍ରାଳାପ ଓ ପ୍ରବର୍ତ୍ତନା ପରେ ରାଜ୍ୟର ଲେଭି ଚିନି କୋଟା ମାସକୁ ୬୨୦ ମେଟ୍ରିକ୍ ଟନ୍ ବୃଦ୍ଧି କରାଯାଇ ପାରିଛି । ୧୯୯୧ ଜନଗଣନା ଅନୁଯାୟୀ ନିର୍ଦ୍ଧାରିତ ହାରରେ ମାସକୁ ଲେଭି ଚିନି କୋଟା ୧୩,୩୧୩ ମେଟ୍ରିକ୍ ଟନ୍ ସ୍ଥଳେ ଆମ ରାଜ୍ୟ ଅଗଷ୍ଟ ୧୯୯୨ରୁ ୧୩,୦୧୩ ମେଟ୍ରିକ୍ ଟନ୍ ଚିନି ମାସିକ ପାଉଛନ୍ତି । ରାଜ୍ୟର ଲେଭି ଚିନି ଯୋଗାଣ ବ୍ୟବସ୍ଥା ସାଧାରଣତଃ ସନ୍ତୋଷଜନକ ଅଟେ ।

## (୯) ରାଜ୍ୟରେ ଖାଇବା ତେଲର ସନ୍ତୋଷଜନକ ଅବସ୍ଥା :

ଖାଇବା ତେଲ ଖୋଲା ବଜାରରେ ଉଚିତ୍ ମୂଲ୍ୟରେ ମିଳୁଥିବା ହେତୁ ପାମୋଲିନ୍ ତେଲ ଚାହିଦାରେ ହ୍ରାସ ଘଟିଅଛି । ୧୯୯୨ ମସିହା ଏପ୍ରିଲ୍ ମାସ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ୪,୫୦୦ ମେଟ୍ରିକ୍ ଟନ୍ ପାମୋଲିନ୍ ତେଲ କେନ୍ଦ୍ର ସରକାରଙ୍କଠାରୁ ମିଳିଥିଲା । ଏହା ଅଧିକ ମୂଲ୍ୟ ହୋଇଥିବାରୁ ଜିଲ୍ଲାମାନଙ୍କରେ ଏହାର ଚାହିଦା କମ୍ ଥିଲା ଏବଂ ଏବେ ସୁଦ୍ଧା ୩,୦୦୦ ମେଟ୍ରିକ୍ ଟନ୍ ପାମୋଲିନ୍ ତେଲ ବିକ୍ରୟ ନହୋଇ "ଅଏଲ୍ ଓଡ଼ିଶା" ନିକଟରେ ପଡ଼ିରହିଛି । ପୂର୍ବ ଗଚ୍ଛିତ ତେଲର ଆବଣ୍ଟନ ପାଇଁ ସୁଲଭ ମୂଲ୍ୟ ଦୋକାନଗୁଡ଼ିକ ଜରିଆରେ ଏହାର ବିକ୍ରି ବ୍ୟବସ୍ଥା କୋହଳ କରାଯାଇଅଛି ।

## (୧୦) ଗୁଡ଼ଳ :

ରାଜ୍ୟରେ ଗୁଡ଼ଳ ଯୋଗାଣ ବ୍ୟବସ୍ଥା ସନ୍ତୋଷଜନକ ଅଛି । ଭାରତ ସରକାରଙ୍କ ଦ୍ୱାରା ପ୍ରତି ମାସରେ ରାଜ୍ୟକୁ ଆବଣ୍ଟନ କରାଯାଉଥିବା ୩୮,୬୫୦ ମେଟ୍ରିକ୍ ଟନ୍ ଗୁଡ଼ଳ ସାଧାରଣ ବଣ୍ଟନ ବ୍ୟବସ୍ଥା ଓ ଅର୍ଥ ସହାୟତାପ୍ରାପ୍ତ ସ୍କିମ୍ ମାଧ୍ୟମରେ ଲୋକମାନଙ୍କୁ ବଣ୍ଟନ କରାଯାଉଅଛି । ବର୍ତ୍ତମାନ ସାଧାରଣ ବଣ୍ଟନ ବ୍ୟବସ୍ଥାରେ ଯୋଗାଇ ଦିଆଯାଉଥିବା ଗୁହିଦା କମିଯାଉଅଛି ଏବଂ ୧୯୯୩ ମାର୍ଚ୍ଚ, ଏପ୍ରିଲ୍ ମାସ ପରେ ଏହାର ଚାହିଦା ବୃଦ୍ଧି ପାଇବା ଆଶା କରାଯାଏ । ସେ କ୍ଷେତ୍ରରେ ବର୍ଦ୍ଧିତ ଚାହିଦାର ମୁକାବିଲା କରିବା ପାଇଁ ଅଧିକ ଗୁଡ଼ଳ ଆବଣ୍ଟନ ନିମିତ୍ତ ଭାରତ ସରକାରଙ୍କୁ ନିବେଦନ କରାଯିବ ।

## (୧୧) ମାପ ଓ ଓଜନ ସଂସ୍ଥା :

ମାପ ଓ ଓଜନ ସଂସ୍ଥାର କାର୍ଯ୍ୟକାରିତାକୁ ବଳବତ୍ତର କରିବା ପାଇଁ ଏବଂ ଅଲଗା ନିର୍ଦ୍ଦେଶାଳୟ ଗଠନ କରାଯାଇଛି ଓ ଜଣେ ବରିଷ୍ଠ ଅଧିକାରୀଙ୍କୁ ସ୍ୱତନ୍ତ୍ର ଭାବେ ପୂର୍ଣ୍ଣ ସମୟ ନିୟନ୍ତ୍ରକ (ଲିଗାଲ୍ ମେଟ୍ରୋଲୋଜି) ଭାବେ ଅବସ୍ଥାପିତ କରାଯାଇଅଛି । ମାପ ଓ ଓଜନ ଆଇନ୍ ଓ ଏହା ଅଧୀନସ୍ଥ ନିୟମାବଳୀଗୁଡ଼ିକର ଫଳପ୍ରଦ ବଳବତ୍କରଣ ନିମିତ୍ତ ଓ ଅସାଧୁ ବ୍ୟବସାୟୀମାନଙ୍କର କାର୍ଯ୍ୟକଳାପ ରୋକିବା ନିମିତ୍ତ ପ୍ରତ୍ୟେକ ଜିଲ୍ଲାର ଅତିରିକ୍ତ ଜିଲ୍ଲାପାଳ (ପି: ଡି: ଏସ୍:)ଙ୍କୁ ସେହି ଜିଲ୍ଲାପାଳ ମୁଖ୍ୟ ନିୟନ୍ତ୍ରକ (ଲିଗାଲ୍ ମେଟ୍ରୋଲୋଜି) ରୂପେ ଦାୟିତ୍ୱ ଦିଆଯାଇଅଛି । ୧୯୯୨-୯୩ ଆର୍ଥିକ ବର୍ଷରେ (୧୯୯୨ ସୁଦ୍ଧା) ୨,୯୫୭ଟି କେସ୍ ଅନୁସନ୍ଧାନ କରାଯାଇ ସମ୍ପୃକ୍ତ ବ୍ୟବସାୟୀମାନଙ୍କ ବିରୁଦ୍ଧରେ ସେମାନଙ୍କ ଅସାଧୁ କାରବାର ପାଇଁ ଆଇନ୍ ଅନୁଯାୟୀ କୋର୍ଟରେ କେସ୍ ରୁଜୁ କରାଯାଇଅଛି । ଭ୍ରାମ୍ୟମାଣ ଅଦାଲତ ଜରିଆରେ ଖିଲାପକାରୀ ବ୍ୟବସାୟୀଙ୍କଠାରୁ ଜୋରିମାନା ବାବଦ ୨·୭୧ ଲକ୍ଷ ଟଙ୍କା ଆଦାୟ କରାଯାଇଅଛି ।

## (୧୨) ବିପଣୀ ଗୁପ୍ତ ବାର୍ତ୍ତା ସଂସ୍ଥା :

ଖାଦ୍ୟ ଓ ବେସାମରିକ ଯୋଗାଣ ବିଭାଗ ଅଧୀନସ୍ଥ ବିପଣୀ ଗୁପ୍ତ ବାର୍ତ୍ତା ସଂସ୍ଥା ଅତ୍ୟାବଶ୍ୟକ ଦ୍ରବ୍ୟଗୁଡ଼ିକର ଦର ଓ ଲକ୍ଷ୍ୟତା ଉପରେ ତୀକ୍ଷ୍ଣ ଦୃଷ୍ଟି ରଖୁଛନ୍ତି । ଅତ୍ୟଧିକ ଦର ବୃଦ୍ଧି ରୋକିବା ନିମିତ୍ତ ଉପଯୁକ୍ତ ପଦକ୍ଷେପ ନେବାରେ ସହାୟକ ହେବା ପାଇଁ ଉକ୍ତ ସଂସ୍ଥାର ରାଜ୍ୟ ସଦର ମହକୁମାଠାରେ ଓ ଜିଲ୍ଲା ସଦର ମହକୁମାଠାରେ ଅତ୍ୟାବଶ୍ୟକ ଦ୍ରବ୍ୟଗୁଡ଼ିକର ଦୈନିକ ମୂଲ୍ୟ ରାଜ୍ୟ ସରକାରଙ୍କୁ ଅବଗତ କରାଇଥାନ୍ତି । ଜାତୀୟ ସୂଚନା ବିଜ୍ଞାନ କେନ୍ଦ୍ର ମାଧ୍ୟମରେ ତଥ୍ୟ ସଂଗ୍ରହରେ ସୁବିଧା ନିମନ୍ତେ ଖାଦ୍ୟ ଓ ବେସାମରିକ ଯୋଗାଣ ବିଭାଗରେ ଏକ କମ୍ପ୍ୟୁଟର କକ୍ଷ ସ୍ଥାପନ ହୋଇଛି ।

## (୧୩) ମାନ ନିୟନ୍ତ୍ରଣ ସଂସ୍ଥା :

ଏକ ବିଶ୍ଳେଷଣାତ୍ମକ ପରୀକ୍ଷାଗାର ସହ ମାନ ନିୟନ୍ତ୍ରଣ ସଂସ୍ଥା ଖାଦ୍ୟ ଓ ଯୋଗାଣ ବିଭାଗ ଅଧୀନରେ କାର୍ଯ୍ୟ କରୁଅଛି । ସାଧାରଣ ବଣ୍ଟନ ବ୍ୟବସ୍ଥା ଜରିଆରେ ଏଫ୍: ଏ: କ୍ୟୁ: ମାନର ଖାଦ୍ୟ ଶସ୍ୟ ଯୋଗାଣ ନିମିତ୍ତ ଏହି ସଂସ୍ଥା ଦୃଷ୍ଟି ଦେଇଥାଏ ।

## (୧୪) ଗୁଡ଼ଳ କଳ ସଂସ୍ଥାପନା :

ରାଜ୍ୟରେ ଗୁଡ଼ଳ କଳ ଶିଳ୍ପର ପ୍ରୋତ୍ସାହନ ନିମିତ୍ତ ଗୁଡ଼ଳ କଳ ସଂସ୍ଥାପନା ପାଇଁ ଅନୁମତି ଦେବା କ୍ଷେତ୍ରରେ ସରକାର କୋହଳ ନୀତି ପୋଷଣ କରିଥାନ୍ତି । ବିଗତ ୩ ବର୍ଷ ମଧ୍ୟରେ ମୋଟ୍ ୭୫୦ଟି ଗୁଡ଼ଳ କଳ ସଂସ୍ଥାପନା ନିମିତ୍ତ ପ୍ରୋତ୍ସାହିତ କରିବା ପାଇଁ, ୧୦୦ଟି ଗୁଡ଼ଳ କଳର ଆଧୁନିକୀକରଣ ପାଇଁ ପଦକ୍ଷେପ

ନିଆଯାଇଛି । ଯେଉଁଥି ପାଇଁ କି ଭାରତ ସରକାର ୨୦ ଲକ୍ଷ ଟଙ୍କା ଆର୍ଥିକ ରିହାତି ପ୍ରଦାନ କରିଥିଲେ ।

## (୧୫) ଖାଦ୍ୟ ଓ ସଂଗ୍ରହଣ ନୀତି :

୧୯୮୨–୮୩ ମସିହାଠାରୁ ରାଜ୍ୟରେ ସଂଗ୍ରହଣ ନିମିତ୍ତ ୫୦ ଶତାଂଶ ଲେଭି ବ୍ୟବସ୍ଥା ଅବଲମ୍ବନ କରାଯାଉଥିଲି । ରାଜ୍ୟ ସରକାରଙ୍କ ପ୍ରତିନିଧି ରୂପେ ଭାରତୀୟ ଖାଦ୍ୟ ନିଗମ ଚାଉଳ କଳ ମାଲିକଙ୍କ ଠାରୁ ଏବଂ ପ୍ରତ୍ୟକ୍ଷ ଭାବେ ସାରା ରାଜ୍ୟରୁ ଚାଉଳ ସଂଗ୍ରହ କରୁଥିଲି । ଏଥି ସହିତ ୧୯୯୦–୯୧ ଖରିଫ୍ ବର୍ଷଠାରୁ ଭାରତୀୟ ଖାଦ୍ୟ ନିଗମର ପ୍ରତିନିଧି ଭାବେ ଓଡ଼ିଶା ଯୋଗାଣ ନିଗମକୁ ଧାନ ସଂଗ୍ରହଣ ନିମିତ୍ତ ଅନୁମତି ଦିଆଯାଇଛି । ରାଜ୍ୟ ସରକାରଙ୍କ ଦ୍ୱାରା ସ୍ଥିରୀକୃତ ସର୍ତ୍ତ ଓ ମିଆଦ ପାଳନ ପୂର୍ବକ ଏବଂ ସଂଗୃହୀତ ଧାନରୁ ନିର୍ଯ୍ୟାସ ହେଉଥିବା ଚାଉଳର ୫୦ ଶତାଂଶ ଲେଭି ଆକାରରେ ଦେବା ନିୟମପୂର୍ବକ ସଂଗ୍ରହଣ କାର୍ଯ୍ୟ ସମ୍ପାଦନା କରିବା ନିମିତ୍ତ ଅଣ ଚାଉଳ କଳ ମାଲିକଙ୍କୁ ନିଯୁକ୍ତି ଦେବା ପାଇଁ ଓଡ଼ିଶା ଯୋଗାଣ ନିଗମକୁ ଅନୁମତି ଦିଆଯାଇଅଛି । ବର୍ତ୍ତମାନ ସରକାର ସମସ୍ତ ପ୍ରକାର ପୁଞ୍ଜି ବିନିଯୋଗ କରି ତଥା କମ୍ ଦରରେ ଧାନ ବିକ୍ରୟ କରାଯିବା ପାଇଁ ସମସ୍ତ ପ୍ରକାର ଦୃଢ଼ କାର୍ଯ୍ୟାନୁଷ୍ଠାନ ନେଇ ତାଙ୍କର ଚଳିତ ୩ ବର୍ଷ କାର୍ଯ୍ୟକାଳ ମଧ୍ୟରେ ନିମ୍ନମତେ ତତ୍ପୂର୍ବ ୩ ବର୍ଷ ଅପେକ୍ଷା ତୁଳନାତ୍ମକ ଭାବେ ସଂଗ୍ରହଣ କ୍ଷେତ୍ରରେ ଉଲ୍ଲେଖଯୋଗ୍ୟ ସାଫଲ୍ୟତା ହାସଲ କରିଛନ୍ତି ।

| | |
|---|---|
| ଖରିଫ୍ ବର୍ଷ, ୧୯୮୯–୯୦ | ୨·୩୯ ଲକ୍ଷ ମେଟ୍ରିକ୍ ଟନ୍ |
| ଖରିଫ୍ ବର୍ଷ, ୧୯୯୦–୯୧ | ୨·୦୬ ଲକ୍ଷ ମେଟ୍ରିକ୍ ଟନ୍ |
| ଖରିଫ୍ ବର୍ଷ, ୧୯୯୧–୯୨ | ୨·୬୬ ଲକ୍ଷ ମେଟ୍ରିକ୍ ଟନ୍ |
| ଖରିଫ୍ ବର୍ଷ, ୧୯୮୮–୮୯ | ୧·୩୪ ଲକ୍ଷ ମେଟ୍ରିକ୍ ଟନ୍ |
| ଖରିଫ୍ ବର୍ଷ, ୧୯୮୭–୮୮ | ୦·୬୮ ଲକ୍ଷ ମେଟ୍ରିକ୍ ଟନ୍ |
| ଖରିଫ୍ ବର୍ଷ, ୧୯୮୬–୮୭ | ୧·୨୩ ଲକ୍ଷ ମେଟ୍ରିକ୍ ଟନ୍ |

ଖାଦ୍ୟ ଓ ଯୋଗାଣ ବିଭାଗ ମନ୍ତ୍ରୀ, ଓଡ଼ିଶା ।




କେନ୍ଦ୍ରାପଡ଼ାଠାରେ ମହିଳା ବିକାଶ ସମବାୟ ନିଗମର ଉତ୍ସବରେ ପଞ୍ଚାୟତିରାଜ ମନ୍ତ୍ରୀ ଡାକ୍ତର ଦାମୋଦର ରାଉତଙ୍କ ଉଦ୍‌ବୋଧନ ।



# ମତ୍ସ୍ୟ ଓ ପଶୁ ସମ୍ପଦ ବିକାଶ ଏକ ଦୃଷ୍ଟିପାତ

ଶ୍ରୀ ସୂର୍ଯ୍ୟନାରାୟଣ ପାଢ଼ୀ

୧୯୯୦ ମସିହା ମାର୍ଚ୍ଚ ୫ ତାରିଖରେ ଅପ୍ରତିଦ୍ୱନ୍ଦୀ ନେତା ଶ୍ରୀଯୁକ୍ତ ବିଜୁ ପଟ୍ଟନାୟକଙ୍କ ନେତୃତ୍ୱରେ ଗଠିତ ସରକାର ଆମ ରାଜ୍ୟର ଶାସନ ଭାର ଗ୍ରହଣ କଲା । ବିଗତ ତିନିବର୍ଷ ମଧ୍ୟରେ ବିଜୁବାବୁଙ୍କ ଦୃଢ଼ ଶାସନ ଯୋଗୁଁ ଆମ ରାଜ୍ୟ ବିଭିନ୍ନ କ୍ଷେତ୍ରରେ ପ୍ରଗତି ହାସଲ କରିଛି । ଗରିବ ଲୋକମାନଙ୍କ ସାମାଜିକ ତଥା ଅର୍ଥନୈତିକ ମାନଦଣ୍ଡରେ ଉନ୍ନତି ଆଣିବା ସହ ସେମାନଙ୍କୁ ଜାତୀୟତାର ମହା ସ୍ରୋତରେ ସାମିଲ କରିବା, ଶିକ୍ଷିତ ବେକାରୀ ଯୁବକ ଯୁବତୀମାନଙ୍କୁ ଆତ୍ମନିଯୁକ୍ତିର ସୁଯୋଗ ଦେବା ଭଳି ନାନା ଲୋକହିତକର କାର୍ଯ୍ୟରେ ମତ୍ସ୍ୟ ଓ ପଶୁ ସମ୍ପଦ ବିକାଶ ବିଭାଗ ସର୍ବଦା ତତ୍ପର । ବିଗତ ତିନିବର୍ଷ ମଧ୍ୟରେ ମୋ ବିଭାଗ ଦ୍ୱାରା ଗ୍ରହଣ କରାଯାଇଥିବା ବିଭିନ୍ନ ଲୋକାଭିମୁଖୀ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ, ଉନ୍ନୟନ ପ୍ରକଳ୍ପ ଓ ଏହାର କାର୍ଯ୍ୟକାରିତା ସମ୍ପର୍କରେ ସଂକ୍ଷେପରେ ଆଲୋଚନା କରିବା ହେଲା ଏହି ଲେଖାର ମୁଖ୍ୟ ଉଦ୍ଦେଶ୍ୟ ।

## ମତ୍ସ୍ୟ ବିଭାଗ :

ଜାତୀୟ ସମବାୟ ଉନ୍ନୟନ ନିଗମ (ଏନ୍: ସି: ଡି: ସି:)ର ଆର୍ଥିକ ସହାୟତାରେ ପ୍ରାୟ ୪ କୋଟି ୧୩ ଲକ୍ଷ ଟଙ୍କା ବ୍ୟୟ ଅଟକଳରେ ଓଡ଼ିଶା ରାଜ୍ୟ ମତ୍ସ୍ୟଜୀବୀ ସମବାୟ ମତ୍ସ୍ୟ ସଙ୍ଘ ଲିଃ (ଫିସ୍‌ଫେଡ୍) ସ୍ଥାପନ କରାଯାଇଛି । ୧୯୯୦–୯୧ ମସିହାରୁ ଏହି ମତ୍ସ୍ୟଜୀବୀ ମହାସଙ୍ଘ କାର୍ଯ୍ୟ କରି ଆସୁଛି ।

ମତ୍ସ୍ୟଜୀବୀ ସମବାୟ ସମିତିର ସଭ୍ୟମାନଙ୍କୁ ସୁଲଭ ମୂଲ୍ୟରେ ମାଛଧରା ଡଙ୍ଗା ଓ ଜାଲ ଯୋଗାଇ, ସେମାନଙ୍କର ଆର୍ଥିକ ମାନଦଣ୍ଡରେ ଉନ୍ନତି ଆଣିବା ହେଲା ଏହି ମହାସଙ୍ଘର ମୁଖ୍ୟ ଉଦ୍ଦେଶ୍ୟ । ଏଥିପାଇଁ ପ୍ରଥମ ପର୍ଯ୍ୟାୟରେ ଚିଲିକା ଅଞ୍ଚଳରେ ୨୦ଟି ମତ୍ସ୍ୟଜୀବୀ ସମବାୟ ସମିତି ଗଠନ କରାଯାଇଛି ।

ଆମ ରାଜ୍ୟରେ ବିଶ୍ୱ ବ୍ୟାଙ୍କର ଆର୍ଥିକ ସହାୟତାରେ ପ୍ରାୟ ୭୦ କୋଟି ୧୩ ଲକ୍ଷ ଟଙ୍କା ବ୍ୟୟ ଅଟକଳରେ ଚିଙ୍ଗୁଡ଼ି ଓ ମାଛଚାଷ ପାଇଁ ଏକ ପ୍ରକଳ୍ପ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ କରାଯାଇଛି । ଏହି ପ୍ରକଳ୍ପ ତା ୨୮–୫–୧୯୯୨ ରିଖରୁ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ ହୋଇ ଆସୁଛି । ଏହି ପ୍ରକଳ୍ପକୁ ମୁଖ୍ୟତଃ ଦୁଇ ଭାଗରେ ବିଭକ୍ତ କରାଯାଇଛି, ପ୍ରଥମଟି ହେଲା, ଚିଙ୍ଗୁଡ଼ି ଚାଷ ଏବଂ ଦ୍ୱିତୀୟଟି ହେଲା, ଜଳଭଣ୍ଡାର ମାନଙ୍କରେ ମାଛଚାଷ ।

ଚିଙ୍ଗୁଡ଼ି ଚାଷ ପାଇଁ କଟକ ଓ ବାଲେଶ୍ୱର ଜିଲ୍ଲାରେ ତିନୋଟି ଅଞ୍ଚଳ ନିର୍ଦ୍ଧାରିତ କରାଯାଇ ପ୍ରାୟ ୧,୩୫୦ ହେକ୍ଟର ଜମି ଏଥିପାଇଁ ଚିହ୍ନଟ କରାଯାଇଛି । ସେହିପରି, ଜଳଭଣ୍ଡାରମାନଙ୍କରେ ମତ୍ସ୍ୟଚାଷ ପାଇଁ ମୋଟ ୧୯,୬୦୦ ହେକ୍ଟର ପରିମିତ ୫୨ଟି ଜଳଭଣ୍ଡାର ଚିହ୍ନଟ କରାଯାଇଛି ।

ନରୱେ ସରକାରଙ୍କ ଆର୍ଥିକ ସହାୟତାରେ ବାଲେଶ୍ୱର ଜିଲ୍ଲାର ବାହାବଳପୁରଠାରେ ଏକ ମାଛଧରା ଜେଟିର ନିର୍ମାଣ କାର୍ଯ୍ୟ ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ ହୋଇଛି । ଏହି ମାଛଧରା ଜେଟିର ମାଛ ନିଲାମ ଡାକିବା ପାଇଁ ପ୍ରଶସ୍ତ ଗୃହ, ମାଛ ପ୍ୟାକିଂ ପାଇଁ ବ୍ୟବସ୍ଥା, ବରଫକଳ ପ୍ରଭୃତି ଆନୁଷଙ୍ଗିକ ବ୍ୟବସ୍ଥା କରାଯାଇଛି । ତା୧୬–୫–୧୯୯୨ରିଖରେ ମାନ୍ୟବର ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀଯୁକ୍ତ ବିଜୁ ପଟ୍ଟନାୟକ ଏହି ମାଛଧରା ଜେଟିକୁ ଉଦ୍‌ଘାଟନ କରିଛନ୍ତି ।

ପ୍ରାୟ ୮୪.୯୪ ଲକ୍ଷ ଟଙ୍କା ବ୍ୟୟରେ ତାଳଚୁଆଠାରେ ମଧ୍ୟ ଏକ ମାଛଧରା ଜେଟିର ନିର୍ମାଣ କାର୍ଯ୍ୟ ପାଇଁ ଭାରତ ସରକାର ସଦ୍ୟ ସ୍ୱୀକୃତି ପ୍ରଦାନ କରିଛନ୍ତି । ଏହି ଜେଟିର ନିର୍ମାଣ କାର୍ଯ୍ୟ ପାଇଁ ରାଜ୍ୟ ସରକାର ଶତକଡା ୫୦ ଭାଗ ଅର୍ଥର ବ୍ୟୟଭାର ବହନ କରିବେ । ତା ୧୮–୧୨–୧୯୯୨ ରିଖରେ ଏହି ମାଛଧରା ଜେଟିର ଭୂମିପୂଜା କାର୍ଯ୍ୟ ସମ୍ପନ୍ନ ହୋଇଛି ।

ପ୍ରାୟ ୮.୯୫ କୋଟି ଟଙ୍କା ବ୍ୟୟରେ ଗୋପାଳପୁର ମାଛଧରା ବନ୍ଦରର ନିର୍ମାଣ କାର୍ଯ୍ୟ ଧାର୍ଯ୍ୟ ସମୟ ସୀମା ପୂର୍ବରୁ ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ ହୋଇଯାଇଛି । ତା ୨୨–୧–୧୯୯୩ ରିଖରେ ମାନ୍ୟବର ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଏହି ମାଛଧରା ବନ୍ଦରକୁ ଉଦ୍‌ଘାଟନ କରିଛନ୍ତି ।

ପୁରୀ ଜିଲ୍ଲାର ଅସ୍ତରଙ୍ଗଠାରେ ମଧ୍ୟ ଏକ କ୍ଷୁଦ୍ର ମାଛଧରା ବନ୍ଦରର ନିର୍ମାଣ କାର୍ଯ୍ୟ ଆଗେଇ ଚାଲିଛି । ଏହାର ନିର୍ମାଣ କାର୍ଯ୍ୟ ଚଳିତ ବର୍ଷ ମାର୍ଚ୍ଚ ମାସ ଶେଷ ସୁଦ୍ଧା ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ ହେବାର ଆଶା କରାଯାଏ ।

ଆମ ରାଜ୍ୟରେ ମାଛ ବିକ୍ରିବଟାର ବ୍ୟବସ୍ଥାକୁ ସୁଦୃଢ଼ ତଥା ସୁସଂହତ କରିବା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ଅନ୍ୟାନ୍ୟ ଆନୁଷଙ୍ଗିକ କ୍ଷେତ୍ର ପ୍ରସ୍ତୁତ କରିବା ପାଇଁ ଭାରତ ସରକାରଙ୍କ ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ ଆର୍ଥିକ ଅନୁଦାନରେ ଏକ ପ୍ରକଳ୍ପ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ ହେବାକୁ ଯାଉଛି । ଏହି ପ୍ରକଳ୍ପ ପାଇଁ ପ୍ରାୟ ୮୯ ଲକ୍ଷ ଟଙ୍କାର ଆର୍ଥିକ ଅନୁଦାନର ବ୍ୟବସ୍ଥା କରାଯାଇଛି ।

କେନ୍ଦ୍ର ସରକାରଙ୍କ ଆର୍ଥିକ ସହାୟତାରେ ଚନ୍ଦ୍ରଭାଗାଠାରେ ଏକ ଚିଙ୍ଗୁଡ଼ି ଜାଆଁଳ ଉତ୍ପାଦନ କେନ୍ଦ୍ରର ନିର୍ମାଣ କାର୍ଯ୍ୟ ଆଗେଇ ଚାଲିଛି । ଏହାର ନିର୍ମାଣ କାର୍ଯ୍ୟ ଚଳିତ ବର୍ଷ ମାର୍ଚ୍ଚ ମାସ ଶେଷ ସୁଦ୍ଧା ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ ହେବାର ଆଶା କରାଯାଏ ।

୧୯୯୦-୯୧ ମସିହାରେ ମୋଟ ୧,୪୮,୯୫୦ ମେଟ୍ରିକ ଟନ୍ ମାଛ ଉତ୍ପାଦନ କରାଯାଇଛି । ସେହିପରି ୧୯୯୧-୯୨ରେ ୧,୮୨,୯୦୯ ମେଟ୍ରିକ ଟନ୍ ମାଛ ଉତ୍ପାଦନ କରାଯାଇଥିବା ବେଳେ ୧୯୯୨-୯୩ (ଡିସେମ୍ବର ୧୯୯୨ ସୁଦ୍ଧା) ୧,୨୫,୬୦୪ ମେଟ୍ରିକ ଟନ୍ ମାଛ ଉତ୍ପାଦନ କରାଯାଇ ପାରିଛି ।

### ପଶୁ ସମ୍ପଦ ବିକାଶ ବିଭାଗ :

୧୯୯୦-୯୧ ମସିହାରୁ ରାଜ୍ୟରେ ପଶୁ ସମ୍ପଦର ବିକାଶ ପାଇଁ ବୈଜ୍ଞାନିକ ପଦ୍ଧତିରେ କୃତ୍ରିମ ପ୍ରଜନନ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ, ପୁଷ୍ଟିକର ଖାଦ୍ୟ ପାଇଁ ଉତ୍କୃଷ୍ଟ ଦାନା, ପଶୁମାନଙ୍କ ରୋଗ ପ୍ରତିରୋଧ ପାଇଁ ଉପଯୁକ୍ତ ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟ ସେବା ବ୍ୟବସ୍ଥା ଗ୍ରହଣ କରାଯାଇଛି । ଏଥିପାଇଁ ଏକ ସୁଚିନ୍ତିତ ଯୋଜନା ପ୍ରସ୍ତୁତ କରାଯାଇ, ପଶୁ ସମ୍ପଦର ସାମୂହିକ ବିକାଶ ପାଇଁ ପଦକ୍ଷେପମାନ ଗ୍ରହଣ କରାଯାଇଛି । ଆମ ରାଜ୍ୟର ଗାଁ ଗହଳି ଅଞ୍ଚଳମାନଙ୍କୁ ପଶୁ ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟ ସେବା ବ୍ୟବସ୍ଥା ଯେଉଁଳି ଭାବେ ପହଞ୍ଚି ପାରିବ, ସେଥିପ୍ରତି ଯଥେଷ୍ଟ ଧ୍ୟାନ ଦିଆଯାଉଛି ।

### ସଙ୍କର ଜାତୀୟ ପ୍ରଜନନ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ଓ ପଶୁ ଧନ ଉନ୍ନୟନ :

ରାଜ୍ୟରେ ଦୁଗ୍ଧ ଉତ୍ପାଦନ ବୃଦ୍ଧି ପାଇଁ ସଙ୍କର ଜାତୀୟ ଗାଈ ତଥା ମଇଁଷିମାନଙ୍କର କୃତ୍ରିମ ପ୍ରଜନନ ବ୍ୟବସ୍ଥାକୁ ଅଧିକ ବ୍ୟାପକ କରାଯାଇଛି । ଏଥିପାଇଁ ସଙ୍କର ଜାତୀୟ ଷଣ୍ଢ ଗାଈ ଓ ମଇଁଷିମାନଙ୍କୁ ହିମୀକୃତ ଶୁକ୍ର ପ୍ରୟୋଗ ପଦ୍ଧତି ଦ୍ୱାରା କୃତ୍ରିମ ଭାବେ ପ୍ରଜନନକ୍ଷମ କରାଯିବାରେ ବ୍ୟାପକ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମମାନ ହାତକୁ ନିଆଯାଇଛି । ଏହା ଫଳରେ, ସପ୍ତମ ପଞ୍ଚବାର୍ଷିକ ଯୋଜନା କାଳରେ ବାର୍ଷିକ ଶତକଡ଼ା ୩ ଭାଗ ଅଧିକ ଦୁଗ୍ଧ ଉତ୍ପାଦନ କରାଯାଇ ପାରିଛି । ଅଷ୍ଟମ ପଞ୍ଚବାର୍ଷିକ ଯୋଜନା ଶେଷ ସୁଦ୍ଧା ରାଜ୍ୟରେ ଦୁଗ୍ଧ ଉତ୍ପାଦନ ଦୁଇ ଗୁଣକୁ ବୃଦ୍ଧି କରିବା ପାଇଁ ଲକ୍ଷ୍ୟ ଧାର୍ଯ୍ୟ କରାଯାଇଛି ।

ବିଗତ ତିନିବର୍ଷ ମଧ୍ୟରେ ପ୍ରାୟ ୭ ଲକ୍ଷରୁ ଉର୍ଦ୍ଧ୍ୱ ଗାଈ ଓ ମଇଁଷିକୁ ହିମୀକୃତ ଶୁକ୍ର ପ୍ରୟୋଗ ପଦ୍ଧତି ଦ୍ୱାରା ପ୍ରଜନନକ୍ଷମ କରାଯାଇଛି । ୧୯୯୧-୯୨ ମସିହାରୁ ହିମୀକୃତ ଶୁକ୍ର ପ୍ରୟୋଗ ପଦ୍ଧତିକୁ ବ୍ୟାପକ କରିବା ପାଇଁ ଆଉ ଅଧିକ ୬ଟି ହିମୀକୃତ ଶୁକ୍ର ବ୍ୟାଙ୍କ୍ ପ୍ରତିଷ୍ଠା କରାଯାଇଛି । ସଙ୍କର ଜାତୀୟ ଗାଈ ଓ ମଇଁଷି ପ୍ରଜନନ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମକୁ ବ୍ୟାପକ କରିବା ପାଇଁ ଉନ୍ନତ ଜାତୀୟ ଷଣ୍ଢ ଆବଶ୍ୟକ । ଏଥିପାଇଁ ଉତ୍କଳ ଗୋ-ମଙ୍ଗଳ ସମିତିର ମିଳିତ ପ୍ରଚେଷ୍ଟାରେ ବିଭିନ୍ନ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମମାନ ଗ୍ରହଣ କରାଯାଇଛି ।

### କ୍ଷୁଦ୍ର ପଶୁ ପାଳନ ଉନ୍ନୟନ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ :

ଉନ୍ନତ ସଙ୍କର ଜାତୀୟ ମେଣ୍ଢା, ଘୁଷୁରୀ, ଠେକୁଆ ଚାଷକୁ ଉତ୍ସାହିତ କରିବା ପାଇଁ ଆମ ରାଜ୍ୟରେ ବିଭିନ୍ନ ଯୋଜନାମାନ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ କରାଯାଉଛି । ଆଦିବାସୀ ଉନ୍ନୟନ ସଂସ୍ଥା ତଥା ସ୍ୱତନ୍ତ୍ର ଭାବେ ଘୋଷିତ ପ୍ରକଳ୍ପ ଅଞ୍ଚଳମାନଙ୍କୁ ଉନ୍ନତ ସଙ୍କର ଜାତୀୟ ମେଣ୍ଢା, ଛେଳି, ଘୁଷୁରି, ଠେକୁଆ ଯୋଗାଣର ବ୍ୟବସ୍ଥା କରାଯାଉଛି । ଏଥିପାଇଁ ଚିପିଲିମା ଓ କେନ୍ଦୁଝରଠାରେ ଥିବା ଛେଳି ଓ ଘୁଷୁରୀ ପ୍ରଜନନ ଫାର୍ମ ଏବଂ କୋରାପୁଟଠାରେ ଥିବା ଠେକୁଆ ପ୍ରଜନନ ଫାର୍ମଗୁଡ଼ିକ ଆବଶ୍ୟକୀୟ ପଦକ୍ଷେପମାନ ଗ୍ରହଣ କରୁଛନ୍ତି ।

### ଘାସ ଚାଷ :

ଦୁଗ୍ଧ ଉତ୍ପାଦନ ବୃଦ୍ଧି ପାଇଁ ଘାସ ଚାଷ ନିହାତି ଆବଶ୍ୟକ । ଦୁଧିଆଳିଆ ଗାଈ ପାଇଁ କଞ୍ଚା ଘାସର ଆବଶ୍ୟକତା ମେଣ୍ଟାଇବା ପାଇଁ ଚାଷୀମାନଙ୍କୁ ନିଜ ପଡ଼ିଆ ଜମିରେ ଘାସ ଚାଷ କରିବା ପାଇଁ ପ୍ରୋତ୍ସାହିତ କରାଯାଉଛି । ଏଥିପାଇଁ ଚାଷୀମାନଙ୍କୁ ଏକ ମିନି-କିଟ୍‌ରେ (Minikit) ଘାସ ମଞ୍ଜି ଘାସ ଚାଷ ପାଇଁ ବିଭିନ୍ନ ଉପକରଣ ସହ ସାର ଯୋଗାଇ ଦିଆଯାଉଛି । ୧୯୯୦-୯୧ ମସିହାରେ ୧୪,୬୩୦ଟି ମିନି-କିଟ୍ (Minikit) ଯୋଗାଇ ଦିଆଯାଇଥିବା ବେଳେ, ୧୯୯୧-୯୨ରେ ୧୨,୩୭୩ ଏବଂ ୧୯୯୨-୯୩ ମସିହା (ଡ଼ିସେମ୍ବର '୯୨ ସୁଦ୍ଧା) ୧୩,୦୦୫ଟି ମିନି-କିଟ୍ ଯୋଗାଇ ଦିଆଯାଇଛି । ପ୍ରଶିକ୍ଷଣ ଶିବିର ମାଧ୍ୟମରେ ପ୍ରାୟ ୨,୮୦୦ ଚାଷୀ ଭାଇମାନଙ୍କୁ ଘାସ ଚାଷ ସମ୍ପର୍କରେ ଶିକ୍ଷାଦାନ କରାଯାଇଛି । ଏହା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ଚାଷୀ ଭାଇମାନଙ୍କୁ ନଡ଼ା ସାଇତି ରଖିବା ସହ ତାହାର ପୋଷଣତତ୍ତ୍ୱ ଯେପରି ଅଧିକ ସୁରକ୍ଷିତ ହୋଇ ରହିପାରିବ, ସେହି ବିଷୟରେ ମଧ୍ୟ ବୈଷୟିକ ଜ୍ଞାନ କୌଶଳ ପ୍ରଦାନ କରାଯାଇଛି ।

ପଶୁପକ୍ଷୀମାନଙ୍କ ପାଇଁ ଉତ୍କୃଷ୍ଟ ପୁଷ୍ଟିକର ଦାନାର ଆବଶ୍ୟକତା ଥିବା ଦୃଷ୍ଟିରୁ, ପଶୁ ସମ୍ପଦ ବିକାଶ ବିଭାଗ ଦ୍ୱାରା ରାଜ୍ୟରେ ସ୍ୱତନ୍ତ୍ର ଦାନା ପ୍ରସ୍ତୁତି କାରଖାନା (Feed Mising Plant) ପ୍ରତିଷ୍ଠା କରାଯାଇଛି । ଏତଦ୍ ବ୍ୟତୀତ ଓଡ଼ିଶା କୃଷି ଶିଳ୍ପ ନିଗମ, ଓମ୍‌ଫେଡ୍, ଉତ୍କଳ ଗୋ-ମଙ୍ଗଳ ସମିତି ମଧ୍ୟ ସେମାନଙ୍କର ନିଜସ୍ୱ ଦାନା ପ୍ରସ୍ତୁତି କାରଖାନାମାନଙ୍କରେ ଉତ୍କୃଷ୍ଟ ଦାନା ପ୍ରସ୍ତୁତ କରୁଅଛନ୍ତି । ଘରୋଇ ଭାବେ ଦାନା ପ୍ରସ୍ତୁତି କାରଖାନା ସ୍ଥାପନ କରିବା ପାଇଁ ଶିଳ୍ପୋଦ୍ୟୋଗୀମାନଙ୍କୁ ମଧ୍ୟ ଉତ୍ସାହିତ କରାଯାଉଛି ।

### କୁକ୍କୁଟ ଉନ୍ନୟନ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ :

ଆମ ରାଜ୍ୟରେ କୁକୁଡ଼ା, ବତକ, ଗୁଣ୍ଡୁରୀ ଚାଷ ପାଇଁ ବ୍ୟାପକ କ୍ଷେତ୍ର ସବୁ ରହିଛି । ବିଶେଷ କରି, ଓଡ଼ିଶାରେ କୁକୁଡ଼ା ଅଣ୍ଡାର ଚାହିଦା ବେଶୀ ଅନୁଭୂତ ହୁଏ । ଆମ ଦେଶରେ ମୁଣ୍ଡପିଛା ବାର୍ଷିକ ୨୮ଟି ଅଣ୍ଡା ଉତ୍ପାଦନ ହେଉଥିବା ବେଳେ, ଆମ ରାଜ୍ୟରେ ମୁଣ୍ଡପିଛା ବାର୍ଷିକ ମାତ୍ର ୧୪ଟି ଅଣ୍ଡା ଉତ୍ପାଦନ ହେଉଛି । ଅତଏବ, ଗ୍ରାମାଞ୍ଚଳର ଶିକ୍ଷିତ ବେକାରୀମାନଙ୍କ ପାଇଁ ଆତ୍ମନିଯୁକ୍ତି ସୁବିଧା ଯୋଗାଇବା ପାଇଁ ଅଣ୍ଡାଦିଆ କୁକୁଡ଼ା ତଥା ମାଂସାଳି କୁକୁଡ଼ା ଚାଷ ପାଇଁ ବ୍ୟାପକ ସୁବିଧା ସୁଯୋଗମାନ ରହିଛି । କେନ୍ଦ୍ର ତଥା ରାଜ୍ୟ ସରକାରଙ୍କ ଆର୍ଥିକ ଅନୁଦାନରେ ପ୍ରତିଷ୍ଠିତ 'ଓଡ଼ିଶା ରାଜ୍ୟ କୁକ୍କୁଟ ଉତ୍ପାଦନ ସମବାୟ ବିପଣନ ମହାସଂଘ (ଓପୋଲଫେଡ୍) 'ପ୍ରାଥମିକ କୁକ୍କୁଟ ଉତ୍ପାଦନ ସମବାୟ ସମିତି' କରିଆରେ କୁକୁଡ଼ା ଚାଷୀମାନଙ୍କୁ ସୁଲଭ ଦରରେ ମାଂସାଳି କୁକୁଡ଼ା ଛୁଆ ଯୋଗାଣ, ପୁଷ୍ଟିକର ଦାନା ପ୍ରସ୍ତୁତି ଯୋଗାଇ ଦେବା ସଙ୍ଗେ

ସଙ୍ଗେ ଆବଶ୍ୟକୀୟ ବୈଷୟିକ ଜ୍ଞାନ କୌଶଳ ସହ ପ୍ରଶିକ୍ଷଣ ପ୍ରଦାନର ମଧ୍ୟ ବ୍ୟବସ୍ଥା କରି ଆସୁଛି । ଜାତୀୟ ସମବାୟ ଉନ୍ନୟନ ନିଗମ (ଏନ୍: ସି: ଡ଼ି: ସି:)ର ଆର୍ଥିକ ସହାୟତାରେ ଓପୋଲ୍‌ଫେଡ ଆମ ରାଜ୍ୟର ବିଭିନ୍ନ ସ୍ଥାନରେ ସମବାୟ ସମିତି ଗଠିତ କରି ଉନ୍ନତ କୁକୁଡ଼ା ଫାର୍ମମାନ ପ୍ରତିଷ୍ଠା କରିବା ଦିଗରେ ଆବଶ୍ୟକୀୟ ପଦକ୍ଷେପମାନ ମଧ୍ୟ ଗ୍ରହଣ କରାଯାଇଛି ।

## ପଶୁ ରୋଗ ପ୍ରତିରୋଧ ପାଇଁ ବ୍ୟବସ୍ଥା :

ପଶୁମାନଙ୍କ ରୋଗର ଚିକିତ୍ସା, ନିଦାନ ତଥା ନିୟନ୍ତ୍ରଣ ପାଇଁ ଆମ ରାଜ୍ୟରେ ୫୩୩ଟି ପଶୁ ଚିକିତ୍ସାଳୟ, ୨,୮୪୧ଟି ପଶୁଧନ ସହାୟକ କେନ୍ଦ୍ର (LACs), ୩ଟି ପ୍ରୟୋଗଶାଳା Laboratories, ୨ଟି ପଶୁ ରୋଗ ଗବେଷଣା କେନ୍ଦ୍ର ଏବଂ ଗୋଟିଏ ରାଜ୍ୟସ୍ତରୀୟ ଟୀକା ଉତ୍ପାଦନ ପ୍ରତିଷ୍ଠାନ (Orissa Biological Products Institute) କାର୍ଯ୍ୟ କରୁଛି । ୧୯୯୦-୯୧ ମସିହାରେ ୫୯.୮୦ ଲକ୍ଷ ପଶୁମାନଙ୍କ ଚିକିତ୍ସା ସୁବିଧା ଯୋଗାଇ ଦିଆଯାଇଥିବା ବେଳେ, ୧୯୯୧-୯୨ରେ ୮୨.୨୪ ଲକ୍ଷ ଏବଂ ୧୯୯୨-୯୩ରେ ୭୭.୬୯ ଲକ୍ଷ ପଶୁମାନଙ୍କୁ ଚିକିତ୍ସା କରାଯାଇଛି । ସେହିପରି, ୧୯୯୦-୯୧ରେ ୩୭.୪୦ ଲକ୍ଷ ପଶୁମାନଙ୍କୁ ଟୀକା ଦିଆଯାଇଥିବା ବେଳେ, ୧୯୯୧-୯୨ରେ ୬୬.୨୪ ଲକ୍ଷ ଏବଂ ୧୯୯୨-୯୩ରେ ୧୦୫.୭୨ ଲକ୍ଷ ପଶୁମାନଙ୍କୁ ଟୀକା ଦିଆଯାଇଛି । ଏତଦ୍ ବ୍ୟତୀତ, ୧୯୯୨-୯୩ ମସିହାରେ ଆମ ରାଜ୍ୟରେ ୮ଟି ଭ୍ରାମ୍ୟମାଣ ପଶୁ ଚିକିତ୍ସାଳୟ, ୨୪ଟି ପଶୁଧନ ସହାୟକ କେନ୍ଦ୍ର ପ୍ରତିଷ୍ଠା କରାଯିବାର ପ୍ରସ୍ତାବ ରହିଛି । ଗୋ ଜୀବକୁ ରିଣ୍ଡରପେଷ୍ଟ (Rinderpest) ଭଳି ମାରାତ୍ମକ ରୋଗ କବଳରୁ ରକ୍ଷା କରିବା ପାଇଁ ବ୍ୟାପକ ପଦକ୍ଷେପମାନ ମଧ୍ୟ ଗ୍ରହଣ କରାଯାଇଛି ।

## ଦୁଗ୍ଧ ଉତ୍ପାଦନ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ :

ଆମ ରାଜ୍ୟରେ ୧୯୯୦-୯୧ ମସିହାରେ ଦୁଗ୍ଧ ଉତ୍ପାଦନ ୪୭୦ ହଜାର ଟନ୍ ହୋଇଥିବା ବେଳେ, ୧୯୯୧-୯୨ରେ ୫୦୫ ହଜାର ଟନ୍ ଏବଂ ୧୯୯୨-୯୩ (ଡିସେମ୍ବର '୯୨ ସୁଦ୍ଧା) ୩୮୪.୦୮ ହଜାର ଟନ୍ ଦୁଗ୍ଧ ଉତ୍ପାଦନ କରାଯାଇ ପାରିଛି । ୧୯୯୦-୯୧ରେ ମୁଣ୍ଡପିଛା ୪୧ ଗ୍ରାମ ଦୁଗ୍ଧ ଉପଲବ୍ଧ ହୋଇଥିବା ବେଳେ, ୧୯୯୧-୯୨ରେ ମୁଣ୍ଡପିଛା ୪୩ ଗ୍ରାମ ଏବଂ ୧୯୯୨-୯୩ରେ ମୁଣ୍ଡପିଛା ୪୪ ଗ୍ରାମ ଦୁଗ୍ଧ ଉପଲବ୍ଧ ହୋଇପାରୁଛି । 'ଓମ୍‌ଫେଡ୍'ର ଦୁଗ୍ଧ ବନ୍ୟା କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ପରିସରଭୁକ୍ତ ନଥିବା ଜିଲ୍ଲାମାନଙ୍କରେ କୃଷୀ ଭାଇମାନଙ୍କୁ ସାହାଯ୍ୟ କରିବା ପାଇଁ ୮ଟି ଜିଲ୍ଲାସ୍ତରୀୟ ଦୁଗ୍ଧ ଉତ୍ପାଦକ ସମିତି ଏବଂ ୪୬୯ଟି ବହୁମୁଖୀ ସମବାୟ ସମିତି କାର୍ଯ୍ୟ କରୁଛି । ଏତଦ୍ ବ୍ୟତୀତ, ସେ ସବୁ ଅଞ୍ଚଳମାନଙ୍କରେ ୧୬ଟି ଦୁଗ୍ଧ ଶୀତଳୀକରଣ କେନ୍ଦ୍ର ମଧ୍ୟ ପ୍ରତିଷ୍ଠା କରାଯାଇଛି । ବର୍ତ୍ତମାନ ସୁଦ୍ଧା, ଓମ୍‌ଫେଡ୍ ପାଞ୍ଚଗୋଟି ଜିଲ୍ଲାରେ ତା'ର ଦୁଗ୍ଧ ବନ୍ୟା ଯୋଜନା ଚାଲୁରଖିଛି । ସେହି ଜିଲ୍ଲାଗୁଡ଼ିକ ହେଲା-କଟକ, ପୁରୀ, କେଉଁଝର, ସମ୍ବଲପୁର ଓ ଢେଙ୍କାନାଳ । ଏହି ସବୁ ଜିଲ୍ଲାମାନଙ୍କରେ 'ଓମ୍‌ଫେଡ୍' ଦୁଗ୍ଧ ଉତ୍ପାଦକ ସମବାୟ ସମିତିମାନଙ୍କୁ ବିଭିନ୍ନ ପ୍ରକାର ଆର୍ଥିକ ସହାୟତା ଯୋଗାଇ ଦେଇ ଆସୁଛି ।

## ଦାରିଦ୍ର୍ୟ ଦୂରୀକରଣ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ :

ଗ୍ରାମୀଣ ଲୋକମାନଙ୍କ ସାମାଜିକ ତଥା ଅର୍ଥନୀତିକ ମାନଦଣ୍ଡରେ ଉନ୍ନତି ଆଣିବା ପାଇଁ ମତ୍ସ୍ୟ ଓ ପଶୁ ସମ୍ପଦ ବିକାଶ ବିଭାଗ ତରଫରୁ ବିଭିନ୍ନ ଲୋକହିତକର ଯୋଜନାମାନ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ ହୋଇଆସୁଅଛି । କୁକୁଡ଼ା ଚାଷ, ବତକ ଚାଷ, ଘୁଷୁରୀ ଚାଷ ତଥା ଗୋ-ପାଳନ ପାଇଁ ଗରିବ ଲୋକମାନଙ୍କୁ ଆର୍ଥିକ ସହାୟତା ଦିଆଯିବା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ଏଥିରେ ରିହାତି ପାଇବାର ମଧ୍ୟ ବ୍ୟବସ୍ଥା କରାଯାଇଛି । ୧୯୯୦-୯୧ ମସିହାରେ 'ଗ୍ରାମୀଣ ଦରିଦ୍ର ଲୋକମାନଙ୍କ ପାଇଁ ଆର୍ଥିକ ଥଇଥାନ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ' (ଇ: ଆର୍: ଆର୍: ପି:) ଯୋଜନା ଦ୍ୱାରା ୧,୨୨,୬୬୧ ଗୋଟି ପରିବାର ଉପକୃତ ହୋଇଥିବା ବେଳେ, ସମନ୍ୱିତ ଗ୍ରାମ୍ୟ ଉନ୍ନୟନ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ (ଆଇ: ଆର୍: ଡ଼ି: ପି:) ଦ୍ୱାରା ୨,୪୯,୯୧୪ ଗୋଟି ପରିବାର ଉପକୃତ ହୋଇଛନ୍ତି । ସେହିପରି ୧୯୯୧-୯୨ ମସିହାରେ ଆଇ: ଆର୍: ଡ଼ି: ପି: ଯୋଜନା ଦ୍ୱାରା ୧୧,୫୧୨ଟି ପରିବାର ଉପକୃତ ହୋଇଛନ୍ତି । ଚଳିତ ବର୍ଷ ମଧ୍ୟ ଏହି ଲୋକହିତକର କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମମାନ ଚାଲୁ ରହିଛି ।

---

ମତ୍ସ୍ୟ ଓ ପଶୁ ସମ୍ପଦ ବିକାଶ ରାଷ୍ଟ୍ରମନ୍ତ୍ରୀ ।




କଟକଠାରେ ଅନୁଷ୍ଠିତ ରାଜ୍ୟ ପୁଲିସ୍ ପଦାଧିକାରୀମାନଙ୍କ ସମ୍ମିଳନୀକୁ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ବିଜୁ ପଟ୍ଟନାୟକ ଉଦ୍‌ଘାଟନ କରୁଛନ୍ତି ।



# ପରିବାର କଲ୍ୟାଣ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମରେ ମା' ଓ ଶିଶୁର ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟ ବ୍ୟବସ୍ଥା

ଡାକ୍ତର (ଶ୍ରୀମତୀ) କମଳା ଦାଶ

ଚଳିତ ଶତାବ୍ଦୀ ଶେଷ ହେବାକୁ ଆଉ କେତୋଟି ବର୍ଷ ରହିଲା । ଆଗାମୀ ଏକବିଂଶ ଶତାବ୍ଦୀକୁ ଦୃଷ୍ଟିରେ ରଖି ଆମ ଦେଶରେ ଯେଉଁସବୁ ବିକାଶମୂଳକ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ହାତକୁ ନିଆଯାଇଛି, ସେଗୁଡ଼ିକ ମଧ୍ୟରେ 'ସମସ୍ତଙ୍କ ପାଇଁ ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟ ସେବା' ଅନ୍ୟତମ । ଏହି କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମର ସଫଳତା ପାରିବାରିକ ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟ ପ୍ରତି ଗୁରୁତ୍ୱ ଦିଆଯିବା ଉପରେ ନିର୍ଭର କରେ । କାରଣ, ଆମ ପରିବାର ମଧ୍ୟରେ ଗୃହିଣୀ ହେଉଛନ୍ତି କେନ୍ଦ୍ର ବିନ୍ଦୁ । ଗୃହିଣୀଙ୍କର ଚିନ୍ତା, ଚେତନା ଓ ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟ ଉପରେ ସମଗ୍ର ପରିବାରର ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟ ଓ ସମୃଦ୍ଧ ପର୍ଯ୍ୟବସିତ । ପରିବାରର ମା' ସୁସ୍ଥ ରହିଲେ, ତା'ଠାରୁ ସୁସ୍ଥ ଶିଶୁଟିଏ ଜନ୍ମ ନିଏ । ଏଣୁ ମହିଳା ଓ ଶିଶୁମାନଙ୍କର ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟର ସୁରକ୍ଷା ନିମନ୍ତେ ପରିବାର କଲ୍ୟାଣ ଯୋଜନା ଜରିଆରେ କେତେକ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ଆମ ରାଜ୍ୟରେ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ ହେଉଛି ।

ଆମ ଦେଶ ସ୍ୱାଧୀନତା ଲାଭ କରିବାର ବହୁ ବର୍ଷ ପରେ ମା' ଓ ଶିଶୁ ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟର ସୁରକ୍ଷା ଉପରେ ଗୁରୁତ୍ୱ ଆରୋପ କରାଯାଇଥିଲା । ୧୯୭୭ ମସିହାରେ ପ୍ରଥମେ ପରିବାର ନିୟୋଜନ ଯୋଜନା ସହିତ ମାତୃମଙ୍ଗଳ ଓ ଶିଶୁ ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମକୁ ସାମିଲ କରାଯାଇ ପରିବାର କଲ୍ୟାଣ ଯୋଜନା ନାମରେ ନାମିତ ହେଲା । ଏବେ ଗ୍ରାମାଞ୍ଚଳରେ ଗର୍ଭବତୀ ମହିଳା ଓ ପ୍ରସୂତୀ ମାଆ ଏବଂ ଶିଶୁମାନଙ୍କୁ ଉନ୍ନତ ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟ ସେବା ଯୋଗାଇ ଦେବା ଉଦ୍ଦେଶ୍ୟରେ ପ୍ରତି ପ୍ରାଥମିକ ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟ କେନ୍ଦ୍ର ଅଧୀନରେ ଉପ କେନ୍ଦ୍ରମାନ ଖୋଲାଯାଇ ଏଭଳି ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟ ସେବା ବ୍ୟବସ୍ଥା କରାଯାଇଛି । ଏଥିପାଇଁ ରାଜ୍ୟର ସମତଳ ଅଞ୍ଚଳରେ ପ୍ରତି ୫ ହଜାର ଲୋକଙ୍କ ପାଇଁ ଗୋଟିଏ ଓ ଆଦିବାସୀ ଅଧ୍ୟୁଷିତ ତଥା ଦୁର୍ଗମ ପାହାଡ଼ିଆ ଅଞ୍ଚଳରେ ପ୍ରତି ୩ ହଜାର ଲୋକଙ୍କ ପାଇଁ ଗୋଟିଏ ଲେଖାଏଁ ଉପ କେନ୍ଦ୍ର ପ୍ରତିଷ୍ଠା କରାଯାଇ ସେଠାରେ ଜଣେ ତାଲିମପ୍ରାପ୍ତ ମହିଳା ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟ କର୍ମୀଙ୍କୁ ନିଯୁକ୍ତି ଦିଆଯାଇଛି । ସେହି ଅଞ୍ଚଳର ମା' ଓ ଶିଶୁମାନଙ୍କୁ ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟ ସେବା ଯୋଗାଇ ଦେବା ହେଉଛି ଉପ କେନ୍ଦ୍ରରେ ନିଯୁକ୍ତ ମହିଳା ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟ କର୍ମୀମାନଙ୍କର ପ୍ରଧାନ କାର୍ଯ୍ୟ ।

ମା'ର ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟ ଉପରେ ଶିଶୁର ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟ ବିଶେଷ ଭାବରେ ନିର୍ଭର କରୁଥିବାରୁ ଗର୍ଭ ସଞ୍ଚାର ହେବାଠାରୁ ଗର୍ଭବତୀ ମହିଳାମାନଙ୍କର ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟର ଯତ୍ନ ନିଆଯାଉଛି । ଗର୍ଭ ସଞ୍ଚାର ହୋଇଛି ବୋଲି ନିଶ୍ଚିତ ହେଲା ପରେ ନିୟମିତ ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟ ପରୀକ୍ଷା, ଦୁଇଟି ମାତ୍ରା ଧନୁଷ୍ଟଙ୍କାର ପ୍ରତିଷେଧକ ଟିକାଦାନ, ରକ୍ତ ହୀନତାର ପ୍ରତିରୋଧ ପାଇଁ ଆଇରନଯୁକ୍ତ ଫଲିକ୍ ଏସିଡ୍ ବଟିକା (ଫେଲିଫେର୍) ଯୋଗାଣ ଓ ଉପଯୁକ୍ତ ପରିପୁଷ୍ଟି ସମ୍ପର୍କୀୟ ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟ ଶିକ୍ଷା ପ୍ରଦାନ ଆଦି ବିଭିନ୍ନ ଦିଗ ପ୍ରତି ଗୁରୁତ୍ୱ ଦିଆଯାଉଛି । ଗତ ତିନିବର୍ଷ ମଧ୍ୟରେ ୧୯ ଲକ୍ଷ ୫୧ ହଜାର ୭୬୫ ଜଣ ଗର୍ଭବତୀ ମହିଳାଙ୍କୁ ଧନୁଷ୍ଟଙ୍କାର ପ୍ରତିଷେଧକ ଟିକା ଦିଆଯାଇଛି ଏବଂ ରକ୍ତ ହୀନତାର ପ୍ରତିରୋଧ ପାଇଁ ୨୦ ଲକ୍ଷ ୮୨ ହଜାର ୫୭୩ ଜଣ ମହିଳାଙ୍କୁ ଆଇରନଯୁକ୍ତ ଫଲିକ୍ ଏସିଡ୍ ବଟିକା ଯୋଗାଇ ଦିଆଯାଇଛି ।

ଶିଶୁ ମୃତ୍ୟୁ ହାର ହିଁ ଜାତୀୟ ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟର ଅନ୍ୟତମ ପରିମାପକ । ବିଶ୍ୱର ଉନ୍ନତ ରାଷ୍ଟ୍ର ତଥା ଆମ ଦେଶର କେତେକ ରାଜ୍ୟର ମାତୃ ଓ ଶିଶୁ ମୃତ୍ୟୁ ହାର ତୁଳନାରେ ଓଡ଼ିଶାରେ ତାହା ଅପେକ୍ଷାକୃତ ଅଧିକ । ଭାରତବର୍ଷର ହାରାହାରି ମାତୃ ମୃତ୍ୟୁ ହାର ୪ ରୁ ୫ ଥିବା ବେଳେ ଓଡ଼ିଶାରେ ତାହା ୬ । ସେହିଭଳି, ସର୍ବ ଭାରତୀୟ ସ୍ତରରେ ଶିଶୁ ମୃତ୍ୟୁ ହାର ହଜାରେ ଶିଶୁ ପିଛା ୯୯ ଥିବା ବେଳେ ଆମ ରାଜ୍ୟରେ ତାହା ହଜାରେ ପିଛା ୧୨୨ । ଏଥିପାଇଁ ଆମର ସାମାଜିକ, ଅର୍ଥନୈତିକ, ସାଂସ୍କୃତିକ ଓ ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟଗତ ଦିଗଗୁଡ଼ିକ ଦାୟୀ । ଏବେ ମଧ୍ୟ ଆମ ସମାଜରେ ଅନ୍ଧ ବିଶ୍ୱାସ, କୁସଂସ୍କାର ଓ ଭ୍ରମ ଧାରଣା ବସା ବାନ୍ଧି ରହିଛି । ଫଳରେ ସେମାନେ ବିଜ୍ଞାନ ସମ୍ମତ ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟ ସେବା ବ୍ୟବସ୍ଥାର ଉପଯୋଗ କରିବା ପାଇଁ ଆଗ୍ରହ ପ୍ରକାଶ କରୁନାହାନ୍ତି । ଏହାଛଡ଼ା ଗର୍ଭବତୀ ନାରୀର ଯତ୍ନରେ ଅବହେଳା ଓ ଶିଶୁର ଲାଳନ ପାଳନରେ ତ୍ରୁଟି ଯୋଗୁଁ ପରିସ୍ଥିତି ଗୁରୁତର ହେଉଛି । ଆମ ସମାଜରେ ପାରିବାରିକ ଜୀବନରେ ଝିଅ, ସ୍ତ୍ରୀ ଓ ମା'ମାନଙ୍କ ପ୍ରତି ଅବହେଳା ରହିଆସିଛି । ଏଥିଯୋଗୁଁ ଗର୍ଭବତୀ ତଥା ପ୍ରସୂତୀ ମା'ମାନଙ୍କର ଉପଯୁକ୍ତ ଯତ୍ନ ନିଆଯାଉ ନାହିଁ । ଫଳରେ, ଅଣ୍ଡ ଓଜନର ଶିଶୁ ଜନ୍ମଲାଭ କରୁଛନ୍ତି ଓ ସେମାନଙ୍କ ଉପଯୁକ୍ତ ଯତ୍ନ, ଖାଦ୍ୟ, ପାନୀୟ ଓ ଚିକିତ୍ସା ଅଭାବରୁ ଜନ୍ମ ହେବାର ବର୍ଷେ ମଧ୍ୟରେ ମୃତ୍ୟୁବରଣ କରୁଛନ୍ତି । ଏପରିକି, ପ୍ରତି ବର୍ଷ ଜନ୍ମ ଗ୍ରହଣ କରୁଥିବା ଶିଶୁମାନଙ୍କ ମଧ୍ୟରୁ ପ୍ରତି ଦଶ ଜଣରେ ଜଣେ ଶିଶୁ ତା'ର ପ୍ରଥମ ଜନ୍ମଦିନ ପାଳନ ହେବା ଆଗରୁ ଅକାଳରେ ଝଡ଼ିପଡ଼ୁଛନ୍ତି । ଏହାକୁ ଦୃଷ୍ଟିରେ ରଖି, ଆଗାମୀ ୨୦୦୦ ମସିହା ସୁଦ୍ଧା ଶିଶୁ ମୃତ୍ୟୁ ହାରକୁ ୬୦କୁ ହ୍ରାସ କରିବା ପାଇଁ ଜାତୀୟ ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟ ନୀତିରେ ଲକ୍ଷ୍ୟ ରଖାଯାଇଛି ।

ଓଡ଼ିଶାରେ ଶିଶୁ ମୃତ୍ୟୁ ହାର ଅପେକ୍ଷାକୃତ ଅଧିକ ହେବାର କାରଣଗୁଡ଼ିକ ହେଉଛି, ସଙ୍କଟାପନ୍ନ ପ୍ରସବ ଓ ଅଣ୍ଡ ଓଜନ ବିଶିଷ୍ଟ ଶିଶୁ ଜନ୍ମ, ଟିକା ଦ୍ୱାରା ପ୍ରତିରୋଧ କରାଯାଇ ପାରୁଥିବା ୬ ଗୋଟି ମାରାତ୍ମକ ରୋଗଜନିତ ମୃତ୍ୟୁ, ତରଳ ଝାଡ଼ାଜନିତ ମୃତ୍ୟୁ

ଶ୍ୱାସଯନ୍ତ୍ର ସଂକ୍ରମଣଜନିତ ମୃତ୍ୟୁ । ଆମ ରାଜ୍ୟରେ ଶିଶୁ ମୃତ୍ୟୁ ହାରକୁ ହ୍ରାସ କରିବା ପାଇଁ ଅନେକଗୁଡ଼ିଏ ପଦକ୍ଷେପ ନିଆଯାଇଛି ଓ ଏହା ଫଳରେ ଶିଶୁ ମୃତ୍ୟୁ ଏବେ କେତେକ ପରିମାଣରେ ହ୍ରାସ ପାଇଥିଲେ ମଧ୍ୟ ଆଶାନୁରୂପ ସଫଳତା ହାସଲ କରାଯାଇ ପାରିନାହିଁ । ଏଣୁ ନିରାପଦ ପ୍ରସବ ବ୍ୟବସ୍ଥା – ଅପରିପକ୍ୱ ଓ ଓଜନର ଶିଶୁ ଜନ୍ମ ସଂଖ୍ୟା ହ୍ରାସ – ସାର୍ବଜନୀନ ଟିକା ଦାନ ବ୍ୟବସ୍ଥା – ତରଳ ଝାଡ଼ାର ପ୍ରତିକାର ପାଇଁ ପୁନଃ ଜଳୀୟ କରଣ ବ୍ୟବସ୍ଥା – ଶ୍ୱାସଯନ୍ତ୍ର ସଂକ୍ରମଣଜନିତ ରୋଗର ପ୍ରତିକାର ଓ ସର୍ବୋପରି ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟ ଶିକ୍ଷା ଉପରେ ଅଧିକ ଗୁରୁତ୍ୱ ଆରୋପ କରାଯାଇଛି ।

ଶିଶୁମାନଙ୍କୁ ଧନୁଷ୍ଟଙ୍କାର, ଡିପ୍‌ଥେରିଆ, ହୁପିଂକାଶ, ପୋଲିଓ, ଯକ୍ଷ୍ମା ଓ ମିଳିମିଳା ନାମକ ଛ'ଗୋଟି ମାରାତ୍ମକ ରୋଗ କବଳରୁ ରକ୍ଷା କରିବା ପାଇଁ ଜନ୍ମଠାରୁ ବର୍ଷକ ଭିତରେ ପ୍ରତିଷେଧକ ଟିକାଗୁଡ଼ିକୁ ନିର୍ଦ୍ଦିଷ୍ଟ ସମୟରେ ଦେବା ପାଇଁ ବାପା–ମାଆମାନଙ୍କୁ ବିଭିନ୍ନ ଗଣ ମାଧ୍ୟମ ଜରିଆରେ ସୂଚନା ଦିଆଯାଉଛି । ଦୁଃଖର ବିଷୟ, ଏହି ସବୁ ସଂକ୍ରାମକ ରୋଗର ସଫଳ ପ୍ରତିରୋଧ ନିମନ୍ତେ ପ୍ରତିଷେଧକ ଟିକା ଦାନ ବିନା ମୂଲ୍ୟରେ ଯୋଗାଇ ଦିଆଯାଉଥିଲେ ମଧ୍ୟ ବାପା–ମାଆମାନେ ପିଲାମାନଙ୍କ ପାଇଁ ଏଭଳି ସୁବିଧାର ସୁଯୋଗ କରୁନାହାନ୍ତି । ସେଇଭଳି, ତରଳ ଝାଡ଼ା ରୋଗ ସମୟରେ ଶିଶୁମାନଙ୍କର ଜଳ ଶୁଷ୍କତାର ପ୍ରତିରୋଧ ନିମନ୍ତେ ମାଆମାନଙ୍କୁ ଏହି ରୋଗର ସରଳ ଚିକିତ୍ସା ଓ: ଆର: ଏସ: ଦ୍ରବଣ, ଚିନି–ଲୁଣ ସର୍ବତ ଓ ଘରୋଇ ପାନୀୟ ଦେବା ବିଷୟରେ ଶିକ୍ଷା ଦିଆଯାଉଛି ।

ମାଆ କ୍ଷୀର ଅମୃତ ସମାନ । ଶିଶୁଟି ଭୂମିଷ୍ଠ ହେବା ପରେ ତାକୁ ମା'ର ପ୍ରଥମ ହଳଦିଆ କଷ କ୍ଷୀର ଦେବା ପାଇଁ ଗର୍ଭବତୀ ମହିଳାମାନଙ୍କୁ ଓ ପରିବାରର ବୟସ୍କା ଲୋକଙ୍କୁ ବୁଝାଇ ଦିଆଯାଉଛି । ମାଆର ପ୍ରଥମ କ୍ଷୀର ଶିଶୁ ପାଇଁ ରୋଗ ପ୍ରତିରୋଧର ଶକ୍ତି ପ୍ରଦାନ କରିଥାଏ । ମାଆ କ୍ଷୀର ଶିଶୁକୁ ଅନ୍ତତଃ ଦୁଇବର୍ଷ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ଦେବା ପାଇଁ କୁହାଯାଉଛି । ଶିଶୁ ପାଇଁ ମା' କ୍ଷୀର ଯେ ସବୁଠାରୁ ଉପାଦେୟ ଖାଦ୍ୟ, ଏ କଥାର ଗୁରୁତ୍ୱ ମଧ୍ୟ ବାପା–ମାଆମାନଙ୍କୁ ବୁଝାଇ ଦିଆଯାଉଛି । ମାତ୍ର ଦୁଃଖର ବିଷୟ, ଆଜିକାଲି ଅନେକ ଉଚ୍ଚ ଶିକ୍ଷିତ ଝିଅ, ପିଲାଙ୍କୁ ନିଜ କ୍ଷୀର ପିଇବାକୁ ଦେବାକୁ ପସନ୍ଦ କରୁନାହାନ୍ତି । ଯାହା ଫଳରେ ଉଭୟ ଶିଶୁ ଓ ମା' ଯେ ବିଭିନ୍ନ ରୋଗରେ ଆକ୍ରାନ୍ତ ହେଉଛନ୍ତି ସେ କଥା ବୁଝି ପାରୁନାହାନ୍ତି ।

ଆମ ରାଜ୍ୟରେ ୯୦ ଭାଗ ଶିଶୁ ଘରେ ଓ ମାତ୍ର ୧୦ ଭାଗ ଶିଶୁ ଡାକ୍ତରଖାନାରେ ଜନ୍ମ ଗ୍ରହଣ କରିଥାନ୍ତି । ସେଥିପାଇଁ ପୁରୁଷ ପୁରୁଷ ଧରି ପ୍ରସବ କାର୍ଯ୍ୟରେ ସାହାଯ୍ୟ କରୁଥିବା ଗାଁ ଧାଈମାନଙ୍କୁ ନିରାପଦ ପ୍ରସବ ସମ୍ପର୍କରେ ପ୍ରଶିକ୍ଷଣ ଦେବାର ବ୍ୟବସ୍ଥା କରାଯାଉଥିଲେ ମଧ୍ୟ ଗ୍ରାମାଞ୍ଚଳରେ ମାତ୍ର ୨୮ ଭାଗ ପ୍ରସବ କାର୍ଯ୍ୟ ପ୍ରଶିକ୍ଷିତ ଧାଈଙ୍କ ଦ୍ୱାରା ସମ୍ପାଦିତ ହେଉଅଛି । ଏଣୁ ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟକର ପରିବେଶରେ, ପରିଷ୍କାର ପଦ୍ଧତିରେ ପ୍ରସବ କାର୍ଯ୍ୟ ସମ୍ପାଦନ କରିବା ପାଇଁ ଗ୍ରାମାଞ୍ଚଳର ଧାଈମାନଙ୍କୁ ଆବଶ୍ୟକ ପ୍ରଶିକ୍ଷଣ ଦିଆଯାଉ ସେମାନଙ୍କୁ ଗୋଟିଏ ଲେଖାଏଁ 'ଡେଲିଭରି କିଟ୍' ଯୋଗାଇ ଦିଆଯାଉଛି ଏବଂ ପ୍ରତ୍ୟେକ ପ୍ରସବ କାର୍ଯ୍ୟ ପାଇଁ ପ୍ରୋତ୍ସାହନ ବ୍ୟବସ୍ଥା ମଧ୍ୟ ରହିଛି । ନିରାପଦ ପ୍ରସବ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ରାଜ୍ୟର ସମସ୍ତ ଜିଲ୍ଲାକୁ ସମ୍ପ୍ରସାରିତ କରାଯାଇଛି । ଏହି କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମର ସଫଳତାକୁ ଦୃଷ୍ଟିରେ ରଖି ଉନ୍ନୀତ ପ୍ରାଥମିକ ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟ କେନ୍ଦ୍ରଗୁଡ଼ିକରେ ବିଶେଷଜ୍ଞ ଡାକ୍ତରମାନଙ୍କୁ ନିଯୁକ୍ତି ଦିଆଯାଇଛି ।

ଶିଶୁମାନଙ୍କଠାରେ ରକ୍ତ ହୀନତାର ପ୍ରତିରୋଧ ନିମନ୍ତେ ୧୯୯୦–୯୧ରେ ୧୬,୩୫,୭୧୨ ଜଣ, ୧୯୯୧–୯୨ରେ ୧୦,୬୩,୩୪୪ ଜଣ ଓ ୧୯୯୨–୯୩ରେ ୭,୭୪,୪୩୭ ଜଣ ପିଲାଙ୍କୁ ଆଇରନ୍‌ଯୁକ୍ତ ଫଲିକ୍ ଏସିଡ୍ ବଟିକା ଓ ଦ୍ରବଣ ଦିଆଯାଇଛି । ସେଇଭଳି, ଦୃଷ୍ଟି ଶକ୍ତି ହୀନତାର ପ୍ରତିରୋଧ ନିମନ୍ତେ ୧୯୯୦–୯୧ରେ ୧୬,୯୨,୪୦୦ ଜଣ, ୧୯୯୧–୯୨ରେ ୧୬,୬୩,୨୩୪ ଜଣ ଓ ୧୯୯୨–୯୩ରେ ୭,୭୪,୫୬୫ ଜଣ ପିଲାଙ୍କୁ ଭିଟାମିନ୍ 'ଏ' ବଟିକା ଓ ଦ୍ରବଣ ଯୋଗାଇ ଦିଆଯାଇଛି ।

ମା' ଓ ଶିଶୁ ଉଭୟଙ୍କୁ ସୁସ୍ଥ ରଖିବା ପାଇଁ ସନ୍ତାନ ଜନ୍ମରେ ବ୍ୟବଧାନର ଆବଶ୍ୟକତା ରହିଛି । ପ୍ରଥମ ସନ୍ତାନ ହେବାର ଅନ୍ୟୁନ ୩ ବର୍ଷ ପରେ ମା' ଦ୍ୱିତୀୟ ଥର ଗର୍ଭ ଧାରଣ କଲେ ତା'ର ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟ ଉପରେ ବିଶେଷ ଚାପ ପଡ଼େ ନାହିଁ । ଏଥିପାଇଁ ଗ୍ରାମାଞ୍ଚଳର ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟ କେନ୍ଦ୍ର ଓ ସହରାଞ୍ଚଳର ଡାକ୍ତରଖାନାଗୁଡ଼ିକ ଜରିଆରେ ମା'ମାନଙ୍କୁ ଗର୍ଭନିରୋଧକ ଖାଇବା ବଟିକା ବିନା ମୂଲ୍ୟରେ ଯୋଗାଇ ଦିଆଯାଉଛି । ସନ୍ତାନ ଜନ୍ମରେ ବ୍ୟବଧାନ ରକ୍ଷା କରିବା ପାଇଁ ଆମ ରାଜ୍ୟରେ ୧୯୯୦–୯୧ରେ ୬୫,୬୫୦ ଜଣ, ୧୯୯୧–୯୨ରେ ୬୧,୪୯୫ ଜଣ ଓ ୧୯୯୨–୯୩ରେ ୨୫,୭୮୭ ଜଣ ମାଆ ଖାଇବା ବଟିକା ଏବଂ ୧୯୯୦–୯୧ରେ ୩,୦୭,୯୬୯ ଜଣ, ୧୯୯୧–୯୨ରେ ୨,୬୭,୮୭୯ ଜଣ ଓ ୧୯୯୨–୯୩ରେ ୧,୭୦,୭୩୨ ଜଣ ମାଆ କପର୍–ଟି ବ୍ୟବହାର କରିଛନ୍ତି ।

ପୁଅ ହେଉ ବା ଝିଅ ହେଉ, ଦୁଇଟି ସନ୍ତାନ ଲାଭ ପରେ ପରିବାରକୁ ସୀମିତ ରଖିବା ପାଇଁ ମା'ମାନଙ୍କୁ ସ୍ଥାୟୀ ଗର୍ଭନିରୋଧ ପଦ୍ଧତିରେ ବିହିତ ବ୍ୟବସ୍ଥା କରାଯାଇଛି । 'ମିନି ଲାପାରୋଟୋମୀ' ମାଧ୍ୟମରେ ସ୍ଥାୟୀ ପଦ୍ଧତି ଗ୍ରହଣ ମା'ମାନଙ୍କ ନିମନ୍ତେ ଏକ ଲୋକପ୍ରିୟ ପଦ୍ଧତି । ଏହି ପଦ୍ଧତିଟି ସରଳ, ସହଜ ଓ ନିରାପଦ ହୋଇଥିବାରୁ ଏବଂ ଆମ ରାଜ୍ୟର ଡାକ୍ତରମାନେ ଏହାକୁ ଦକ୍ଷତାର ସହିତ ସମ୍ପାଦନ କରୁଥିବାରୁ ଅନ୍ୟ ରାଜ୍ୟରୁ ଚିକିତ୍ସକମାନେ ଆସି ଏହାର ବୈଷୟିକ କୁଶଳତା ସମ୍ପର୍କରେ ଅନୁଧ୍ୟାନ କରିବା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ତାଲିମ ମଧ୍ୟ ଗ୍ରହଣ କରିଛନ୍ତି । ଏହାଛଡ଼ା, ଅତ୍ୟାଧୁନିକ ପଦ୍ଧତିରେ ସମ୍ପାଦିତ 'ଲାପାରୋସ୍କୋପି' ଅପରେସନ୍ ପାଇଁ ବହୁ ସଂଖ୍ୟାରେ ମାଆମାନେ ଆଗ୍ରହ ପ୍ରକାଶ କରୁଛନ୍ତି । ଗତ ୧୯୯୦–୯୧, ୧୯୯୧–୯୨ ଏବଂ ୧୯୯୨–୯୩ରେ ସ୍ଥାୟୀ ଗର୍ଭନିରୋଧ ପଦ୍ଧତି ଗ୍ରହଣ କରିଥିବା ଦମ୍ପତ୍ତି ସଂଖ୍ୟା ଯଥାକ୍ରମେ ୧,୪୪,୯୩୧, ୧,୩୭,୨୯୯ ଏବଂ ୭୭,୦୬୭ । ଗୋଟିଏ ବା ଦୁଇଟି ସନ୍ତାନ ଲାଭ ପରେ ଯେଉଁ ଦମ୍ପତ୍ତିମାନେ ସ୍ଥାୟୀ ଗର୍ଭନିରୋଧ ପଦ୍ଧତି ଗ୍ରହଣ କରୁଛନ୍ତି, ସେମାନଙ୍କୁ ସବୁଜ ପତ୍ରିକା ଯୋଗାଇ ଦିଆଯାଉଛି । ଏହା ଏକ ପ୍ରୋତ୍ସାହନମୂଳକ ବ୍ୟବସ୍ଥା ।

ଏ ସମସ୍ତ କାର୍ଯ୍ୟର ସଫଳ ରୂପାୟନ ପାଇଁ ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟ ଶିକ୍ଷା, ସୂଚନା ଓ ସଞ୍ଚାର କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମକୁ ଅଧିକ ଗ୍ରାମାଭିମୁଖୀ କରାଯାଉଛି । ଏଥିପାଇଁ ସମନ୍ୱିତ ଶିଶୁ ବିକାଶ ବ୍ଲକଗୁଡ଼ିକରେ 'ମଦର୍ସକ୍ଲବ୍' ଓ ୭ଟି ଜିଲ୍ଲାରେ 'ମହିଳା ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟ ସଙ୍ଘ' କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ ହେଉଛି । ଏ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ମୋଟ୍ ୭୩୮ଟି 'ମହିଳା ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟ ସଙ୍ଘ' ଗଠନ କରାଯାଇ ସାରିଲାଣି । ଗତ ବର୍ଷଠାରୁ ପ୍ରଥମ କରି ବାଲେଶ୍ୱର ଜିଲ୍ଲାରେ 'ସଂଯୋଜିକା ମହିଳା' (ଲିଙ୍କ ଉଇମେନ୍) ନାମକ ଏ ନୂତନ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ପରୀକ୍ଷାମୂଳକ ଭାବେ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ ହୋଉଛି ।

ପାରିବାରିକ ଜୀବନରେ ମା' ଓ ଶିଶୁ ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟ ପ୍ରତି ଗୁରୁତ୍ୱ ଦେବା ଏବଂ ବିଭିନ୍ନ ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟଗତ ସୁବିଧା ସୁଯୋଗର ପୂର୍ଣ୍ଣ ବିନିଯୋଗ ପାଇଁ ବିଶେଷ ଭାବରେ ଜନଚେତନା ଜାଗ୍ରତ କରାଯିବା ଦରକାର । ଆମ ଦେଶର ସମସ୍ତ ଉନ୍ନୟନମୂଳକ ଯୋଜନାର ସଫଳତା ମା' ଓ ଶିଶୁ ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟର ସୁରକ୍ଷା ଉପରେ ନିର୍ଭର କରେ । ଏଣୁ, ଏ କ୍ଷେତ୍ରରେ ଗଣ ମାଧ୍ୟମ ତଥା ସ୍ୱେଚ୍ଛାସେବୀ ସଙ୍ଗଠନଗୁଡ଼ିକର ଗୁରୁତ୍ୱପୂର୍ଣ୍ଣ ଭୂମିକା ରହିଛି । ସକ୍ରିୟ ଜନ ସହଯୋଗ ଦ୍ୱାରା ହିଁ ଆମେ ଚଳିତ ଶତାବ୍ଦୀ ଶେଷ ସୁଦ୍ଧା ଏ ଦିଗରେ ଆମର ଧାର୍ଯ୍ୟ ଲକ୍ଷ୍ୟ ହାସଲ କରିପାରିବା । ଏହା ଫଳରେ, ଛୋଟ ପରିବାର ସୁଖୀ ପରିବାର ଉକ୍ତିକୁ ଜନସାଧାରଣଙ୍କ ମଧ୍ୟରେ ଲୋକପ୍ରିୟତା କରିବା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ରାଜ୍ୟର ଜନସଂଖ୍ୟା ବିସ୍ଫୋରଣକୁ ନିଶ୍ଚିତ ଭାବରେ ହ୍ରାସ କରି ଏକ ସୁସ୍ଥ ପରିବାର, ସୁସ୍ଥ ସମାଜ ତଥା ଆମ୍ଭସୁସ୍ଥ ରାଜ୍ୟ ଗଠନ କରିପାରିବ ।

ରାଷ୍ଟ୍ରମନ୍ତ୍ରୀ,
ପରିବାର କଲ୍ୟାଣ, ଓଡ଼ିଶା ।



ହରିଆନାର ସୂରଜକୁଣ୍ଡଠାରେ ଅନୁଷ୍ଠିତ କାରୁକଳା ମେଳାରେ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ବିଜୁ ପଟ୍ଟନାୟକ ।



# ବୋଇତ ବାଣିଜ୍ୟ ପରମ୍ପରାର ଲୁପ୍ତ ଗୌରବ ଫେରିଛି

ଶ୍ରୀ ବସନ୍ତ କୁମାର ମହାନନ୍ଦ

ଆମ ରାଜ୍ୟରେ ୪୮୦ କିଲୋମିଟରର ବେଳାଭୂମି ରହିଛି । ଏହି ସୁଦୀର୍ଘ ବେଳାଭୂମିରେ ଦିନେ ଗଢ଼ି ଉଠିଥିଲା ଅନେକ ବନ୍ଦର । ଆମର ପୂର୍ବପୁରୁଷମାନେ ସେହି ବନ୍ଦର ବାଟ ଦେଇ ବୋଇତରେ ସମଗ୍ର ଦକ୍ଷିଣପୂର୍ବ ଏସିଆର ବିଭିନ୍ନ ଦେଶ ଭ୍ରମଣ କରି ବାଣିଜ୍ୟ କାରବାର କରୁଥିଲେ । ଏହି ବୋଇତ ବାଣିଜ୍ୟ ଜରିଆରେ ପ୍ରଚୁର ଧନ ସମ୍ପତ୍ତିର ଅଧିକାରୀ ହୋଇ ପ୍ରତିଷ୍ଠା ଅର୍ଜନ କରିପାରିଥିଲେ ।

ସମୟ ସ୍ରୋତରେ ସେ ସବୁ ବନ୍ଦର ଲୀନ ହୋଇଗଲା । ବୋଇତ ବାଣିଜ୍ୟର ସେହି ଗୌରବମୟ ଅଧ୍ୟାୟର ମଧ୍ୟ ପୂର୍ଣ୍ଣଚ୍ଛେଦ ଘଟିଲା । ବିତ୍ତଶାଳୀ ରାଜ୍ୟ ହିସାବରେ ପ୍ରତିଷ୍ଠା ଅର୍ଜନ କରିଥିବା ଧନୀ ରାଜ୍ୟ ଦରିଦ୍ର ତଥା ପଛୁଆ ରାଜ୍ୟ ପାଲଟି ଗଲା । ପ୍ରତିଷ୍ଠା ଅର୍ଜନ କରିଥିବା ରାଜ୍ୟ ପଛୁଆ ରାଜ୍ୟରେ ଏବଂ ବିତ୍ତଶାଳୀ ରାଜ୍ୟ ଦରିଦ୍ର ରାଜ୍ୟରେ ପରିଣତ ହେବା ମୂଳରେ ବୋଇତ ବାଣିଜ୍ୟ ପରମ୍ପରାର ଅବସାନ ଏକ ମୁଖ୍ୟ କାରଣ, ଏକଥା କେହି ଅସ୍ୱୀକାର କରିବେ ନାହିଁ ।

ଏହି ମୂଳ କାରଣଟିର ଗୁରୁତ୍ୱ ହୃଦୟଙ୍ଗମ କରି ଶ୍ରୀଯୁକ୍ତ ବିଜୁ ପଟ୍ଟନାୟକ ୧୯୬୧ ମସିହାରେ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଦାୟିତ୍ୱ ନେବା ପରେ ବୋଇତ ବାଣିଜ୍ୟର ପୁନରୁଦ୍ଧାର ନିମନ୍ତେ ଓଡ଼ିଶାରେ ବନ୍ଦର ପ୍ରତିଷ୍ଠା ଉପରେ ଗୁରୁତ୍ୱ ଦେଇଥିଲେ । ବିଜୁ ବାବୁଙ୍କ ସ୍ୱପ୍ନକୁ ସାର୍ଥକ କରି ସେତେବେଳେ ଗଢ଼ି ଉଠିଲା ପାରାଦ୍ୱୀପ ବନ୍ଦର । ଏହା ଅବଶ୍ୟ ପରବର୍ତ୍ତୀ ସମୟରେ କେନ୍ଦ୍ର ସରକାରଙ୍କୁ ହସ୍ତାନ୍ତରିତ ହୋଇଗଲା । ତେବେ ବନ୍ଦରର ଆବଶ୍ୟକତା ଓ ଗୁରୁତ୍ୱ ଆଧାରରେ ପାରାଦ୍ୱୀପ ବନ୍ଦରର କାର୍ଯ୍ୟଦକ୍ଷତା ପ୍ରମାଣିତ କରିବାରୁ ଦ୍ୱିତୀୟ ପର୍ଯ୍ୟାୟରେ ଗଢ଼ିଉଠିଲା ଗୋପାଳପୁର ବନ୍ଦର ।

## ଗୋପାଳପୁର ବନ୍ଦର :

ଗୋପାଳପୁର ବନ୍ଦରଟି ପାରାଦ୍ୱୀପ ବନ୍ଦର ଭଳି ବଡ଼ ବନ୍ଦର କିମ୍ବା ସବୁଦିନିଆ ବନ୍ଦର ନୁହେଁ । ଏହା ଏକ କ୍ଷୁଦ୍ର ବନ୍ଦର । ଡିସେମ୍ବର ମାସର ମଧ୍ୟଭାଗରୁ ମାର୍ଚ୍ଚ ମାସର ମଧ୍ୟଭାଗ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ମାତ୍ର ପାଞ୍ଚମାସ ପାଇଁ ଏହି ବନ୍ଦର କାର୍ଯ୍ୟକ୍ଷମ ହୋଇଥାଏ । ଉଲ୍ଲେଖ ଯୋଗ୍ୟ ଯେ, ଏହି ବନ୍ଦରର ବିକାଶ ପାଇଁ ଗତ ତିନି ବର୍ଷ ଭିତରେ ସମୟୋଚିତ ପଦକ୍ଷେପ ନେବା ଫଳରେ ବନ୍ଦରର ଆୟ ବହୁ ଗୁଣରେ ବୃଦ୍ଧି ହୋଇ ପାରିଛି । ୧୯୮୯-୯୦ ଆର୍ଥିକ ବର୍ଷରେ ୨୭ ଲକ୍ଷ ଟଙ୍କା ରାଜସ୍ୱ ଆୟ ହୋଇଥିବା ବେଳେ ୧୯୯୦-୯୧ ବର୍ଷରେ ୩୮ ଲକ୍ଷ ୨୭ ହଜାର ଟଙ୍କା ଏବଂ ୧୯୯୧-୯୨ ବର୍ଷରେ ଏକ କୋଟି ପାଞ୍ଚ ଲକ୍ଷ ୬୩ ହଜାର ଟଙ୍କା ଆୟ ହୋଇପାରିଛି । କେବଳ ସେତିକି ନୁହେଁ, ବନ୍ଦର ଜରିଆରେ ପର୍ଯ୍ୟାପ୍ତ ପରିମାଣର ରାଜସ୍ୱ ଆୟ ସାଙ୍ଗକୁ ବନ୍ଦର କାର୍ଯ୍ୟକ୍ଷମ ରହୁଥିବା ଉକ୍ତ ପାଞ୍ଚ ମାସ ସମୟରେ ଦୈନିକ ଅନ୍ୟୁନ ଦୁଇ ହଜାର ଶ୍ରମିକ ବନ୍ଦର କାର୍ଯ୍ୟରେ ନିଯୁକ୍ତିର ସୁଯୋଗ ପାଇଥାଆନ୍ତି ।

ଆଉ ଏକ ଆନନ୍ଦର କଥା, ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ବିଜୁ ପଟ୍ଟନାୟକଙ୍କ ପରାମର୍ଶ କ୍ରମେ ଏହି ଗୋପାଳପୁର ବନ୍ଦରକୁ ସବୁଦିନିଆ ବନ୍ଦରରେ ପରିଣତ କରିବା ନିମନ୍ତେ ଯୋଜନା ପ୍ରସ୍ତୁତ କରାଯାଇଛି । ଏସିଆନ୍ ଉନ୍ନୟନ ବ୍ୟାଙ୍କର ଆର୍ଥିକ ସହାୟତାରେ ଏହି ଯୋଜନା ୧୯୯୩-୯୪ ଆର୍ଥିକ ବର୍ଷରେ ଆରମ୍ଭ ହୋଇ ଦୁଇ ହଜାର ମସିହା ସୁଦ୍ଧା ସବୁଦିନିଆ ବନ୍ଦରରେ ପରିଣତ ହୋଇ ପାରିବ ବୋଲି ଲକ୍ଷ୍ୟ ଧାର୍ଯ୍ୟ କରାଯାଇଛି ।

## ଗୋପାଳପୁର ମାଛଧରା ବନ୍ଦର :

ଏହି ସବୁ ସାଫଲ୍ୟ ସାଙ୍ଗକୁ ସଫଳତାର ଆଉ ଏକ ରାସ୍ତା ମଧ୍ୟ ବର୍ତ୍ତମାନ ଉନ୍ମୁକ୍ତ ହୋଇପାରିଛି । ସମୁଦ୍ର ଉପକୂଳବର୍ତ୍ତୀ ଅଞ୍ଚଳର ମତ୍ସ୍ୟଜୀବୀମାନଙ୍କୁ ଅଧିକ ରୋଜଗାରକ୍ଷମ କରିବା ସାଙ୍ଗକୁ ଅଧିକରୁ ଅଧିକ ଲୋକଙ୍କୁ ଆତ୍ମନିର୍ଭରଶୀଳ କରିବା ପାଇଁ ଗୋପାଳପୁର ବନ୍ଦରର ଏକ ଶାଖାରୂପେ ସେଠାରେ ଏକ ମାଛଧରା ବନ୍ଦର ନିର୍ମାଣ କରାଯାଇଛି । ଗତ ୨୧-୧-୧୯୯୩ ତାରିଖରେ ମାନ୍ୟବର ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ବିଜୁ ପଟ୍ଟନାୟକଙ୍କ ଦ୍ୱାରା ଏହି ମାଛଧରା ବନ୍ଦର ଉଦ୍‌ଘାଟିତ ହୋଇଯାଇଛି ।

## ବାହାବଳପୁର କ୍ଷୁଦ୍ର ବନ୍ଦର :

ବାଲେଶ୍ୱର ଜିଲ୍ଲାର ବାହାବଳପୁର କ୍ଷୁଦ୍ର ବନ୍ଦର ରାଜ୍ୟ ସରକାରଙ୍କ ଆଉ ଏକ କୃତୀତ୍ୱପୂର୍ଣ୍ଣ କାର୍ଯ୍ୟ । ଦୀର୍ଘ ଦୁଇ ବର୍ଷର ନିଷ୍ଠାପର ଉଦ୍ୟମକୁ ସାର୍ଥକ କରି ଏହି କ୍ଷୁଦ୍ର ବାଣିଜ୍ୟିକ ବନ୍ଦର ଗତ ୨୬-୫-୧୯୯୨ ତାରିଖରେ ଆମର ଲୋକପ୍ରିୟ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ବିଜୁ ପଟ୍ଟନାୟକଙ୍କ ଦ୍ୱାରା ଉଦ୍‌ଘାଟିତ ହୋଇ କାର୍ଯ୍ୟାରମ୍ଭ କରିଛି । ଏହି ବନ୍ଦର ଜରିଆରେ ଦୁଇ ଲକ୍ଷ ଟନ୍ ଜିନିଷ ଆମଦାନୀ-ରପ୍ତାନି କରାଯାଇପାରିବ । ଏହି ବନ୍ଦର ବାଟ ଦେଇ ସାର ସରବରାହ ନିମନ୍ତେ କେନ୍ଦ୍ର ସରକାର ସାର ସଂସ୍ଥାମାନଙ୍କୁ ଉପଯୁକ୍ତ ନିର୍ଦ୍ଦେଶ ଦେଇସାରିଛନ୍ତି । ୧୯୯୩ ଏପ୍ରିଲ୍ ମାସ ସୁଦ୍ଧା ଏହି ବନ୍ଦର ମାଧ୍ୟମରେ ସାର ଆମଦାନୀ କରାଯାଇ ପାରିବ ବୋଲି ବିଶ୍ୱାସ କରାଯାଉଛି ।

## ଓଡ଼ିଶା ମେରିଟାଇମ୍ ଏକାଡ଼େମୀ :

ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ବିଜୁ ପଟ୍ଟନାୟକଙ୍କ ଅମଳରେ ନିର୍ମିତ ବିଭିନ୍ନ ବନ୍ଦର ସାଙ୍ଗକୁ ଆଉ ଏକ ଉଲ୍ଲେଖନୀୟ ସାଫଲ୍ୟ ହେଉଛି ଓଡ଼ିଶା ମେରିଟାଇମ୍ ଏକାଡ଼େମୀ । ଜାହାଜ ଶିଳ୍ପାନୁଷ୍ଠାନଗୁଡ଼ିକର ବିଭିନ୍ନ ସୋପାନରେ କାର୍ଯ୍ୟ କରିପାରିବା ଭଳି ଆବଶ୍ୟକୀୟ ତାଲିମ୍ ଦେବା ଉଦ୍ଦେଶ୍ୟରେ ଏହି ଏକାଡ଼େମୀର ପରିକଳ୍ପନା କରାଯାଇଛି । ଏ ଧରଣର ଅନୁଷ୍ଠାନ ପ୍ରତିଷ୍ଠା କ୍ଷେତ୍ରରେ ଭାରତର ସମଗ୍ର ପୂର୍ବଉପକୂଳ ଅଞ୍ଚଳ ପାଇଁ ଏହା ହେବ ଏକମାତ୍ର ଅନୁଷ୍ଠାନ ଯାହାକି ପାରାଦ୍ୱୀପଠାରେ ପ୍ରତିଷ୍ଠା କରାଯିବ । ଓଡ଼ିଶାର ବହୁ ଯୁବକ ଏହି କେନ୍ଦ୍ରରୁ ତାଲିମ୍ ପାଇବା ପରେ ଭାରତୀୟ ତଥା ବୈଦେଶିକ ଜାହାଜ ଶିଳ୍ପାନୁଷ୍ଠାନମାନଙ୍କରେ ଉଚ୍ଚ ବେତନ ହାରରେ ନିଯୁକ୍ତିର ସୁବିଧା ପାଇପାରିବେ ।

ଭାରତ ସରକାରଙ୍କ ଜାହାଜ ଚଳାଚଳ ମନ୍ତ୍ରଣାଳୟର ମଞ୍ଜୁରୀ ପାଇସାରିଥିବା ଏହି ଏକାଡ଼େମୀ ପାଇଁ ଏକ ପରିଚାଳନା ପରିଷଦ ଗଠିତ ହୋଇଛି । କେନ୍ଦ୍ର ସରକାରଙ୍କ ପ୍ରତିନିଧି, ରାଜ୍ୟ ସରକାରଙ୍କ ପ୍ରତିନିଧି, ଜାହାଜ ଶିଳ୍ପାନୁଷ୍ଠାନମାନଙ୍କ ପ୍ରତିନିଧି ଏହି ପରିଚାଳନା ବୋର୍ଡ଼ରେ ରହିଛନ୍ତି ।

ଏହି ମେରିଟାଇମ୍ ଏକାଡ଼େମୀ ପାଇଁ ରାଜ୍ୟ ସରକାର ଚଳିତ ଆର୍ଥିକ ବର୍ଷରେ ଦଶ ଲକ୍ଷ ଟଙ୍କା ମଞ୍ଜୁର କରିଛନ୍ତି ଏବଂ ଆଗାମୀ ୧୯୯୩-୯୪ ବର୍ଷରେ ଅଧିକ ଅର୍ଥ ମଞ୍ଜୁର କରିବା ପ୍ରସ୍ତାବ କରାଯାଇଛି । ଏହି ଏକାଡ଼େମୀ ପ୍ରଥମ ପର୍ଯ୍ୟାୟରେ ନୌଚାଳନା ସମ୍ପର୍କରେ ତାଲିମ ଦେବାପରେ ଭବିଷ୍ୟତରେ ଅନ୍ୟାନ୍ୟ ଶ୍ରେଣୀର କର୍ମଚାରୀଙ୍କ ଉଦ୍ଦେଶ୍ୟରେ ତାଲିମ ବ୍ୟବସ୍ଥା ପାଇଁ ଉଦ୍ୟମ କରିବ ।

ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ବିଜୁ ପଟ୍ଟନାୟକଙ୍କ ପ୍ରେରଣା ତଥା କର୍ତ୍ତବ୍ୟରତ ଅଧିକାରୀମାନଙ୍କ ନିଷ୍ଠାପର ଦାୟିତ୍ୱ ସମ୍ପାଦନ ଫଳରେ ସମୟ ସ୍ରୋତରେ ଲୀନ ହୋଇଯାଇଥିବା ବନ୍ଦର ଆଜି ପୁଣି ଗଢ଼ି ଉଠିଛି । ପୁନର୍ବାର ଓଡ଼ିଶାରେ ବିଭିନ୍ନ ବନ୍ଦର ନିର୍ମାଣ କରିବା ସାଙ୍ଗକୁ ଆନୁଷଙ୍ଗିକ ବ୍ୟବସ୍ଥା ଗ୍ରହଣ କରିବା ମଧ୍ୟ ସମ୍ଭବପର ହୋଇପାରିଛି । ସୁତରାଂ, ଆମର ଗୌରବମୟ ପ୍ରାଚୀନ ବୋଇତ ବାଣିଜ୍ୟ ପରମ୍ପରାକୁ ପୁନର୍ଜୀବିତ କରିବା କ୍ଷେତ୍ରରେ ଆମର ଉଲ୍ଲେଖନୀୟ ସଫଳତା ଅର୍ଜନ ହୋଇପାରିଛି, ସେଥିରେ ସନ୍ଦେହ ନାହିଁ ।

ବାଣିଜ୍ୟ ଓ ପରିବହନ ରାଷ୍ଟ୍ରମନ୍ତ୍ରୀ ।




ଭୁବନେଶ୍ୱରଠାରେ ରାସ୍ତା ନିରାପତ୍ତା ଦିବସ ଉପଲକ୍ଷେ ଆୟୋଜିତ ଏକ ସଭାରେ ବିଧାନ ସଭା ବାଚସ୍ପତି ଶ୍ରୀ ଯୁଧିଷ୍ଠିର ଦାସଙ୍କ ଅଭିଭାଷଣ ।



# ସମାଜ କଲ୍ୟାଣ ଓ ସାମାଜିକ ସୁରକ୍ଷା

**ଶ୍ରୀ ପଦ୍ମନାଭ ବେହେରା**

ମନୁଷ୍ୟ ଓ ସମାଜ ଅଙ୍ଗାଙ୍ଗୀ ଭାବେ ଜଡ଼ିତ । ମନୁଷ୍ୟର ସର୍ବାଙ୍ଗୀନ ଉନ୍ନତି ସମାଜର ସାମୂହିକ ପ୍ରଗତି ଉପରେ ନିର୍ଭର କରେ । ସମାଜର ଅବହେଳିତ ଓ ଅସହାୟ ଲୋକମାନଙ୍କ ଅଗ୍ରଗତି ବିନା ଏକ ସୁନ୍ଦର ଓ ସମୃଦ୍ଧ ସମାଜ ଗଠନ ଅସମ୍ଭବ । ଆମ ସମାଜରେ କେତେକ ମନୁଷ୍ୟ ଶିକ୍ଷା, ଦୀକ୍ଷା, ସଭ୍ୟତାର ଆଲୋକରୁ ବଞ୍ଚିତ ହେଉଥିବା ବେଳେ ଆଉ କେତେକ ସର୍ବନିମ୍ନ ସୁଖ ସୁବିଧା ମଧ୍ୟ ପାଇପାରୁ ନାହାନ୍ତି । କେତେକ ମନୁଷ୍ୟ ଜନ୍ମରୁ ଯନ୍ତ୍ରଣା ଜର୍ଜରିତ ଜୀବନ ବିତାଉ ଥିବା ବେଳେ ଆଉ କେତେକ ପରିସ୍ଥିତିର ତାଡ଼ନାରେ ନିର୍ଯ୍ୟାତିତ ଓ ନିରାଶ୍ରିତ ଅବସ୍ଥାରେ ରହୁଛନ୍ତି । ସମାଜର ଏଭଳି ଦୀନ ଦୁଃଖୀ, ପଙ୍ଗୁ ପୀଡ଼ିତ ଲୋକମାନଙ୍କ ଦୁଃଖ କଷ୍ଟ ଲାଘବ କରିବା ପାଇଁ ଓଡ଼ିଶାର ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ବିଜୁ ପଟ୍ଟନାୟକଙ୍କ ନେତୃତ୍ୱରେ ସରକାର ନିଜସ୍ୱ ସମ୍ବଳ ତଥା କେନ୍ଦ୍ରୀୟ ଅନୁଦାନ ବିନିଯୋଗ କରି ବହୁ ସଂଗଠନ ଓ ଅନୁଷ୍ଠାନ ମାଧ୍ୟମରେ ଅନେକ କଲ୍ୟାଣମୂଳକ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ଗ୍ରହଣ କରିଛନ୍ତି ।

## ବିକଳାଙ୍ଗ କଲ୍ୟାଣ :

ବିକଳାଙ୍ଗମାନଙ୍କ କଲ୍ୟାଣ ଉଦ୍ଦେଶ୍ୟରେ ଆମ ରାଜ୍ୟରେ ବିଭିନ୍ନ ସ୍ୱେଚ୍ଛାସେବୀ ଅନୁଷ୍ଠାନ ଜରିଆରେ ଅନ୍ଧ, ବଧିର, ମୂକ ଓ ମାନସିକ ବାଧାଗ୍ରସ୍ତ ପିଲାମାନଙ୍କ ପାଇଁ ୪୧ ଗୋଟି ସ୍ୱତନ୍ତ୍ର ବିଦ୍ୟାଳୟ ସ୍ଥାପନ କରାଯାଇ ସହାୟକ ଅନୁଦାନ ଦିଆଯାଉଛି । ଅନ୍ଧ ଓ ବଧିର ବିଦ୍ୟାଳୟଗୁଡ଼ିକୁ ଉପଯୁକ୍ତ ତାଲିମପ୍ରାପ୍ତ ଶିକ୍ଷକ ଯୋଗାଇ ଦେବା ପାଇଁ ଡେରାଡୁନ୍ ଓ ବମ୍ବେଠାରେ ଅବସ୍ଥାପିତ ସମ୍ପୃକ୍ତ ଜାତୀୟ ପ୍ରତିଷ୍ଠାନର ସହଯୋଗରେ ଭୁବନେଶ୍ୱରଠାରେ ଦୁଇଗୋଟି ଶିକ୍ଷକ ତାଲିମ କେନ୍ଦ୍ର ସ୍ଥାପନ କରାଯାଇଛି । ସେହିପରି ମାନସିକ ଅକ୍ଷମମାନଙ୍କ ଶିକ୍ଷକମାନଙ୍କୁ ତାଲିମ ଦେବା ପାଇଁ ସିକନ୍ଦରାବାଦସ୍ଥିତ ଜାତୀୟ ମାନସିକ ଅକ୍ଷମ ପ୍ରତିଷ୍ଠାନର ଆର୍ଥିକ ସହାୟତାରେ ଏକ ସ୍ୱେଚ୍ଛାସେବୀ ଅନୁଷ୍ଠାନ ମାଧ୍ୟମରେ ଭୁବନେଶ୍ୱରଠାରେ ଏକ ତାଲିମ୍ କେନ୍ଦ୍ର ପ୍ରତିଷ୍ଠା କରାଯାଇଅଛି । ସାଧାରଣ ଶିକ୍ଷାନୁଷ୍ଠାନ ଓ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟମାନଙ୍କରେ ଅଧ୍ୟୟନ କରୁଥିବା ବିକଳାଙ୍ଗ ଛାତ୍ରଛାତ୍ରୀମାନଙ୍କୁ ପ୍ରୋତ୍ସାହନ ଦେବା ନିମିତ୍ତ ପ୍ରତି ବର୍ଷ ବୃତ୍ତି ଓ ବିଦ୍ୟା ବୃତ୍ତି ଦିଆଯାଉଛି ଏବଂ ଏ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ମୋଟ ୨୧,୦୦୦ ଜଣ ଏହା ଫଳରେ ଉପକୃତ ହୋଇପାରିଛନ୍ତି । ପ୍ରାପ୍ତ ବୟସ୍କ ବିକଳାଙ୍ଗମାନଙ୍କୁ ବୈଷୟିକ ଜ୍ଞାନ କୌଶଳ ପ୍ରଦାନ କରି ସେମାନଙ୍କୁ ରୋଜଗାରକ୍ଷମ କରିବା ପାଇଁ ୫ଟି ବୈଷୟିକ ତାଲିମ୍ କେନ୍ଦ୍ର ସ୍ୱେଚ୍ଛାସେବୀ ଅନୁଷ୍ଠାନମାନଙ୍କ ଦ୍ୱାରା ପରିଚାଳିତ ହେଉଅଛି । ସହରାଞ୍ଚଳରେ ସରକାରୀ ରିହାତି ଓ ବ୍ୟାଙ୍କ ଋଣ ସହାୟତାରେ ୫୬୯ ଜଣ ବିକଳାଙ୍ଗ ବ୍ୟକ୍ତିଙ୍କୁ ଆତ୍ମ ନିଯୁକ୍ତି କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ଦ୍ୱାରା କ୍ଷୁଦ୍ର ବ୍ୟବସାୟ ମାଧ୍ୟମରେ ରୋଜଗାରକ୍ଷମ କରାଯାଇପାରିଛି । ବଧିର ବ୍ୟକ୍ତିଙ୍କୁ ଶ୍ରୁତି ସହାୟକ ଯନ୍ତ୍ର, ଖଞ୍ଜଙ୍କୁ ତିନି ଚକିଆ ସାଇକେଲ, ଅନ୍ଧଙ୍କୁ ଆଶାବାଡ଼ି, କୁଷ୍ଠ ରୋଗୀଙ୍କୁ ରବର ଚପଲ, ହାତ ବା ଗୋଡ଼ କଟି ଯାଇଥିବା ବ୍ୟକ୍ତିଙ୍କୁ କୃତ୍ରିମ ଅଙ୍ଗ ପ୍ରତ୍ୟଙ୍ଗ ପ୍ରଭୃତି ସ୍ୱତନ୍ତ୍ର ଉପକରଣ ବିନା ମୂଲ୍ୟରେ ଯୋଗାଇଦେବା କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ଅନୁଯାୟୀ ୧୯,୪୫୭ ଜଣଙ୍କୁ ଉପକୃତ କରାଯାଇଛି । ବେଙ୍ଗୀବୁଦ୍ଧିଆ ପିଲାମାନଙ୍କ ଯତ୍ନ ଓ ସୁରକ୍ଷା ପାଇଁ ଭୁବନେଶ୍ୱରଠାରେ ଏକ କେନ୍ଦ୍ର ଖୋଲାଯାଇ ୯୧ ଜଣ ଶିଶୁଙ୍କର ରକ୍ଷଣାବେକ୍ଷଣ କରାଯାଉଛି । ବୟସ୍କ ଅଭିଜ୍ଞ ବୃଦ୍ଧମାନଙ୍କ ସୁରକ୍ଷା ନିମନ୍ତେ ୭ଟି ଜରାନିବାସ ସ୍ଥାପନ କରାଯାଇ ୨୨୦ ଜଣଙ୍କ ଯତ୍ନ ନିଆଯାଉଛି । ବିକଳାଙ୍ଗ ଭତ୍ତା ପ୍ରଦାନ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ଅନୁଯାୟୀ ମାସିକ ୧୦୦ ଟଙ୍କା ହିସାବରେ ୨୮,୯୨୭ ଜଣ ହିତାଧିକାରୀଙ୍କୁ ଉପକୃତ କରାଯାଉଛି ।

## ସାମାଜିକ ସୁରକ୍ଷା :

ସାମାଜିକ ସୁରକ୍ଷା କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ଅନୁଯାୟୀ ପ୍ରଚଳିତ ଯୋଜନାର ପରିସରକୁ ୧୯୯୦ ମସିହା ଅକ୍ଟୋବର ୨ ତାରିଖ ଗାନ୍ଧୀ ଜୟନ୍ତୀଠାରୁ ବାର୍ଦ୍ଧକ୍ୟ ଭତ୍ତା ୬୦ ବର୍ଷରୁ ଊର୍ଦ୍ଧ୍ୱ ଅସହାୟ କ୍ଷୁଦ୍ର ଚାଷୀ, ନାମମାତ୍ର ଚାଷୀ, ଭୂମିହୀନ କୃଷି ଶ୍ରମିକ ଏବଂ ବୟସ ନିର୍ବିଶେଷରେ ବିଧବାମାନଙ୍କୁ ମାସିକ ୧୦୦ ଟଙ୍କା ହାରରେ ଭତ୍ତା ପ୍ରଦାନ କରାଯାଉଛି । ପୂର୍ବରୁ ବାର୍ଦ୍ଧକ୍ୟ ବିଧବା ଭତ୍ତାର ହାର ଥିଲା ମାସିକ ୬୦ ଟଙ୍କା । ଏହାକୁ ମାସିକ ୧୦୦ ଟଙ୍କାକୁ ବୃଦ୍ଧି କରାଯିବା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ବିଧବା ଭତ୍ତା ପାଇଁ ନିର୍ଦ୍ଧାରିତ ବୟସ ସୀମାକୁ ପୁରାପୁରି ଉଠାଇ ଦିଆଯାଇଛି । ଏହା ବ୍ୟତୀତ କ୍ଷୁଦ୍ର ଚାଷୀ, ନାମମାତ୍ର ଚାଷୀ ଓ ଭୂମିହୀନ କୃଷି ଶ୍ରମିକମାନଙ୍କୁ ଏହାର ପରିସରଭୁକ୍ତ କରାଯାଇଛି । ଏ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ୪,୫୦,୦୦୦ ଜଣ ହିତାଧିକାରୀ ଏହି ଯୋଜନାର ଅନ୍ତର୍ଭୁକ୍ତ ହୋଇପାରିଛନ୍ତି ।

ହିନ୍ଦ୍ କୁଷ୍ଠ ନିବାରଣ ସଂଘ ମାଧ୍ୟମରେ ପ୍ରତିବର୍ଷ ୪୫୦ ରୋଗମୁକ୍ତ କୁଷ୍ଠରୋଗୀଙ୍କୁ ବିଭିନ୍ନ ଧନ୍ଦାମୂଳକ ଶିକ୍ଷାଦେଇ ଥଇଥାନ କରାଯାଉଛି । ମାଦକଦ୍ରବ୍ୟର ନିରାକରଣ ପାଇଁ ରାଜ୍ୟରେ ୫ଟି ନିଶା ନିବାରଣ ଓ ମନ୍ତ୍ରଣା କେନ୍ଦ୍ର ସ୍ୱେଚ୍ଛାସେବୀ ଅନୁଷ୍ଠାନ ମାଧ୍ୟମରେ ସ୍ଥାପନ କରାଯାଇଅଛି । ଭୂମିହୀନ ବର୍ଗବୀମା ଯୋଜନା ଅନୁଯାୟୀ ୧୮ ବର୍ଷରୁ ୬୦ ବର୍ଷ ବୟସ୍କ ଭୂମିହୀନ କୃଷି

ଶ୍ରମିକଙ୍କ ମୃତ୍ୟୁ ଘଟିଲେ ସମ୍ପୃକ୍ତ ପରିବାରକୁ ୨,୦୦୦ ଟଙ୍କା ଏବଂ ବ୍ୟକ୍ତିଗତ ଦୁର୍ଘଟଣାଜନିତ ସାମାଜିକ ସୁରକ୍ଷା ବୀମା ଯୋଜନା ଅନୁଯାୟୀ ପରିବାରର ଉପାର୍ଜନକ୍ଷମ ଲୋକଙ୍କ ମୃତ୍ୟୁ ଘଟିଲେ ୩,୦୦୦ ଟଙ୍କା ଆର୍ଥିକ ସାହାଯ୍ୟ ବୀମା କମ୍ପାନୀ ମାଧ୍ୟମରେ ଦିଆଯାଉଛି। ସେହିପରି ପରିବାର ଅଗ୍ନିବୀମା ଯୋଜନା ଅନୁଯାୟୀ ୪,୮୦୦ ଟଙ୍କାରୁ ଅଧିକ ଆୟ ହେଉନଥିବା ଗରିବ ଲୋକଙ୍କ ବାସଗୃହ ଓ ଜିନିଷପତ୍ର ପୋଡ଼ିଗଲେ ଘର ତିଆରି ପାଇଁ ୧,୦୦୦ ଟଙ୍କା ଏବଂ ଜିନିଷପତ୍ର ପାଇଁ ୫୦୦ ଟଙ୍କା ଆର୍ଥିକ ସହାୟତା ଯୋଗାଇ ଦିଆଯାଉଅଛି। ଏହି ତିନୋଟି ବୀମା ଯୋଜନାରେ ଯଥାକ୍ରମେ ୮,୭୫୫, ୪୬୬ ଓ ୪୨,୧୫୫ଟି ପରିବାର ଉପକୃତ ହୋଇପାରିଛନ୍ତି।

## ମହିଳା କଲ୍ୟାଣ :

ନାରୀ କଲ୍ୟାଣ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ଅନୁଯାୟୀ ଅସହାୟା ମହିଳାମାନଙ୍କୁ ଧନ୍ଦାମୂଳକ ତାଲିମ୍ ଦେବା ପାଇଁ ସରକାରୀ ଅନୁଦାନରେ ୧୧ଟି କେନ୍ଦ୍ର ପରିଚାଳନା କରାଯାଉଛି ଏବଂ ସପ୍ତମ ଯୋଜନାକାଳ ମଧ୍ୟରେ ୩୧୦ ଜଣ ଦୁଃସ୍ଥ ମହିଳାଙ୍କୁ ଥଇଥାନ କରାଯାଇପାରିଛି। ଶ୍ରୀ ଶହରରେ ଥିବା ମହିଳା ସମିତି ଦ୍ୱାରା ପ୍ରସ୍ତୁତ ସାମଗ୍ରୀଗୁଡ଼ିକର ବିକ୍ରୟ ପାଇଁ ସରକାରଙ୍କ ଆର୍ଥିକ ସହାୟତାରେ ୧୩ଟି ବିକ୍ରୟ କେନ୍ଦ୍ର ଖୋଲାଯାଇଛି। କର୍ମଜୀବୀ ମହିଳାମାନଙ୍କୁ ନିରାପଦ ଆଶ୍ରୟସ୍ଥଳୀ ଯୋଗାଇ ଦେବା ନିମନ୍ତେ ୧୦ଟି କର୍ମଜୀବୀ ମହିଳା ଆବାସ ବିଭିନ୍ନ ଜିଲ୍ଲା ସଦର ମହକୁମାରେ ନିର୍ମିତ ହୋଇଛି ଏବଂ ଆଉ ୧୩ଟି ନିର୍ମାଣାଧୀନ ଅଛି। ବିଭିନ୍ନ ଛୋଟ ବଡ଼ ପ୍ରକଳ୍ପ ମାଧ୍ୟମରେ ମହିଳାମାନଙ୍କ ସାମାଜିକ ଓ ଆର୍ଥିକ ଅବସ୍ଥାର ଉନ୍ନତି ଆଣିବା ପାଇଁ ମହିଳା ବିକାଶ ସମବାୟ ନିଗମ ଗଠନ କରାଯାଇଛି। ସେହିପରି ନାରୀ ଜାତିର ଉତ୍‌ଥାନ ତଥା ନାରୀ ନିର୍ଯ୍ୟାତନା ନିରାକରଣ ଆଦି ଦିଗରେ ଅନୁଧ୍ୟାନ ଓ ବିହିତ ପଦକ୍ଷେପ ନେବା ପାଇଁ ନିକଟରେ ଆମ ରାଜ୍ୟରେ ଏକ ମହିଳା କମିଶନ୍ ମଧ୍ୟ ସ୍ଥାପିତ ହୋଇଛି।

## ଶିଶୁ କଲ୍ୟାଣ :

ଶିଶୁ କଲ୍ୟାଣ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ଅନୁଯାୟୀ ୫,୮୨୮ ଜଣ ଅନାଥ ଓ ଅବହେଳିତ ଶିଶୁମାନଙ୍କୁ ୮୩ଟି ଅନାଥାଶ୍ରମ ଜରିଆରେ ଲାଳନପାଳନ କରାଯାଉଛି। ରାଜ୍ୟ ଶିଶୁ କଲ୍ୟାଣ ପରିଷଦ ମଧ୍ୟ ସରକାରଙ୍କ ଆର୍ଥିକ ସହାୟତାରେ ୬୫୫ ଜଣ ଶିଶୁଙ୍କ ଯତ୍ନ ନେଉଛନ୍ତି। ତିନି ବର୍ଷରୁ ଛଅ ବର୍ଷ ବୟସର ଶିଶୁମାନଙ୍କର ଶାରୀରିକ ତଥା ମାନସିକ ବିକାଶ ପାଇଁ ଗ୍ରାମାଞ୍ଚଳରେ ୨୩୮ଟି ବାଲ୍‌ବାଡ଼ି କେନ୍ଦ୍ର ଏବଂ ସହରାଞ୍ଚଳରେ କ୍ରେଚ୍ କେନ୍ଦ୍ର କାର୍ଯ୍ୟ କରୁଅଛି। ରାସ୍ତା ପାର୍ଶ୍ୱ, ବସ୍ ଷ୍ଟାଣ୍ଡ ଓ ରେଳ ଷ୍ଟେସନ୍‌ରେ ଜୀବନ ବିତାଉଥିବା ବାରବୁଲା ଶିଶୁମାନଙ୍କର ରକ୍ଷଣାବେକ୍ଷଣ ପାଇଁ ସ୍ୱେଚ୍ଛାସେବୀ ଅନୁଷ୍ଠାନକୁ ସରକାରୀ ଅନୁଦାନ ଦିଆଯାଉଛି। କିଶୋର ଅପରାଧୀମାନଙ୍କର ଉପଯୁକ୍ତ ଭରଣପୋଷଣ ଓ ସ୍ୱଭାବ ସଂଶୋଧନ ପାଇଁ ୨ଟି ପର୍ଯ୍ୟବେକ୍ଷଣ ଓ ସ୍ୱତନ୍ତ୍ର ଗୃହ ଏବଂ ଅବହେଳିତ କିଶୋରଙ୍କ ପାଇଁ ୭ଟି ପର୍ଯ୍ୟବେକ୍ଷଣ ଗୃହ ବିଭିନ୍ନ ସ୍ଥାନରେ ସ୍ଥାପିତ ହୋଇଛି। ଅନାଥ ଶିଶୁମାନଙ୍କୁ ପୋଷ୍ୟ ସନ୍ତାନ ରୂପେ ସନ୍ତାନହୀନ ପିତାମାତାଙ୍କୁ ଯୋଗାଇଦେବା ପାଇଁ କେନ୍ଦୁଝର, କଟକ ଓ ଜିː ଉଦୟଗିରିଠାରେ ତିନୋଟି ସ୍ୱେଚ୍ଛାସେବୀ ସଂଗଠନକୁ ସ୍ୱୀକୃତି ଦିଆଯାଇଛି। ଏତଦ୍ ବ୍ୟତୀତ ୨୫୮ଟି ସମନ୍ୱିତ ଶିଶୁ ବିକାଶ ସେବା ପରିଯୋଜନା ମାଧ୍ୟମରେ ୬ ବର୍ଷରୁ କମ୍ ଶିଶୁ ତଥା ଗର୍ଭବତୀ ଓ ପ୍ରସୂତି ମହିଳାମାନଙ୍କର ସର୍ବାଙ୍ଗୀଣ ଶାରୀରିକ, ମାନସିକ ଓ ସାମାଜିକ ବିକାଶ ପାଇଁ ସମସ୍ତ ମୌଳିକ ସହାୟତା ଯୋଗାଇ ଦିଆଯାଉଛି।

୧୯୯୦ ମାର୍ଚ୍ଚ ମାସରେ ବର୍ତ୍ତମାନର ସରକାର ଶାସନକୁ ଆସିବା ପରେ ଗ୍ରାମାଞ୍ଚଳର ଦରିଦ୍ର ଲୋକ ଓ ସମାଜରେ ଅବହେଳିତ ଶ୍ରେଣୀର ଲୋକଙ୍କ ପାଇଁ ଉଦ୍ଦିଷ୍ଟ ପରିକଳ୍ପନାଗୁଡ଼ିକୁ ଅଧିକ ଶକ୍ତିଶାଳୀ ତଥା ସକ୍ରିୟ କରିବା ନିମନ୍ତେ ବିଭିନ୍ନ ପଦକ୍ଷେପ ନେଇ ଆସିଛନ୍ତି। ସେଥି ମଧ୍ୟରୁ ନିମ୍ନରେ କେତେକ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ପ୍ରଦତ୍ତ ହେଲା :

(୧) ଅସହାୟ ବୃଦ୍ଧ, ବିଧବା, କ୍ଷୁଦ୍ର ଓ ନାମମାତ୍ର ଚାଷୀ ଏବଂ ଭୂମିହୀନ କୃଷି ଶ୍ରମିକମାନଙ୍କୁ ପେନ୍‌ସନ୍ ପ୍ରଦାନ।

(୨) ୬ ବର୍ଷରୁ କମ୍ ବୟସର ଶିଶୁମାନଙ୍କ ସମେତ ଗର୍ଭବତୀ ଓ ଶିଶୁଙ୍କୁ ସ୍ତନ୍ୟପାନ କରାଉଥିବା ମା'ମାନଙ୍କ ପାଇଁ ମାଗଣା ଭୋଜନ ବ୍ୟବସ୍ଥା।

(୩) ଅନାଥ ଶିଶୁମାନଙ୍କ ଭରଣପୋଷଣ ପାଇଁ ବର୍ଦ୍ଧିତ ହାରରେ ଆର୍ଥିକ ସହାୟତା।

(୪) ମହିଳା ଉଦ୍ୟୋଗୀମାନଙ୍କୁ ସାହାଯ୍ୟ ଯୋଗାଇ ଦେବା ନିମନ୍ତେ 'ମହିଳା ବିକାଶ ନିଗମ' ପ୍ରତିଷ୍ଠା।

(୫) ସମନ୍ୱିତ ଶିଶୁ ବିକାଶ ସେବା କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ପାଇଁ ବିଶ୍ୱ ବ୍ୟାଙ୍କ୍‌ର ସହାୟତା ସଂଗ୍ରହ।

(୬) ବିକଳାଙ୍ଗ ଲୋକଙ୍କ ପାଇଁ ଅଧିକରୁ ଅଧିକ ସୁବିଧା ସୁଯୋଗ ଓ ସାହାଯ୍ୟ ପ୍ରଦାନ।

ରାଜ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ,
ପଞ୍ଚାୟତି ରାଜ, ଓଡ଼ିଶା।

# ନାରୀ ମଙ୍ଗଳ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ

ନାରୀ ସମାଜର ଉନ୍ନତି ରାଜ୍ୟ ସରକାରଙ୍କ ଏକ ମୁଖ୍ୟ ଉଦ୍ଦେଶ୍ୟ। ୧୯୯୦ ମସିହାଠାରୁ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ବିଜୁ ପଟ୍ଟନାୟକଙ୍କ ଦିଗ୍‌ଦର୍ଶନକ୍ରମେ ରାଜ୍ୟ ସରକାର ଓଡ଼ିଶାରେ ଗଣତାନ୍ତ୍ରିକ ପ୍ରକ୍ରିୟାରେ ନାରୀମାନଙ୍କ ଅଂଶ ଗ୍ରହଣ, ଚାକିରିରେ ସ୍ଥାନ ସଂରକ୍ଷଣ, ମହିଳା ବିକାଶ ନିଗମ ଓ ମହିଳା ବ୍ୟାଙ୍କ୍ ଇତ୍ୟାଦି ମାଧ୍ୟମରେ ନାରୀ ପ୍ରଗତିର ଏକ ଦୃଢ଼ ଭିତ୍ତି ସ୍ଥାପନ କରିଛନ୍ତି।

## ନାରୀ ଶିକ୍ଷା :

ମହିଳାମାନଙ୍କ ଶିକ୍ଷା ଓ ଚାକିରିରେ ନିଶ୍ଚିତତା ଆଣିବା ପାଇଁ ରାଜ୍ୟ ସରକାର କେତେକ ନୀତିଗତ ନିଷ୍ପତ୍ତି ନେଇଛନ୍ତି। ବାଳିକାମାନଙ୍କ ମାଧ୍ୟମିକ ଶିକ୍ଷା ପାଇଁ ଅଧିକ ସୁଯୋଗ ଦିଆଯାଉଛି। ପ୍ରତି ଗ୍ରାମ ପଞ୍ଚାୟତରେ ଗୋଟିଏ ଲେଖାଏଁ ମାଧ୍ୟମିକ ବାଳିକା ବିଦ୍ୟାଳୟକୁ ସ୍ୱୀକୃତି ପ୍ରଦାନ କରାଯିବ ବୋଲି ସ୍ଥିର ହୋଇଛି।

ମହିଳାମାନଙ୍କ ବୈଷୟିକ ଶିକ୍ଷା ପାଇଁ ପଞ୍ଚାୟତିରାଜ ବିଭାଗ ପକ୍ଷରୁ ଅର୍ଥ ବ୍ୟବସ୍ଥା କରାଯାଇଛି। ଗତ ୩ ବର୍ଷ ମଧ୍ୟରେ ୭୦୦ ଜଣ ଅଳ୍ପ ଶିକ୍ଷିତା ମହିଳାଙ୍କୁ ସିଲେଇ, ଗୁଡ଼ୁଆ ତିଆରି, କଣ୍ଢେଇ ତିଆରି ଓ ନଡ଼ିଆ କତା ଶିଳ୍ପରେ ତାଲିମ୍ ଦିଆଯାଇଛି। ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟ ବିଭାଗ ପକ୍ଷରୁ ନର୍ସ, ଧାତ୍ରୀ ଓ ଫାର୍ମାସିଷ୍ଟ୍ କାର୍ଯ୍ୟରେ ଅଧିକ ସଂଖ୍ୟକ ମହିଳାମାନଙ୍କୁ ତାଲିମ୍ ଦିଆଯାଇଛି।

## ମହିଳାମାନଙ୍କ ପାଇଁ କର୍ମ ନିଯୁକ୍ତି ବ୍ୟବସ୍ଥା :

ମହିଳାମାନଙ୍କ ମଧ୍ୟରେ ଆତ୍ମପ୍ରତ୍ୟୟ ଓ ଅର୍ଥନୈତିକ ସ୍ୱାବଲମ୍ବନଶୀଳତା ସୃଷ୍ଟି ପାଇଁ ରାଜ୍ୟ ସରକାର ମହିଳାଙ୍କ ନିମନ୍ତେ ସରକାରୀ ଚାକିରିରେ ୩୦ ପ୍ରତିଶତ ସ୍ଥାନ ସଂରକ୍ଷଣ ବ୍ୟବସ୍ଥା କରାଯିବ ବୋଲି ସ୍ଥିର କରିଛନ୍ତି। ଚାକିରିରେ ପ୍ରବେଶ ସମୟରେ ନିର୍ଦ୍ଧାରିତ ବୟସ ସୀମା ମହିଳାମାନଙ୍କ କ୍ଷେତ୍ରରେ କୋହଳ କରିବା ନିମନ୍ତେ ମଧ୍ୟ ନୀତିଗତ ନିଷ୍ପତ୍ତି ଗ୍ରହଣ କରାଯାଇଛି।

ରାଜ୍ୟ ସରକାର ପ୍ରସ୍ତାବ କରିଛନ୍ତି ଯେ ଆଦିବାସୀମାନଙ୍କ ପାଇଁ ଶତକଡ଼ା ୨୩ ଭାଗ ସରକାରୀ ଚାକିରି ମଧ୍ୟରୁ ଆଦିବାସୀ ମହିଳାମାନେ ଶତକଡ଼ା ୭.୬୬ ଭାଗ ଚାକିରି ପାଇ ପାରିବେ। ହରିଜନମାନଙ୍କ ପାଇଁ ସଂରକ୍ଷିତ ଶତକଡ଼ା ୧୫ ଭାଗ ସରକାରୀ ଚାକିରିରୁ ହରିଜନ ମହିଳାମାନେ ଶତକଡ଼ା ୫ ଭାଗ ଚାକିରି ପାଇ ପାରିବେ। ଶାରୀରିକ ଅକ୍ଷମମାନଙ୍କ ପାଇଁ ଥିବା ଶତକଡ଼ା ୩ ଭାଗ ଆସନରୁ ଶାରୀରିକ ଅକ୍ଷମ ମହିଳାମାନେ ଓ କ୍ରୀଡ଼ାବିତ୍‌ମାନଙ୍କ ପାଇଁ ଥିବା ଶତକଡ଼ା ୧ ଭାଗ ଆସନରୁ କ୍ରୀଡ଼ାବିତ୍ ମହିଳାମାନେ ଶତକଡ଼ା ୦.୩ ଭାଗ ଆସନ ପାଇ ପାରିବେ।

## ମହିଳା ବିକାଶ ସମବାୟ ନିଗମ :

୧୯୯୧ ମସିହା ମାର୍ଚ୍ଚ ମାସରେ ରାଜ୍ୟରେ ମହିଳା ବିକାଶ ସମବାୟ ନିଗମ ପ୍ରତିଷ୍ଠା କରାଯାଇଛି। ଯେଉଁମାନେ ଖୁବ୍ କମ୍ ଶିକ୍ଷା ପାଇଛନ୍ତି କିନ୍ତୁ ଘର ଚଳାଇବା ପାଇଁ ଯଥେଷ୍ଟ ସମ୍ବଳ ପାଉନାହାନ୍ତି ସେମାନେ ସ୍ୱାବଲମ୍ବୀ ହେବା ପାଇଁ ଆନୁଷ୍ଠାନିକ ସାହାଯ୍ୟ ଆଶା କରନ୍ତି। ସେମାନଙ୍କ ପକ୍ଷେ ସମ୍ମାନ କ୍ଷୁଣ୍ଣ ନହେଲା ଭଳି ଲାଭଜନକ କାର୍ଯ୍ୟ ଏହି ନିଗମ ଜରିଆରେ କରାଯାଉଛି। ନିଗମ ପକ୍ଷରୁ ମହିଳା ଶିଳ୍ପୋଦ୍ୟୋଗୀମାନଙ୍କୁ ଚିହ୍ନଟ କରାଯାଇ ସେମାନଙ୍କୁ ବୈଷୟିକ ପରାମର୍ଶ ଦିଆଯାଉଛି। ମହିଳା ଶିଳ୍ପୋଦ୍ୟୋଗୀଙ୍କ ଦ୍ୱାରା ଉତ୍ପାଦିତ ସାମଗ୍ରୀ ବିକ୍ରିବଟାର ବ୍ୟବସ୍ଥା ନିଗମ ଜରିଆରେ କରାଯାଉଛି। ନିଗମ ପକ୍ଷରୁ ବିଭିନ୍ନ କ୍ଷେତ୍ରରେ ମହିଳା ସମବାୟଗୁଡ଼ିକୁ ସୁଦୃଢ଼ କରିବା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ମହିଳାମାନଙ୍କୁ ବିଭିନ୍ନ ତାଲିମ୍ ପ୍ରଦାନ କରାଯାଉଛି। ଆର୍ଥିକ ପରିଚାଳନାରେ ସେମାନଙ୍କୁ ସହାୟତା ଦିଆଯାଉଛି। ଗଞ୍ଜାମ ଜିଲ୍ଲାରେ ରାଜ୍ୟର ସର୍ବ ପ୍ରଥମ ମହିଳା ସମବାୟ ବ୍ୟାଙ୍କ୍ ପ୍ରତିଷ୍ଠା କରାଯାଇଛି।

## ମହିଳା କମିଶନ :

ବର୍ତ୍ତମାନ ରାଜ୍ୟରେ ଏକ ମହିଳା କମିଶନ ମଧ୍ୟ ସ୍ଥାପିତ ହୋଇଛି। ମହିଳାମାନଙ୍କୁ ଅଧିକ କ୍ଷମତା ପ୍ରଦାନ ନିମନ୍ତେ ଏହି କମିଶନ ସ୍ଥାପନ ଏକ ଫଳପ୍ରଦ ପଦକ୍ଷେପ। ମହିଳାମାନଙ୍କୁ ରାଷ୍ଟ୍ର ନିର୍ମାଣ କାର୍ଯ୍ୟରେ ଅଂଶ ଗ୍ରହଣର ସୁଯୋଗ ନଦେଲେ ଏବଂ ସେମାନେ ନିଜର ଆଇନଗତ ଦାବୀ ଓ ଆନୁଷଙ୍ଗିକ ସୁବିଧାଗୁଡ଼ିକର ଉପଯୁକ୍ତ ବିନିଯୋଗ କରି ନପାରିଲେ ଆମର ପ୍ରଗତି ଦ୍ରୁତ ଓ ଫଳପ୍ରସୂ ହୋଇପାରିବ ନାହିଁ। ବିଭିନ୍ନ ସାମାଜିକ ଓ ଅର୍ଥନୈତିକ ସମସ୍ୟା ଯାହାକି ମହିଳାମାନଙ୍କୁ ପ୍ରଭାବିତ କରିଥାଏ, ଏହି କମିଶନ ମାଧ୍ୟମରେ ସେଗୁଡ଼ିକର ନିରାକରଣ ନିମନ୍ତେ ଆମ ସରକାର ଉଦ୍ୟମ କରୁଛନ୍ତି।

## ଗଣତାନ୍ତ୍ରିକ ପ୍ରକ୍ରିୟାରେ ନାରୀମାନଙ୍କ ଅଂଶ ଗ୍ରହଣ :

ରାଜ୍ୟ ସରକାର ଭାରତର ଅନ୍ୟ ରାଜ୍ୟମାନଙ୍କ ତୁଳନାରେ ଗଣତାନ୍ତ୍ରିକ ପ୍ରକ୍ରିୟାରେ ନାରୀମାନଙ୍କ ଅଂଶ ଗ୍ରହଣ କ୍ଷେତ୍ରରେ ଏକ ଆଗୁଆ ପଦକ୍ଷେପ ନେଇଛନ୍ତି । ନାରୀମାନେ ପଞ୍ଚାୟତ, ପଞ୍ଚାୟତ ସମିତି, ଏନ୍.ଏ.ସି. ଓ ମ୍ୟୁନିସିପାଲିଟି ପରିଚାଳନାରେ ଯେପରି ଭାଗ ନେଇ ପାରିବେ ସେଥିପାଇଁ ଆଇନଗତ ବ୍ୟବସ୍ଥା କରାଯାଇଛି । ଏହି ସବୁ ଅନୁଷ୍ଠାନରେ ପ୍ରାୟ ଏକ ତୃତୀୟାଂଶ ସ୍ଥାନ ନାରୀମାନଙ୍କ ପାଇଁ ସଂରକ୍ଷିତ କରାଯାଇଛି । ପୌରାଞ୍ଚଳମାନଙ୍କରେ ଚେୟାରମ୍ୟାନ୍ କିମ୍ବା ଭାଇସ୍ ଚେୟାରମ୍ୟାନ୍ ହେବା ପାଇଁ କେତେକ ବିଶେଷ ବ୍ୟବସ୍ଥା କରାଯାଇଛି । ପଞ୍ଚାୟତିରାଜ ସଙ୍ଗଠନରେ ବିଭିନ୍ନ ପଦବୀ ନିମନ୍ତେ ୨୮,୦୬୮ ଜଣ ମହିଳା ନିର୍ବାଚିତ ହୋଇଛନ୍ତି । ସେମାନଙ୍କ ମଧ୍ୟରେ ୧୪ ଜଣ ସରପଞ୍ଚ ରୂପେ ୧,୮୪୧ ଜଣ ପଞ୍ଚାୟତ ସମିତି ସଦସ୍ୟା ରୂପେ, ୧୪ ଜଣ ପଞ୍ଚାୟତ ସମିତି ଅଧ୍ୟକ୍ଷା ରୂପେ ଏବଂ ୩୦୨ ଜଣ ପଞ୍ଚାୟତ ସମିତି ଉପାଧ୍ୟକ୍ଷା ରୂପେ ନିର୍ବାଚିତ ହୋଇଛନ୍ତି । ସେହିପରି ୪ ଜଣ ମହିଳା ମ୍ୟୁନିସିପାଲିଟି ଅଧ୍ୟକ୍ଷା ରୂପେ, ୨ ଜଣ ଉପାଧ୍ୟକ୍ଷା ରୂପେ, ୨୭ ଜଣ ଅତିରିକ୍ତ ଉପାଧ୍ୟକ୍ଷା ରୂପେ ମଧ୍ୟ ନିର୍ବାଚିତ ହୋଇଛନ୍ତି । ବର୍ତ୍ତମାନ ୧,୫୫୭ ଜଣ କାଉନ୍‌ସିଲରଙ୍କ ମଧ୍ୟରୁ ୫୩୮ ଜଣ ହେଉଛନ୍ତି ମହିଳା । କ୍ଷମତା ନିୟନ୍ତ୍ରଣରେ ମହିଳାମାନଙ୍କ ଅଂଶ ଗ୍ରହଣ ଆଜି ଏକ ଫମ୍ପା ଆବାଜ ନୁହେଁ, ତାହା ଆଜି ବାସ୍ତବତାରେ ପର୍ଯ୍ୟବସିତ ହୋଇଛି ।

### ଅନ୍ୟାନ୍ୟ ମହିଳା ବିକାଶ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ :

ମହିଳା ଶ୍ରମିକମାନଙ୍କର ସର୍ବନିମ୍ନ ଦୈନିକ ମଜୁରି ୨୫ ଟଙ୍କାକୁ ବୃଦ୍ଧି ହେବା ଫଳରେ ସେମାନଙ୍କ ଆର୍ଥିକ ସ୍ଥିତି ସୁଦୃଢ଼ ହୋଇଛି । ପରିବାରରୁ ଦୂରରେ ରହୁଥିବା ମହିଳା କର୍ମଚାରୀମାନଙ୍କ ପାଇଁ ହଷ୍ଟେଲ୍ ନିର୍ମାଣ କରାଯାଉଛି । ଏହି ହଷ୍ଟେଲ୍‌ରେ ଶତକଡ଼ା ୫ ଭାଗ ସ୍ଥାନ ବିଧବା ଓ ଅସହାୟା ମହିଳାମାନଙ୍କ ପାଇଁ ସଂରକ୍ଷିତ ରହିଛି । ଗତ ୩ ବର୍ଷ ମଧ୍ୟରେ ୧୪ଟି କର୍ମଜୀବୀ ମହିଳା ନିବାସ ନିର୍ମାଣ ହୋଇଛି । ପୂର୍ବରୁ ୧୦ଟି ହଷ୍ଟେଲ୍ ଥିଲା । ଏହି ୨୪ଟି ହଷ୍ଟେଲ୍ ଜରିଆରେ ୧,୪୫୦ ଜଣ ମହିଳା ଉପକୃତ ହେବେ ।

୧୯୯୨ ମସିହା ଅଗଷ୍ଟ ମାସରୁ ପ୍ରଚଳିତ ନୂତନ ଶିଳ୍ପନୀତି ଅନୁସାରେ ମହିଳା ସମବାୟ ସମିତିଗୁଡ଼ିକୁ ଅଗ୍ରାଧିକାର ଭିତ୍ତିରେ ଶିଳ୍ପ ପ୍ରତିଷ୍ଠାର ସମସ୍ତ ସୁବିଧା ଯୋଗାଇ ଦିଆଯାଉଛି । ଯୌତୁକଜନିତ ନିର୍ଯ୍ୟାତନା ଯୋଗୁଁ ରାଜ୍ୟରେ ହତ୍ୟା ଓ ଆତ୍ମହତ୍ୟା ଭଳି ଗୁରୁତର ସାମାଜିକ ବ୍ୟାଧି ବିରୁଦ୍ଧରେ ଦୃଢ଼ ପଦକ୍ଷେପ ନିଆଯାଇଛି । ରାଜ୍ୟ ପୁଲିସ୍ ସଦର ମହକୁମାରେ ଏଥିପାଇଁ ଏକ ସ୍ୱତନ୍ତ୍ର ସେଲ୍ ଆରମ୍ଭ କରାଯାଇଛି । ଏହି ସେଲ୍ ପକ୍ଷରୁ ରାଜ୍ୟର ବିଭିନ୍ନ ଅଞ୍ଚଳରେ ହେଉଥିବା ଯୌତୁକଜନିତ ଅପରାଧର ବିଶେଷ ତଦନ୍ତ କରାଯାଉଛି । ଏହାଛଡ଼ା ରାଜ୍ୟ ସରକାର ନିର୍ଦ୍ଦେଶନାମା ଜାରି କରିଛନ୍ତି ଯେ ଯୌତୁକଜନିତ ଅପରାଧ ସହ ସମ୍ପୃକ୍ତ ସରକାରୀ କର୍ମଚାରୀଙ୍କୁ ଚାକିରିରୁ ବହିଷ୍କାର କରାଯାଇ ପାରିବ ।

ବିଧବା ମହିଳାମାନଙ୍କୁ ପୂର୍ବରୁ ମାସିକ ୬୦ ଟଙ୍କା ଲେଖାଏଁ ଭତ୍ତା ମଞ୍ଜୁର କରାଯାଉଥିଲା । ଏହି ଭତ୍ତାକୁ ୧୦୦ ଟଙ୍କାକୁ ବଢ଼ାଇ ଦିଆଯାଇଛି । ଏହି ପେନ୍‌ସନ୍ ପାଇବା ପାଇଁ ଥିବା ବୟସ ସୀମା ପୁରାପୁରି ଉଠାଇ ଦିଆଯାଇ ବୟସ ନିର୍ବିଶେଷରେ ସମସ୍ତ ଅସହାୟା ବିଧବାମାନଙ୍କୁ ଏହି ଭତ୍ତା ଦିଆଯାଉଛି । କେତେକ ନିର୍ଦ୍ଦିଷ୍ଟ ଶ୍ରେଣୀର ଅକ୍ଷମମାନଙ୍କ ପାଇଁ ମଧ୍ୟ ଭତ୍ତା ବ୍ୟବସ୍ଥା କରାଯାଇଛି । ଦୁର୍ଦ୍ଦଶା ପ୍ରପୀଡ଼ିତା ନାରୀ ଓ ସେମାନଙ୍କ ଉପରେ ନିର୍ଭରଶୀଳ ପିଲାମାନଙ୍କ ପାଇଁ ପୁନର୍ବାସନ ଯୋଜନା କରାଯାଇଛି । କେତେକ ଗର୍ଭବତୀ ମହିଳା ଓ ଶିଶୁଙ୍କୁ ସ୍ତନ୍ୟପାନ କରାଉଥିବା ମା'ମାନଙ୍କ ପାଇଁ ମାଗଣା ଭୋଜନ ବ୍ୟବସ୍ଥା କରାଯାଇଛି ।

ରାଜ୍ୟରେ ନାରୀମାନଙ୍କ ସର୍ବାଙ୍ଗୀନ ଉନ୍ନତି ପାଇଁ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ବିଜୁ ପଟ୍ଟନାୟକଙ୍କ ବଳିଷ୍ଠ ନେତୃତ୍ୱରେ ରାଜ୍ୟ ସରକାରଙ୍କ ପକ୍ଷରୁ ସୁଦୂର ପ୍ରସାରୀ ନିଷ୍ପତ୍ତି ସହ ବ୍ୟାପକ ଉଦ୍ୟମ ଆରମ୍ଭ କରାଯାଇଛି ।



ଦକ୍ଷିଣ ଏସିଆ ବାଣିଜ୍ୟ ଉପଦେଷ୍ଟା କମିଟିର ସଦସ୍ୟମାନଙ୍କ ସହିତ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ବିଜୁ ପଟ୍ଟନାୟକଙ୍କ ଆଲୋଚନା ।

# ପ୍ରଗତି ପଥେ ଓଡ଼ିଶା ରାଜ୍ୟ ବିହନ ନିଗମ

**ଶ୍ରୀ ବିକ୍ରମ କେଶରୀ ବର୍ମା**

ଓଡ଼ିଶାର ଅଗଣିତ ଚାଷୀଙ୍କ ପ୍ରିୟ ନେତା ରାଜ୍ୟ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀଯୁକ୍ତ ବିଜୁ ପଟ୍ଟନାୟକଙ୍କ ଶାସନର ୩ ବର୍ଷ ପୂର୍ତ୍ତି ଉତ୍ସବ ଉପଲକ୍ଷେ ରାଜ୍ୟ ବିହନ ନିଗମ ତାଙ୍କ ପ୍ରତି ହାର୍ଦ୍ଦିକ ଅଭିନନ୍ଦନ ଜ୍ଞାପନ କରୁଅଛି । ରାଜ୍ୟର ପ୍ରକୃତ ମେରୁଦଣ୍ଡ ଚାଷୀମାନେ ହୋଇଥିବାରୁ ସେମାନଙ୍କ ଆର୍ଥିକ ବିକାଶ ପାଇଁ ରାଜ୍ୟ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ନେଇଥିବା ବିଭିନ୍ନ ପଦକ୍ଷେପ ମଧ୍ୟରେ କୃଷକମାନଙ୍କୁ ଯଥା ସମୟରେ ଉଚ୍ଚ ମାନର ବିଭିନ୍ନ କିସମର ବିହନ ଯୋଗାଇବା ଅନ୍ୟତମ ।

## ଚାଷ ପୂର୍ବରୁ ବିହନ ଯୋଗାଣ :

କୃଷି ଉତ୍ପାଦନର ବୃଦ୍ଧି ନିମିତ୍ତ ଉନ୍ନତ ଅଧିକ ଅମଳକ୍ଷମ ବିହନର ଆବଶ୍ୟକତା ବିଷୟରେ ଓଡ଼ିଶାର ଚାଷୀକୁଳ ଏବେ ଆଉ ସନ୍ଦିହାନ ନାହାନ୍ତି । ପାରମ୍ପରିକ ବିହନ ପରିତ୍ୟାଗ କରି ଉନ୍ନତ ଅଧିକ ଅମଳକ୍ଷମ ବିହନ ବ୍ୟବହାର କରିବା ପାଇଁ ଚାଷୀମାନଙ୍କଠାରେ ବ୍ୟାକୁଳତା ପ୍ରକାଶ ପାଉଛି । କାରଣ ପାରମ୍ପରିକ ବିହନ ଅପେକ୍ଷା ରାଜ୍ୟ ବିହନ ନିଗମ ଦ୍ୱାରା ଯୋଗାଇ ଦିଆଯାଉଥିବା ଅଧିକ ଉନ୍ନତ ଅମଳକ୍ଷମ ବିହନ ବ୍ୟବହାର କରିବା ଦ୍ୱାରା ପ୍ରାୟ ୩ ଗୁଣ ଅଧିକ ଉତ୍ପନ୍ନ କରିବା ସମ୍ଭବ ହୋଇପାରୁଛି । ଯଥା ସମୟରେ ଚାଷ ପୂର୍ବରୁ ଚାଷୀ ବିହନ ଆବଶ୍ୟକ କରିଥାଏ । ଓଡ଼ିଶାରେ ଧାନ ବୁଣା ଅକ୍ଷୟ ତୃତୀୟାଠାରୁ ଆରମ୍ଭ ହୁଏ । ତେଣୁ ଗତ ଦୁଇ ବର୍ଷ ହେଲା ରାଜ୍ୟ ବିହନ ନିଗମ ଅକ୍ଷୟ ତୃତୀୟା ପୂର୍ବରୁ ଚାଷୀମାନଙ୍କୁ ବିହନ ଯୋଗାଇଦେଇ ଏକ ନୂତନ ପରମ୍ପରା ସୃଷ୍ଟି କରିଛି । ଚଳିତ ବର୍ଷ ଏପ୍ରିଲ ୧୫ରୁ ଧାନ ବିହନ ପର୍ଯ୍ୟାପ୍ତ ପରିମାଣରେ ଓଡ଼ିଶାର ସମସ୍ତ ବିହନ ବିକ୍ରୟ କେନ୍ଦ୍ରକୁ ଯୋଗାଇ ଦିଆଯାଇ ପାରିଛି । ସେହିପରି ଚିନାବାଦାମ ବିହନ ଅକ୍ଟୋବର, ନଭେମ୍ବର ମାସରେ ଯୋଗାଇ ଦିଆଯାଇ ପାରିଥିବାରୁ ଓଡ଼ିଶାର ବ୍ୟାପକ ଅଞ୍ଚଳରେ ଚିନାବାଦାମ ଚାଷ ହେବା ସମ୍ଭବ ହୋଇପାରିଛି । ଗତ ଖରିଫରେ ଚିନାବାଦାମ ଉତ୍ପାଦନ କ୍ଷେତ୍ରରେ ଓଡ଼ିଶା ସର୍ବ ଭାରତୀୟ କ୍ଷେତ୍ରରେ ପ୍ରଥମ ସ୍ଥାନ ଲାଭ କରିଛି । ସେହିପରି ସୋରିଷ ବିହନ ସେପ୍ଟେମ୍ବର ମାସରେ ଯୋଗାଇ ଦିଆଯାଇ ପାରିଛି ।ଓଡ଼ିଶାରେ ଧାନ ଉତ୍ପାଦନ ସାଙ୍ଗକୁ ତୈଳବୀଜ ଓ ଡାଲି ଜାତୀୟ ଫସଲ ଅଧିକ ଉତ୍ପାଦନ ପାଇଁ ଗତ ୨ ବର୍ଷ ହେଲା ରାଜ୍ୟ ବିହନ ନିଗମ ଅଧିକ ଦୃଷ୍ଟି ଦେଇ ଡାଲି ଓ ତୈଳବୀଜ ବିହନ ଅଧିକ ମାତ୍ରାରେ ଯଥା ସମୟରେ ଯୋଗାଇ ଆସୁଛି । କାରଣ ଅର୍ଥକାରୀ ଫସଲ ଦ୍ୱାରା ହିଁ ଚାଷୀ ଲାଭବାନ ହୋଇଥାଏ ।

## ଉଚ୍ଚ ମାନର ବିହନ :

ବିହନ ଉଚ୍ଚ ମାନର ନ ହେଲେ ଚାଷୀ କ୍ଷତିଗ୍ରସ୍ତ ହୋଇଥାଏ । ପୂର୍ବେ ପାରିଜାତ ପରି ନିମ୍ନମାନର ବିହନ ଦେବା ଦ୍ୱାରା ଓଡ଼ିଶାର ଚାଷୀକୁଳ ହତାଶ ହୋଇଥିଲେ । ତେଣୁ ବିହନର ମାନ ଉପରେ ଅଧିକ ଗୁରୁତ୍ୱ ଦିଆଯାଉଛି । ପରିକ୍ଷିତ ବିହନ ଓଡ଼ିଶା ବାହାରୁ ନଆଣି ଓଡ଼ିଶା ଭିତରେ ଚାଷୀମାନଙ୍କ କ୍ଷେତ୍ରରେ ଉତ୍ପାଦନ କରି ଚାଷୀମାନଙ୍କୁ ଠିକ ସମୟରେ ଯୋଗାଇ ଦେବାର କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ରାଜ୍ୟ ବିହନ ନିଗମ ଗ୍ରହଣ କରିଛି । ଏଥିପାଇଁ ସମ୍ବଲପୁର, ବାଲେଶ୍ୱର, କଟକ, ପୁରୀ, ଗଞ୍ଜାମ, କୋରାପୁଟ, ସୁନ୍ଦରଗଡ଼ ଓ କଳାହାଣ୍ଡି ଆଦି ଜିଲ୍ଲାରେ ବିହନ ନିଗମ ପକ୍ଷରୁ ବିହନ ଉତ୍ପାଦନ ଅଧିକାରୀ ଓ ଉପ ଅଧିକାରୀମାନଙ୍କ ଦ୍ୱାରା ବ୍ୟାପକ ଭାବରେ ଧାନ, ସୋରିଷ, ବାଦାମ, ହରଡ଼, ମକ୍କା ଓ ରାଶି ଇତ୍ୟାଦିର ପରିକ୍ଷିତ ବିହନ ଉତ୍ପାଦନ କରାଯାଉଅଛି । ସମ୍ବଲପୁର ଜିଲ୍ଲାର ବରଗଡ଼ଠାରେ ପ୍ରାୟ ୮୦ ହଜାର କ୍ୱିଣ୍ଟାଲ ଧାନ ବିହନ ବିଶୋଧନ ପାଇଁ ଏକ ବିରାଟ ବିଶୋଧନାଗାର ନିର୍ମିତ ହୋଇଛି ।

## ନୂତନ ବିଶୋଧନାଗାର ନିର୍ମାଣ :

ଏହା ବ୍ୟତୀତ କଟକ, ବାଲେଶ୍ୱର, ବ୍ରହ୍ମପୁର, ଜୟପୁରଠାରେ ବିଶୋଧନାଗାରମାନ ମଧ୍ୟ ରହିଅଛି । ଓଡ଼ିଶାରେ ଚିନାବାଦାମ ବିହନ ସଂରକ୍ଷଣ କରିବା ପାଇଁ ବିହନ ନିଗମ ପକ୍ଷରୁ କେନ୍ଦ୍ର ସରକାରଙ୍କୁ ଦିଆଯାଇଥିବା ପ୍ରସ୍ତାବ କେନ୍ଦ୍ର ସରକାରଙ୍କ ଦ୍ୱାରା ଅନୁମୋଦିତ ହୋଇ ୮୫ ଲକ୍ଷ ଟଙ୍କାର ଅନୁଦାନ ମିଳିଥିବାରୁ ସେହି ଅନୁଦାନରେ ଭୁବନେଶ୍ୱରସ୍ଥ ଚନ୍ଦ୍ରଶେଖରପୁରଠାରେ ଏକ ବୃହତ ଶୀତତାପ ଜଳକଣା ନିୟନ୍ତ୍ରିତ ଚିନାବାଦମ ବିହନ ଭଣ୍ଡାରର ନିର୍ମାଣ କାର୍ଯ୍ୟ ଶେଷ ହେବା ଉପରେ । ଏ ବର୍ଷ ରବି ଚିନାବାଦାମ ଅମଳ ହେବା ପରେ ୧୦,୦୦୦ କ୍ୱିଣ୍ଟାଲ ଚିନାବାଦାମ ବିହନ ଏହି ଭଣ୍ଡାରରେ ରଖାଯାଇ ପାରିବ । ଫଳରେ ଓଡ଼ିଶା ବାହାରୁ ଖରିଫ ଋତୁରେ ଚିନାବାଦାମ ବିହନ ଆଣିବାର ଆବଶ୍ୟକତା ବେଶୀ ପଡ଼ିବ ନାହିଁ । ସେହି ଚନ୍ଦ୍ରଶେଖରପୁରଠାରେ ଏକ ଚିନାବାଦାମ ବିଶୋଧନାଗାର କରାଯିବା ପାଇଁ କେନ୍ଦ୍ର ସରକାର ଓ ରାଜ୍ୟ ସରକାର ୩୦ ଲକ୍ଷ ଟଙ୍କା ଏହିପରି ମୋଟ ୬୦ ଲକ୍ଷ ଟଙ୍କା ଦେବା ପାଇଁ ସମ୍ମତି ପ୍ରଦାନ କରିଛନ୍ତି ଓ ଏହି ବିଶୋଧନାଗାର ନିର୍ମାଣ କାର୍ଯ୍ୟ ଆରମ୍ଭ କରାଯିବାକୁ ସ୍ଥିର ହୋଇଛି ।

କେନ୍ଦୁଝର, ସୁନ୍ଦରଗଡ଼, ମୟୂରଭଞ୍ଜ ଓ ଢେଙ୍କାନାଳ ଜିଲ୍ଲାରେ ପୂର୍ବରୁ ବିହନ ନିଗମର ସ୍ଥାୟୀ କାର୍ଯ୍ୟାଳୟ ନଥିଲା । ଗତ ବର୍ଷ

ଏହି ଶ୍ରୀକୃଷ୍ଣ କୁରିଗୋଟି ଜିଲ୍ଲାର ଜିଲ୍ଲାପାଳମାନେ ବିହନ ନିଗମର ଅନୁରୋଧରେ ଆର୍ଥିକ ସାହାଯ୍ୟ ଦେବାରୁ ଓ କୃଷି ବିଭାଗ ଆବଶ୍ୟକୀୟ ଜମି ପ୍ରଦାନ କରିବାରୁ ବିହନ ନିଗମର ଜିଲ୍ଲା କାର୍ଯ୍ୟାଳୟ ଓ ବିହନ ଗୋଦାମ ତିଆରି ହେଉଅଛି। କେନ୍ଦୁଝରଗଡ଼ଠାରେ ବିହନ ଗୋଦାମ ନିର୍ମାଣ ଶେଷ ହୋଇ ଗତ ମାସରେ ଅଧ୍ୟକ୍ଷଙ୍କ ଦ୍ୱାରା ଉଦ୍‌ଘାଟିତ ହୋଇଯାଇଛି। ଗଞ୍ଜାମ ଜିଲ୍ଲାର ଚନ୍ଦ୍ରଗିରିଠାରେ ନୂତନ ଭାବରେ ଉନ୍ନତ ମଞ୍ଜି ବିହନ ଉତ୍ପାଦନ କାର୍ଯ୍ୟ ଆରମ୍ଭ କରାଯାଇଛି।

ଏ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ବିହନ ନିଗମ କୃଷି ବିଭାଗ ନିର୍ଦ୍ଦେଶକଙ୍କ ମାଧ୍ୟମରେ କୃଷକମାନଙ୍କୁ ବିହନ ଯୋଗାଇ ଆସୁଥିଲା। ଏ ବର୍ଷ ତତ୍ ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ବିହନ ନିଗମ ସିଧାସଳଖ ବିହନ ବିକ୍ରୟ କରିବାର କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ଆରମ୍ଭ ହୋଇ ୯ଟି ସ୍ଥାୟୀ ବିହନ ବିକ୍ରୟ କେନ୍ଦ୍ର ସମ୍ବଲପୁର, କଟକ ଓ ଗଞ୍ଜାମ ଜିଲ୍ଲାରେ ଖୋଲାଯାଇଛି। ଆସନ୍ତା ଏପ୍ରିଲ୍ ମାସରେ ଆହୁରି ୩୦ଟି ବିହନ ବିକ୍ରୟ କେନ୍ଦ୍ର ଖୋଲାଯିବା ପାଇଁ ପ୍ରାରମ୍ଭିକ କାର୍ଯ୍ୟ ଆରମ୍ଭ ହୋଇଛି।

## ଜାତୀୟ ପୁରସ୍କାର ଲାଭ :

ଏ ବର୍ଷ ରାଜ୍ୟ ବାହାରକୁ ତଥା ମିଜୋରାମ, ମହାରାଷ୍ଟ୍ରକୁ ସହଳ ଅମଳକ୍ଷମ ଧାନ ବିହନ ଯୋଗାଇ ଦିଆଯାଇଛି। ଚଳିତ ଖରିଫରେ ଆହୁରି ଅନେକ ରାଜ୍ୟକୁ ଧାନ ବିହନ ଦେବାର ବ୍ୟବସ୍ଥା କରାଯାଇଛି। ବିହନ ନିଗମ ଗତ ବର୍ଷ ଉତ୍ପାଦନ କ୍ଷେତ୍ରରେ ସର୍ବ ଭାରତୀୟ ସ୍ତରରେ ଦ୍ୱିତୀୟ ସ୍ଥାନ ଅଧିକାର କରିଛି, ଗତ ବର୍ଷ ଅଗଷ୍ଟ ମାସରେ ବିହନ ନିଗମ ଅଧ୍ୟକ୍ଷ ଶ୍ରୀ ବର୍ମାଙ୍କୁ ନୂଆଦିଲ୍ଲୀଠାରେ କେନ୍ଦ୍ର କୃଷି ମନ୍ତ୍ରୀ ଡଃ ବଳରାମ ଝାକର ଏହି ପୁରସ୍କାର ପ୍ରଦାନ କରିଛନ୍ତି।

ଓଡ଼ିଶା ରାଜ୍ୟ ବିହନ ନିଗମ ୧୯୭୮ ମସିହାରୁ ଆରମ୍ଭ ହୋଇ ଦୀର୍ଘ ୨୧ ବର୍ଷ ମଧ୍ୟରେ ଓଡ଼ିଶାର ଅଗଣିତ କୃଷକଙ୍କ ସେବା କରି ଆସୁଅଛି। ବର୍ତ୍ତମାନର ରାଜ୍ୟ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀଯୁକ୍ତ ଗିରିଧର ଗମାଙ୍ଗ ପଟ୍ଟନାୟକ କୃଷକମାନଙ୍କ ଉନ୍ନତି ପାଇଁ ବହୁ ପଦକ୍ଷେପ ଗ୍ରହଣ କରିଛନ୍ତି, ତନ୍ମଧ୍ୟରୁ କୃଷକମାନଙ୍କୁ ଶସ୍ତା ପୂର୍ବରୁ ଉଚ୍ଚ ମାନର ଉନ୍ନତ ବିହନ ଯୋଗାଣ ଆଦି ଅନ୍ୟତମ। ଆଜି ଓଡ଼ିଶାର କୃଷକମାନଙ୍କ ମଧ୍ୟରେ ବିହନ ନିଗମର ବିହନ ଉପରେ ପ୍ରବଳ ଆସ୍ଥା ପ୍ରକଟିତ ହୋଇଛି। କୃଷକ ବଞ୍ଚିଲେ ଦେଶ ବଞ୍ଚିବ। ଓଡ଼ିଶା କୃଷକର ଆର୍ଥିକ ମାନଦଣ୍ଡ ଉନ୍ନତ ନ ହେଲେ ରାଜ୍ୟର ଉନ୍ନତି ହୋଇପାରିବ ନାହିଁ। ସେଥିପାଇଁ ରାଜ୍ୟ ବିହନ ନିଗମ ଅଧିକ ଉତ୍ପାଦନ ଅମଳକ୍ଷମ ବିହନ କୃଷକଙ୍କୁ ଯୋଗାଇ ସେମାନଙ୍କର ଆର୍ଥିକ ବିକାଶ ଦିଗରେ ସାହାଯ୍ୟ କରୁଅଛି।

---

ଅଧ୍ୟକ୍ଷ, ରାଜ୍ୟ ବିହନ ନିଗମ।



ରାଜ୍ୟ ବିହନ ନିଗମ, ବିହନ ଉତ୍ପାଦନ କ୍ଷେତ୍ରରେ ଦ୍ୱିତୀୟ ସ୍ଥାନ ଲାଭ କରିଥିବାରୁ କେନ୍ଦ୍ର କୃଷି ମନ୍ତ୍ରୀ ଡଃ ବଳରାମ ଝାଖର୍ ଶ୍ରୀ ବିକ୍ରମ କେଶରୀ ବର୍ମାଙ୍କୁ ନୂଆଦିଲ୍ଲୀଠାରେ ପୁରସ୍କାର ପ୍ରଦାନ କରୁଛନ୍ତି।

# ଏଡ଼ସ୍ ବିରୁଦ୍ଧରେ ସଂଗ୍ରାମ

ପୂର୍ଣ୍ଣଚନ୍ଦ୍ର ମହାନ୍ତି

ଏଡ଼ସ୍ ଏଭଳି ଏକ ରୋଗ, ଯାହା ମନରେ ଅହେତୁକ ଭୟ ସଞ୍ଚାର କରିଥାଏ । ଅବଶ୍ୟମ୍ଭାବୀ ମୃତ୍ୟୁର ଚିନ୍ତାରେ ରୋଗୀ ମନ ସର୍ବଦା ଛଟପଟ ହୁଏ । ଥରେ ଏଡ଼ସ୍ ରୋଗ ଆକ୍ରମଣ କରିଛି ବୋଲି ଜଣା ପଡ଼ିଲେ ସାରା ସଂସାର ସତେ ଯେପରି ବିଶୃଙ୍ଖଳ ହୋଇଯାଏ । ଚଳିତ ଶତାବ୍ଦୀରେ ମାନବ ଜାତି ପାଇଁ ସବୁଠାରୁ ଭୟାବହ ଅଭିଶାପ ହେଉଛି ଏଡ଼ସ୍ ମହାବ୍ୟାଧି । କାରଣ ଜଣେ ବ୍ୟକ୍ତି ଦେହରେ ଏଡ଼ସ୍ ଜୀବାଣୁ ପ୍ରବେଶ କରିବାର ୧୦/୧୨ ବର୍ଷ ପରେ କେବଳ ରକ୍ତ ପରୀକ୍ଷା ଫଳରେ ରୋଗ ଚିହ୍ନଟ ହୋଇ ପାରିବ, କିନ୍ତୁ ଏହି ସମୟ ମଧ୍ୟରେ ରୋଗାକ୍ରାନ୍ତ ବ୍ୟକ୍ତି ଅନ୍ୟମାନଙ୍କୁ ଓ ତା'ର ବଂଶାନୁକ୍ରମିକ ପୀଢ଼ିକୁ ଅଜାଣତରେ ରୋଗ ମୁହଁକୁ ଠେଲି ଦେଇ ସାରିଥିବ ।

ଏଡ଼ସ୍ ଜୀବାଣୁ ଦ୍ୱାରା ଆକ୍ରାନ୍ତ ବ୍ୟକ୍ତି ବହୁ ଦିନ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ସୁସ୍ଥ ଦେଖାଯାଏ । କିନ୍ତୁ ରୋଗ ଜୀବାଣୁ ଶରୀରରେ ବୃଦ୍ଧି ପାଇଲେ ରୋଗୀକୁ କେତେ ସପ୍ତାହ ଧରି ଅଣ୍ଟା ସହ ଜ୍ୱର ହୁଏ ଓ ବାରମ୍ବାର ଝାଡ଼ା ହୁଏ । ଓଜନ କ୍ରମଶ ହ୍ରାସ ପାଏ । ଶରୀରରେ ସମସ୍ତ ରୋଗ ପ୍ରତିଷେଧକ ଶକ୍ତି ନଷ୍ଟ ହୋଇଯାଏ ଓ ରୋଗୀ ମୃତ୍ୟୁ ମୁଖରେ ପଡ଼ିଥାଏ । ଏହି ରୋଗୀ ସହିତ ଯୌନ ସମ୍ପର୍କରେ ଆସିଥିବା ବ୍ୟକ୍ତି ବା ଏହି ରୋଗୀର ଔରସରୁ ଜାତ ଶିଶୁ ଏଡ଼ସ୍ ରୋଗ ଦ୍ୱାରା ଆକ୍ରାନ୍ତ ହୋଇ ଅସମୟରେ ମୃତ୍ୟୁ ବରଣ କରିଥାନ୍ତି ।

ଏଡ଼ସ୍ ରୋଗ ଜୀବାଣୁର ନାମ ଏଚ୍.ଆଇ.ଭି. । ଏହି ଜୀବାଣୁ ଶରୀରରେ ରହିଲେ ଶରୀରର ରୋଗ ପ୍ରତିଷେଧକ ଶକ୍ତି ନଷ୍ଟ ହୋଇଯାଏ । ଏଚ୍.ଆଇ.ଭି. ଭାଇରସ୍ ଶରୀରର ଶ୍ୱେତ ରକ୍ତ କଣିକା ଉପରେ ଆକ୍ରମଣ କରି ତାହାକୁ ନଷ୍ଟ କରି ଏଡ଼ସ୍ ରୋଗ ସୃଷ୍ଟି କରିଥାଏ । ଏଡ଼ସ୍ ରୋଗଗ୍ରସ୍ତ ବ୍ୟକ୍ତିର ରକ୍ତ ଏବଂ ଶୁକ୍ରରେ ଏହି ଏଚ୍.ଆଇ.ଭି. ଜୀବାଣୁ ବହୁ ସଂଖ୍ୟାରେ ଥାଆନ୍ତି । ଏଚ୍.ଆଇ.ଭି. ସଂକ୍ରମିତ ବ୍ୟକ୍ତି ସହିତ ଅବାଧ ଓ ଅସଂଯତ ସଂସର୍ଗ ଦ୍ୱାରା ଏହି ରୋଗ ସଂକ୍ରମିତ ହୋଇଥାଏ । ରୋଗାକ୍ରାନ୍ତ ବ୍ୟକ୍ତିର ରକ୍ତରେ ଥିବା ଜୀବାଣୁ ବଂଶାନୁକ୍ରମେ ବ୍ୟାପିବା ବ୍ୟତୀତ ଏହି ରକ୍ତ ଅନ୍ୟ ବ୍ୟକ୍ତିର ରକ୍ତରେ ରକ୍ତଦାନ ଇତ୍ୟାଦି ଦ୍ୱାରା ମିଶିଲେ ସେ ସବୁ ବ୍ୟକ୍ତିଙ୍କଠାରେ ଏହି ବ୍ୟାଧି ସଂକ୍ରମିତ ହୁଏ । ବଂଶାନୁକ୍ରମେ ଏହା ସଂକ୍ରମିତ ହେଉଥିବା ହେତୁ ବହୁ ଶିଶୁଙ୍କ ରକ୍ତରେ ମଧ୍ୟ ଏହା ଥିବାର ଦେଖାଯାଉଛି ଓ ଏହି ଶ୍ରେଣୀର ଶିଶୁମାନଙ୍କର ମୃତ୍ୟୁ ହାର ଅତି ବେଶୀ ହେଉଛି । ଏହି ରୋଗରେ ଆକ୍ରାନ୍ତ ବ୍ୟକ୍ତିର ଅଳ୍ପ ଦିନ ମଧ୍ୟରେ ମୃତ୍ୟୁ ନିଶ୍ଚିତ ।

ଏହି ଅସାଧ୍ୟ ବ୍ୟାଧିର ପ୍ରସାର ପ୍ରତିହତ କରିବା ପାଇଁ ବିଶ୍ୱବ୍ୟାପୀ ପ୍ରବଳ ଉଦ୍ୟମ ଆରମ୍ଭ ହୋଇଛି । ଏହି ପରିପ୍ରେକ୍ଷୀରେ ଆମଷ୍ଟରଡ଼ାମ୍‌ରେ ପ୍ରଥମ ବିଶ୍ୱ ଏଡ଼ସ୍ କଂଗ୍ରେସ ଗତ ୧୯୯୨ ଅଗଷ୍ଟ ମାସରେ ଅନୁଷ୍ଠିତ ହୋଇଥିଲା । ଏଥିରେ ସାରା ବିଶ୍ୱର ୧୨,୦୦୦ ସ୍ତ୍ରୀ ଓ ପୁରୁଷ, ବୈଜ୍ଞାନିକ ଓ ବିଶେଷଜ୍ଞ ଯୋଗ ଦେଇଥିଲେ । ମହିଳାମାନଙ୍କ ମାଧ୍ୟମରେ ଏହି ରୋଗ ଅଧିକ ମାତ୍ରାରେ ସଂକ୍ରମିତ ହେଉଥିବାରୁ ମହିଳାମାନଙ୍କ ଶିକ୍ଷା, ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟ ଓ ସାମାଜିକ ନିରାପତ୍ତା ପ୍ରତି ରାଷ୍ଟ୍ର ଅଧିକ ଦୃଷ୍ଟି ଦେବା ପାଇଁ ମତ ପ୍ରକାଶ ପାଇଥିଲା । ଭାରତର ରାଜଧାନୀ ଦିଲ୍ଲୀରେ ଏହି ବ୍ୟାଧି ସମ୍ପର୍କରେ ଦ୍ୱିତୀୟ ଆନ୍ତର୍ଜାତିକ ସମ୍ମେଳନ ଗତ ୧୯୯୨ ନଭେମ୍ବର ମାସ ୮ରୁ ୧୨ ତାରିଖ ମଧ୍ୟରେ ଅନୁଷ୍ଠିତ ହୋଇଥିଲା । ଏଥିରେ ବହୁ ଅନ୍ତର୍ଜାତିକ ଖ୍ୟାତିସମ୍ପନ୍ନ ବିଶେଷଜ୍ଞ ଭାଗ ନେଇଥିଲେ । ଏହି ସମ୍ମେଳନରେ ଏସିଆ ମହାଦେଶର ୬୯ଟି ଦେଶରୁ ଅନ୍ୟୂନ ୧,୪୮୬ ପ୍ରତିନିଧି ଯୋଗ ଦେଇଥିଲେ । ବିଶ୍ୱ ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟ ସଙ୍ଗଠନର 'ଏଡ଼ସ୍' ବ୍ୟାଧି ସମ୍ପର୍କୀୟ ବିଶ୍ୱ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମର ମୁଖ୍ୟ ସଙ୍ଗଠକ ତାଙ୍କ ଉଦ୍‌ଘାଟନୀ ଭାଷଣରେ ସତର୍କ ବାଣୀ ଶୁଣାଇ କହିଥିଲେ ଯେ ଏଡ଼ସ୍ ରୋଗର ପ୍ରତିରୋଧ କରା ନଗଲେ ଭାରତରେ ଏହି ରୋଗ ଅଧିକ ବ୍ୟାପିଯିବ । ଦିଲ୍ଲୀ ସମ୍ମେଳନର ଉଦ୍‌ଘାଟନୀ ଭାଷଣରେ ଉପରାଷ୍ଟ୍ରପତି କେ: ଆର୍: ନାରାୟଣନ୍ ସାଧାରଣ ଅଶିକ୍ଷିତ ଲୋକଙ୍କ ମଧ୍ୟରେ ଏହି ବ୍ୟାଧିର ଭୟାବହତା ଓ ବିପଦ ସମ୍ପର୍କରେ ସୂଚାଇ ପ୍ରଚାର ଓ ସଚେତନତା ସୃଷ୍ଟି କରିବା ପାଇଁ ଉପଦେଶ ଦେଇଥିଲେ । ଅଧିକ ସଂଯମ ଓ ସାବଧାନତା ଅବଲମ୍ବନ କରି ଏଡ଼ସ୍ ରୋଗର ପ୍ରସାର ରୋଧ କରିବା ପାଇଁ ନିଷ୍ଠାପର ଉଦ୍ୟମ ଅତି ଜରୁରୀ ହୋଇ ପଡ଼ିଛି ।

ଏଡ଼ସ୍ ବ୍ୟାଧି ସମ୍ପର୍କୀୟ ବିଶ୍ୱ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମର ମୁଖ୍ୟ ସଙ୍ଗଠକଙ୍କ ମତରେ ଏଡ଼ସ୍ ବ୍ୟାଧି ଏସିଆ ଓ ପ୍ରଶାନ୍ତ ମହାସାଗର ଅଞ୍ଚଳରେ ସବୁଠାରୁ ଅଧିକ ଦ୍ରୁତ ଗତିରେ ପ୍ରସାର ଲାଭ କରୁଛି । ବିଶ୍ୱ ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟ ସଙ୍ଗଠନ ପକ୍ଷରୁ କରାଯାଇଥିବା ସର୍ଭେରୁ ଜଣାପଡ଼ିଛି ଯେ ଆମ ଭାରତ ସମେତ ଏସିଆ ଓ ପ୍ରଶାନ୍ତ ମହାସାଗର ଅଞ୍ଚଳର ଅଧିବାସୀଙ୍କ ମଧ୍ୟରୁ ପନ୍ଦର ଲକ୍ଷରୁ ଅଧିକ ସଂଖ୍ୟକ ନରନାରୀ ଓ ଶିଶୁଙ୍କ ରକ୍ତରେ ଏହି ବ୍ୟାଧିର ଜୀବାଣୁ ରହିଛି । ଚଳିତ ଶତାବ୍ଦୀ ଶେଷ ସୁଦ୍ଧା ଭାରତରେ ଏଡ଼ସ୍ ରୋଗୀଙ୍କ ସଂଖ୍ୟା ସର୍ବାଧିକ ହୋଇଯିବ ।

ଆମ ଦେଶରେ ଦାରିଦ୍ର୍ୟ ଯୋଗୁ ଲକ୍ଷ ଲକ୍ଷ ପୁରୁଷ ଓ ସ୍ତ୍ରୀ ଦାଣ୍ଡ, ହାଟ, ରାସ୍ତା କଡ଼, ରେଳ ଷ୍ଟେସନ, ପଡ଼ିଆରେ ଅସହାୟ

ଅବସ୍ଥାରେ ରହନ୍ତି । କେହି କେହି ଦାରିଦ୍ର୍ୟ କ୍ଲିଷ୍ଟ ନାରୀ ବେଶ୍ୟା ବୃତ୍ତିକୁ ଜୀବିକା ରୂପେ ଗ୍ରହଣ କରିଥାନ୍ତି । ଏମାନଙ୍କ ଭିତରେ ଅବାଧ ଯୌନ କ୍ରିୟା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ଏଚ୍.ଆଇ.ଭି. ଭୁତାଣୁର ପ୍ରସାର ଘଟି ଏଡ୍‌ସ୍ ରୋଗ ହୋଇଥାଏ । ଏପରିକି ଅବସ୍ଥାସମ୍ପନ୍ନ ଲୋକମାନେ ନିଜର ଯୌନ ଲାଳସା ଚରିତାର୍ଥ କରିବା ପାଇଁ ବେଶ୍ୟାଳୟକୁ ନିୟମିତ ଯାଉଥାନ୍ତି । ସେମାନଙ୍କ ରକ୍ତ ସଂକ୍ରମିତ ହୋଇଯାଏ । ସେମାନେ ନିଜର କ୍ଷତି କରିବା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ଏକାଧିକ ପୀଢ଼ିକୁ ଅଥର୍ବ ଓ ଅସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟ କରି ଦେଉଥାନ୍ତି । ବମ୍ବେରେ ଏକ ବଡ଼ ହସ୍‌ପିଟାଲ୍‌ରେ ଥିବା ମହିଳାମାନଙ୍କ ରକ୍ତ ପରୀକ୍ଷାରୁ ଦେଖାଯାଇଛି ଯେ ପ୍ରତି ଏକଶହ ମହିଳାଙ୍କ ମଧ୍ୟରେ ଅନ୍ତତଃ ଜଣେ ମହିଳାଙ୍କ ରକ୍ତରେ ଏହି ଭୁତାଣୁ ଥିବା ଦେଖାଯାଇଛି । ଦେଶରେ ଜୀବିକା ପାଇଁ ରକ୍ତଦାନ ଓ ଉପଯୁକ୍ତ ପରୀକ୍ଷା ନକରି ରକ୍ତ ଗ୍ରହଣ ଆଦି କାରଣରୁ ଏଚ୍.ଆଇ.ଭି. ଭୁତାଣୁର ପ୍ରସାର ହୋଇଥିବା ଜଣାପଡ଼ିଛି ।

ନ୍ୟାସନାଲ୍ ଏଡ୍‌ସ୍ କଣ୍ଟ୍ରୋଲ୍ ସଙ୍ଗଠନ ଦ୍ୱାରା ସର୍ଭେ କରାଯାଇ ଜଣାପଡ଼ିଛି ଯେ, ଭାରତରେ ବର୍ତ୍ତମାନ ୨୩୮ ଜଣ ଏଡ୍‌ସ୍ ରୋଗୀ ଅଛନ୍ତି । ଏହି ୨୩୮ ରୋଗୀଙ୍କ ମଧ୍ୟରୁ ୧୪ ଜଣ ହେଉଛନ୍ତି ବିଦେଶୀ ।

ଏଡ୍‌ସ୍ ପାଇଁ ରୋଗୀ ଯେ କେବଳ ଚିନ୍ତା କରେ ତାହା ନୁହେଁ, ଚିକିତ୍ସକମାନେ ମଧ୍ୟ ଏହି ବିଷୟରେ ଅଧିକରୁ ଅଧିକ ଚିନ୍ତା କରିଥାନ୍ତି । କାରଣ ଅନେକ ରୋଗର କାରଣ ଜାଣି, ନିରାକରଣ ବ୍ୟବସ୍ଥା ସେମାନେ କରିପାରୁଛନ୍ତି । କିନ୍ତୁ ଏଡ୍‌ସ୍ ଭଳି ଏକ ରୋଗର ନିରାକରଣ କରିବା ତ ଦୂରର କଥା, ତା'ର ସଠିକ କାରଣ ବିଷୟରେ ମଧ୍ୟ ସେମାନେ ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ ସନ୍ଦେହମୁକ୍ତ ନୁହନ୍ତି । ବିଡ଼ମ୍ବନା ହେଉଛି ଯେ ଏହି ବ୍ୟାଧିର ନିରାକରଣ ପାଇଁ ଏ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ଔଷଧ ବାହାରି ନାହିଁ । ତେବେ ଯାହା ହେଉ ଚିକିତ୍ସା ଶାସ୍ତ୍ରର ଗବେଷଣା ଏତେ ବ୍ୟାପକ ଯେ ଏହି ରୋଗ ପାଇଁ AZIDOTHYMIDINE (AZT) ନାମରେ ଗୋଟିଏ ଔଷଧ ବାହାରିଛି ଯାହାକୁ ରୋଗୀ ସେବନ କଲେ ଏଡ୍‌ସ୍ ସମ୍ପୂର୍ଣ୍ଣ ଭଲ ନହେଲେ ମଧ୍ୟ ରୋଗୀ କିଛି ଦିନ ବଞ୍ଚି ଯାଇପାରିବ । କିନ୍ତୁ ଏହି ଚିକିତ୍ସା ଅତ୍ୟନ୍ତ ବ୍ୟୟ ସାପେକ୍ଷ ହୋଇଥିବାରୁ ସାଧାରଣ ରୋଗୀ ପକ୍ଷେ ସମ୍ଭବ ନୁହେଁ । କାରଣ ଏକବର୍ଷ ଚିକିତ୍ସା ପାଇଁ ଏକ ଲକ୍ଷ ଟଙ୍କା ଦରକାର ହୋଇଥାଏ । ଇଣ୍ଡିୟାନ୍ କାଉନ୍‌ସିଲ୍ ଅଫ୍ ମେଡିକାଲ୍ ରିସର୍ଚ୍ଚର ମହାନିର୍ଦ୍ଦେଶକ ଡାକ୍ତର ଏସ୍.ପି. ତ୍ରିପାଠୀଙ୍କ ମତରେ A.Z.T. ଔଷଧ ଭାରତରେ ପ୍ରସ୍ତୁତ ହେଲେ ରୋଗୀର ଏକବର୍ଷ ଚିକିତ୍ସା ପାଇଁ ୮,୦୦୦ ରୁ ୧୦,୦୦୦ ଟଙ୍କା ଆବଶ୍ୟକ ହେବ ଓ ଏହି ଔଷଧ ପ୍ରସ୍ତୁତି ପାଇଁ ବର୍ତ୍ତମାନ ଚେଷ୍ଟା କରାଯାଉଛି । ଆମ ଦେଶରେ ଏଡ୍‌ସ୍ ବିରୁଦ୍ଧରେ ସଂଗ୍ରାମ କରିବା ପାଇଁ ଜାତୀୟ ଏଡ୍‌ସ୍ ନିରାକରଣ ସଂସ୍ଥା (NACO) ଗଠନ କରାଯାଇଛି । ବିଶ୍ୱ ବ୍ୟାଙ୍କ୍ ଭାରତକୁ ୮୪.୫ ନିୟୁତ ଡଲାର ଓ ବିଶ୍ୱ ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟ ସଙ୍ଗଠନ ୧.୫ ନିୟୁତ ଡଲାର ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ପାଇଁ ଅନୁଦାନ ଦେଇଛନ୍ତି ।

ରକ୍ତ ସଂଗ୍ରହ ବେଳେ ଉପଯୁକ୍ତ ପରୀକ୍ଷା କରି ଏଚ୍.ଆଇ.ଭି. ମୁକ୍ତ ରକ୍ତ ଗ୍ରହଣ କରିବା ପାଇଁ ସମସ୍ତ ରକ୍ତ ଭଣ୍ଡାରମାନଙ୍କୁ ନିର୍ଦ୍ଦେଶ ଦିଆଯାଇଛି । କିନ୍ତୁ ଏହା ବ୍ୟୟ ସାପେକ୍ଷ, ଅପେକ୍ଷାକୃତ କଷ୍ଟକର ଏବଂ ସମୟ ସାପେକ୍ଷ ହୋଇ ଥିବାରୁ କାର୍ଯ୍ୟ କ୍ଷେତ୍ରରେ ଏହା ସମ୍ଭବପର ହୋଇପାରୁ ନାହିଁ । ତେଣୁ ରକ୍ତ ଆବଶ୍ୟକ କରୁଥିବା ରୋଗୀକୁ କେବଳ ତା'ର ସମ୍ପର୍କୀୟ ଓ ଅତି ଜଣାଶୁଣା ସୁସ୍ଥ ଲୋକର ରକ୍ତ ଦେବା ଆବଶ୍ୟକ ।

ଏଡ୍‌ସ୍ ରୋଗ ସଂକ୍ରାନ୍ତରେ ଜନଚେତନା ସୃଷ୍ଟି କରିବା ପାଇଁ ବମ୍ବେର ଟୋଙ୍ଗ ନାମକ ଏକ ସ୍ୱେଚ୍ଛାସେବୀ ସଙ୍ଗଠନ, ସର୍ଚ୍ଚେଲି ଅନୁଷ୍ଠାନ, ମାଡ୍ରାସର ମେଡ଼ିଆ ଫାଉଣ୍ଡେସନ ସଂସ୍ଥା, ବମ୍ବେର ଇଣ୍ଡିଆନ୍ ହେଲ୍‌ଥ ଅର୍ଗାନାଇଜେସନ୍ ମିଳିତ ଭାବେ ଉଦ୍ୟମ ଆରମ୍ଭ କରିଛନ୍ତି । ଇଣ୍ଡିଆନ୍ ହେଲ୍‌ଥ ଅର୍ଗାନାଇଜେସନ୍ ଟ୍ୟାକ୍ସି ଡ୍ରାଇଭରମାନଙ୍କୁ ଓ ବେଶ୍ୟା ବୃତ୍ତିରେ ଲିପ୍ତ ଥିବା ମହିଳାମାନଙ୍କୁ (CONDOM) କଣ୍ଡମ ଯୋଗାଇ ଦେଇଛନ୍ତି । ଟ୍ୟାକ୍ସି ଡ୍ରାଇଭରମାନେ ବେଶ୍ୟାଳୟକୁ ନେଉଥିବା ଲୋକମାନଙ୍କୁ କଣ୍ଡମ ଯୋଗାଇ ଦେବା ପାଇଁ ବ୍ୟବସ୍ଥା ହୋଇଛି । ଶ୍ରୀ ଅନିଲ୍ ମେକଲ୍‌ଙ୍କ ନେତୃତ୍ୱରେ ପ୍ରଶ୍ନୁରାମ ଚୌହାନ, ରବୀନ୍ଦ୍ର ଗୋସାଇଁ, ରାଜେନ୍ଦ୍ର ଥାତ୍ତେ ଏବଂ ବିଜୟ ଦାବୋଲ୍‌କର ସାଇକେଲ୍‌ରେ ବମ୍ବେରୁ ଭାରତ ଭ୍ରମଣରେ ବାହାରିଛନ୍ତି । ଡିସେମ୍ବର ୧ ତାରିଖ ଦିନ ବିଶ୍ୱ ଏଡ୍‌ସ୍ ଦିବସ ପାଳନ କରାଯାଉଛି । ଏଥିପାଇଁ ବିଶ୍ୱବ୍ୟାପୀ ସଭା, ଆଲୋଚନା ଚକ୍ର, ଶୋଭାଯାତ୍ରା ଜରିଆରେ ଏଡ୍‌ସ୍ ରୋଗର ଭୟାବହତା ଏବଂ ଏହାର ନିରାକରଣ ବିଷୟରେ ସାଧାରଣ ଲୋକଙ୍କୁ ଅବଗତ କରାଯାଉଛି ।

ବର୍ତ୍ତମାନର ମହାବ୍ୟାଧି ଏଡ୍‌ସ୍ ଆକ୍ରାନ୍ତ ଲୋକର ଏକାଧିକ ପୀଢ଼ିକୁ ଅଥର୍ବ କରିଦେବା ସହିତ ଦେଶର ଆର୍ଥିକ ଓ ସାମାଜିକ ନୀତିକୁ ମଧ୍ୟ ଧ୍ୱଂସ କରିଦେବ ।

ନିରାପଦ ଯୌନକ୍ରିୟା ସମ୍ପର୍କରେ ସଚେତନତା, ରକ୍ତ ସଞ୍ଚାରଣ ଓ ଇଞ୍ଜେକ୍‌ସନ୍ ଦେବାବେଳେ ସତର୍କତା, ନିଶା ଔଷଧ ସେବନ ଆଦିକୁ ରୋକାଯାଇ ପାରିଲେ ଏହି ବ୍ୟାଧିକୁ ଏଡାଯାଇ ପାରିବ । କେବଳ ସତର୍କତା ହିଁ ଏ ଦିଗରେ ସବୁଠାରୁ ବଡ଼ ପ୍ରତିଷେଧକ । ଏହି ମାରାତ୍ମକ ବ୍ୟାଧିର ପ୍ରସାର ମାନବ ଜାତିର ବିକାଶ ଓ ଦେଶର ଉନ୍ନତି ପଥରେ ଅତ୍ୟନ୍ତ ବିପ୍ନକର ।

ସ୍ୱାସ୍ଥ୍ୟ ଶାସନ ସଚିବ,
ସୂଚନା ଓ ଲୋକ ସମ୍ପର୍କ ବିଭାଗ,
ଭୁବନେଶ୍ୱର-୭୫୧୦୦୧ ।

# ଚାଷୀଙ୍କ ସେବାରେ ନିୟନ୍ତ୍ରିତ ବଜାର

ଶ୍ରୀ ଅନନ୍ତ ନାରାୟଣ ଦାସ

ଚାଷୀ ହେଉଛି ଦେଶ ଓ ଜାତିର ମେରୁଦଣ୍ଡ । ଦେଶର ଅର୍ଥନୈତିକ ବିକାଶ କ୍ଷେତ୍ରରେ ସେମାନଙ୍କର ଭୂମିକା ଯେ ଅତୁଳନୀୟ, ଏହା ସର୍ବ ସମ୍ମତି । ଦେଶରେ କୃଷି ଉତ୍ପାଦନର ବୃଦ୍ଧି ସକାଶେ ଚାଷୀମାନଙ୍କୁ ବିଭିନ୍ନ ବ୍ୟାଙ୍କ୍ ଓ ସମବାୟ ଅନୁଷ୍ଠାନ ଜରିଆରେ ସ୍ୱଳ୍ପ, ମଧ୍ୟମ ଓ ଦୀର୍ଘକାଳୀନ ଋଣ, ନୂତନ କୃଷି କୌଶଳ, ବିଭିନ୍ନ ରାସାୟନିକ ସାର, ପାଣି ପମ୍ପ, ଉତ୍କୃଷ୍ଟ ବିହନ ଇତ୍ୟାଦି ଯୋଗାଇ ଦିଆଯାଉଛି । ଏ ସମସ୍ତର ମୂଳ ଉଦ୍ଦେଶ୍ୟ ହେଉଛି ଯେ ଦେଶରେ ଉତ୍ପାଦନ ବୃଦ୍ଧି ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ଚାଷୀମାନଙ୍କର ଆର୍ଥିକ ଅବସ୍ଥାରେ ସ୍ୱଚ୍ଛଳତା ଆଣିବା । ଉତ୍ପାଦନ ବୃଦ୍ଧି ପାଇଁ ଯାହା କିଛି ପଦକ୍ଷେପ ନିଆଯାଉନା କାହିଁକି ଯଦି ଉତ୍ପାଦିତ ସାମଗ୍ରୀଗୁଡ଼ିକୁ ଉଚିତ ମୂଲ୍ୟରେ ବିକ୍ରୟ କରାଇବା ପାଇଁ ରାଜ୍ୟରେ ଉପଯୁକ୍ତ ବଜାର ସୃଷ୍ଟି ନ ହୁଏ ତାହାହେଲେ ଚାଷୀମାନେ ଉତ୍ପାଦନ କ୍ଷେତ୍ରରେ ନୂତନ ପ୍ରେରଣା ପାଇବା ପରିବର୍ତ୍ତେ ନିରୁତ୍ସାହିତ ହେବେ । ଫଳରେ ଦେଶରେ ଉତ୍ପାଦନ ବୃଦ୍ଧି ହ୍ରାସ ହେବା ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ଚାଷୀମାନଙ୍କର ଆର୍ଥିକାବସ୍ଥାରେ ଦ୍ରୁତ ଅବନତି ପରିଲକ୍ଷିତ ହେବ ।

ଏ ସମସ୍ୟାର ସମାଧାନ ପାଇଁ ଦେଶରେ ନିୟନ୍ତ୍ରିତ ବଜାର ସୃଷ୍ଟି । କୃଷିଜାତ ଦ୍ରବ୍ୟର ବିକ୍ରିବଟା କ୍ଷେତ୍ରରେ ନିୟନ୍ତ୍ରିତ ବଜାରର ଭୂମିକା ବିଶେଷ ଭାବେ ଉଲ୍ଲେଖନୀୟ । ଚାଷୀମାନେ ଏହି ସମସ୍ତ ବଜାରମାନଙ୍କରେ ଉତ୍କୃଷ୍ଟତର ବିକ୍ରୟ ବ୍ୟବସ୍ଥା ମାଧ୍ୟମରେ ନିଜ ନିଜର ବିକ୍ରୟଯୋଗ୍ୟ ସାମଗ୍ରୀଗୁଡ଼ିକୁ ବିକ୍ରୟ କରି ସମୁଚିତ ମୂଲ୍ୟ ପାଇବାରେ ନିଶ୍ଚିତ ହୋଇଥାନ୍ତି ।

ପ୍ରଥମେ ୧୮୮୬ ସାଲରେ "କରଞ୍ଜା" ଏବଂ ୧୮୯୭ରେ "ବେରାର" ତୁଳା ବଜାର ନିୟନ୍ତ୍ରଣାଧୀନ କରାଯାଇଥିଲା । କ୍ରମଶଃ ନିୟନ୍ତ୍ରଣ ବ୍ୟବସ୍ଥା ଅନ୍ୟ କେତେକ କୃଷିଜାତ ଦ୍ରବ୍ୟକୁ ପ୍ରସାରିତ ହେଲା । ୧୯୨୮ ସାଲରେ "ରୟାଲ କୃଷି କମିଶନ୍" ଏବଂ ୧୯୭୬ରେ "ଜାତୀୟ କୃଷି କମିଶନ୍"ଙ୍କ ସୁପାରିଶମତେ ପ୍ରତ୍ୟେକ ରାଜ୍ୟ ଓ କେନ୍ଦ୍ର ଶାସିତ ଅଞ୍ଚଳରେ କୃଷିଜାତ ଦ୍ରବ୍ୟର ବିକ୍ରିବଟା ପାଇଁ ଏକ ସ୍ୱତନ୍ତ୍ର ଆଇନ୍ ପ୍ରଣୟନ କରାଗଲା ଏବଂ ଉକ୍ତ ଆଇନ ବଳରେ ରାଜ୍ୟର ବିଭିନ୍ନ ଅଞ୍ଚଳରେ ନିୟନ୍ତ୍ରିତ ବଜାରମାନ ସ୍ଥାପନ କରାଗଲା । ଆଜି ସୁଦ୍ଧା ପ୍ରାୟ ସମସ୍ତ ରାଜ୍ୟ ଓ କେନ୍ଦ୍ର ଶାସିତ ଅଞ୍ଚଳରେ "କୃଷିଜାତ ଦ୍ରବ୍ୟ ବଜାର ଆଇନ୍" ପ୍ରଣୟନ କରାଯାଇଛି ।

ଓଡ଼ିଶାରେ ୧୯୫୬ ସାଲରେ "ଓଡ଼ିଶା କୃଷିଜାତ ଦ୍ରବ୍ୟ ବଜାର ଆଇନ୍" ଓ ୧୯୫୮ରେ "ଓଡ଼ିଶା କୃଷିଜାତ ଦ୍ରବ୍ୟ ବଜାର ନିୟମ" ପ୍ରଣୟନ କରାଗଲା । ଉକ୍ତ ଆଇନ ଓ ନିୟମ ବଳରେ ଓଡ଼ିଶାରେ ଆଜି ସୁଦ୍ଧା ୫୩ଟି ବଜାର କମିଟି ବିଭିନ୍ନ ଜିଲ୍ଲା, ସବ୍‌ଡିଭିଜନ ଓ ବ୍ଲକ୍ ସ୍ତରରେ ସ୍ଥାପନ କରାଯାଇଛି ଯାହାର ଅଧୀନରେ କି ୫୩ଟି ବଜାର ପ୍ରାଙ୍ଗଣ ଓ ୩୩୫ଟି ଉପବଜାର ପ୍ରାଙ୍ଗଣ ପ୍ରତିଷ୍ଠିତ ହୋଇଛି । ପ୍ରତ୍ୟେକ ନିୟନ୍ତ୍ରିତ ବଜାର ପାଇଁ ଏକ ବଜାର ଅଞ୍ଚଳ ସରକାରଙ୍କ ଦ୍ୱାରା ଧାର୍ଯ୍ୟ ହୋଇଛି ଏବଂ ଉକ୍ତ ଅଞ୍ଚଳ ଭିତରେ ଉପରୋକ୍ତ ଆଇନ ଓ ନିୟମକୁ ପ୍ରୟୋଗ କରିବା ସକାଶେ ୧୭ ଜଣିଆ ବିଶିଷ୍ଟ ଏକ କମିଟି ମଧ୍ୟ ଗଠନ କରାଯାଇଛି । ଉକ୍ତ ୧୭ ଜଣଙ୍କ ଭିତରୁ ଚାଷୀ ପ୍ରତିନିଧି ୮ ଜଣ, ବ୍ୟବସାୟୀ ପ୍ରତିନିଧି ୪ଜଣ, ସ୍ୱାୟତ୍ତ ସଂସ୍ଥା ଭିତରୁ ୨ ଜଣ ଏବଂ ସରକାରଙ୍କ ଦ୍ୱାରା ମନୋନୀତ ସଭ୍ୟ ୩ ଜଣ । ପ୍ରତ୍ୟେକ ବଜାର କମିଟିର ଚେୟାରମ୍ୟାନ ଏବଂ ଭାଇସ୍‌ଚେୟାରମ୍ୟାନ୍ ସରକାରଙ୍କ ଦ୍ୱାରା ମନୋନୀତ । ଓଡ଼ିଶାରେ ସାଧାରଣତଃ ସବ୍‌କଲେକ୍ଟରମାନେ ଚେୟାରମ୍ୟାନ୍ ହିସାବରେ ମନୋନୀତ ହୋଇ ଆସୁଛନ୍ତି । ଚାଷୀ ପ୍ରତିନିଧିଙ୍କ ଭିତରୁ ଜଣକୁ ଭାଇସଚେୟାରମ୍ୟାନ୍ ହିସାବରେ ମନୋନୀତ କରାଯାଉଛି ।

ନିର୍ଦ୍ଧାରିତ ନିୟମ ଏବଂ ବ୍ୟବସ୍ଥାନୁଯାୟୀ ପ୍ରତି ବଜାର ପ୍ରାଙ୍ଗଣ ବା ଉପପ୍ରାଙ୍ଗଣର ସମସ୍ତ କାର୍ଯ୍ୟ ସମାପିତ ହୁଏ । ସାଧାରଣତଃ ଖୋଲା ନିଲାମ କିମ୍ବା, ଖୋଲା ଚୁକ୍ତି ଜରିଆରେ ବିକ୍ରୟ ସାମଗ୍ରୀର ମୂଲ୍ୟ ନିର୍ଦ୍ଧାରଣ କରାଯାଏ । ଲାଇସେନସ୍ ପ୍ରାପ୍ତ ବ୍ୟବସାୟୀମାନେ କେବଳ ନିଲାମରେ ଭାଗ ନିଅନ୍ତି । ନିର୍ଦ୍ଦିଷ୍ଟ ସମୟରେ ନିଲାମ ଡ଼କାଯାଏ, ସର୍ବୋଚ୍ଚ ଡ଼ାକଟିକୁ ବିକ୍ରେତାଙ୍କର ସ୍ୱୀକୃତିରେ ସେଦିନର ନିର୍ଦ୍ଧାରିତ ମୂଲ୍ୟ ବୋଲି ଘୋଷଣା କରାଯାଏ । ସମସ୍ତ ବିକ୍ରିବଟା ବଜାର କମିଟି କର୍ମଚାରୀମାନଙ୍କର ତତ୍ତ୍ୱାବଧାନରେ ହୁଏ ।

ବଜାର ପ୍ରାଙ୍ଗଣରେ ବିଭିନ୍ନ କୃଷିଜାତ ଦ୍ରବ୍ୟର ପ୍ରଚଳିତ ତଥା ପୂର୍ବ କେତେ ଦିନର ମୂଲ୍ୟ ସୂଚୀ ନୋଟିସ୍ ବୋର୍ଡ଼ରେ ଲିପିବଦ୍ଧ ହୋଇଥାଏ । ତେଣୁ ଚାଷୀମାନେ ଉକ୍ତ ମୂଲ୍ୟସୂଚୀ ଦେଖି ପ୍ରତି ବଜାରକୁ ଆଣୁଥିବା ନିଜ ସାମଗ୍ରୀର ଆନୁମାନିକ ମୂଲ୍ୟ ନିଲାମ ପୂର୍ବରୁ ଅଟକଳ କରିଥାନ୍ତି, ଯାହାକି ନିଲାମରେ ଡ଼ାକ ହେଉଥିବା ମୂଲ୍ୟ ନିର୍ଦ୍ଧାରଣରେ ସେମାନଙ୍କୁ ସହାୟକ ହୋଇଥାଏ । ମୂଲ୍ୟ ନିର୍ଦ୍ଧାରଣ ହୋଇସାରିବା ପରେ ବିକ୍ରୟ ସାମଗ୍ରୀଗୁଡ଼ିକୁ ଲାଇସେନ୍‌ସପ୍ରାପ୍ତ ଓଜନକାରୀଙ୍କ ଦ୍ୱାରା ଓଜନ କରାଯାଏ ଏବଂ ବିକ୍ରୟଲବ୍ଧ ଅର୍ଥ ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ଚାଷୀଙ୍କୁ ପଇଠ କରାଯାଏ । ନିର୍ଦ୍ଧାରିତ ହାରରେ କ୍ରେତାମାନଙ୍କଠାରୁ ମାର୍କେଟ୍ ଫିସ୍ ବଜାର କମିଟି କର୍ମଚାରୀଙ୍କ ଦ୍ୱାରା ଆଦାୟ କରାଯାଏ ।

ଚାଷୀ, ବ୍ୟବସାୟୀମାନଙ୍କର ସୁବିଧା ପାଇଁ ବଜାର ଓ ଉପବଜାର ପ୍ରାଙ୍ଗଣଗୁଡ଼ିକରେ ବଜାର କମିଟି ତରଫରୁ ଗୋଦାମ ଗୃହ, ବିଶ୍ରାମାଗାର, ଶୌଚାଳୟ, ପାଣି ଓ ଆଲୋକର ବ୍ୟବସ୍ଥା, ନିଲାମ ପିଣ୍ଡି, ପଶୁ ଆଦିଙ୍କ ପାଇଁ ବିଶ୍ରାମାଗାର, ପାଣି କୁଣ୍ଡ, ଗାଧୋଇବାର ବ୍ୟବସ୍ଥା, କ୍ୟାଣ୍ଟିନ୍, ବ୍ୟାଙ୍କ୍ ଇତ୍ୟାଦିର ସୁବ୍ୟବସ୍ଥା କରାଯାଇଥାଏ । ଏଥିପାଇଁ ପର୍ଯ୍ୟାପ୍ତ ପରିମାଣର ଆର୍ଥିକ ସାହାଯ୍ୟ ବଜାର କମିଟିକୁ ଦିଆଯାଇଛି । ଗତ ଆର୍ଥିକ ବର୍ଷ ଶେଷ ସୁଦ୍ଧା ରାଜ୍ୟ ସରକାରଙ୍କ ତରଫରୁ ଋଣ ବାବଦକୁ ୮୩·୩୪ ଲକ୍ଷ ଟଙ୍କା ଅନୁଦାନ ହିସାବରେ ୯୧·୦୭ ଟଙ୍କା ଏବଂ କେନ୍ଦ୍ର ସରକାରଙ୍କର ଅନୁଦାନ ହିସାବରେ ୫୯୯·୬୩ ଲକ୍ଷ ଟଙ୍କା ଏହିପରି ମୋଟ୍‌ରେ ୭୭୩·୯୫ ଲକ୍ଷ ଟଙ୍କା ବିଭିନ୍ନ ବଜାର କମିଟିକୁ ଦିଆଯାଇଛି । ବଜାର କମିଟିଗୁଡ଼ିକ ମଧ୍ୟ ଉକ୍ତ ସମୟ ସୀମା ଭିତରେ ବଜାରଗୁଡ଼ିକର ଉନ୍ନତି ପାଇଁ ମୋଟ୍‌ରେ ୮୬·୯୫ ଲକ୍ଷ ଟଙ୍କା ଖର୍ଚ୍ଚ କରିଛନ୍ତି । ଏଥିମଧ୍ୟରେ ସେମାନଙ୍କର ନିଜସ୍ୱ ଆୟ ମଧ୍ୟ ଅନ୍ତର୍ଭୁକ୍ତ । ଏପରିକି ବଜାର ସଂଲଗ୍ନ ରାସ୍ତାଘାଟର ମରାମତି ଏବଂ ରାସ୍ତା ସଂଯୋଗ ପାଇଁ ଦରକାର ସ୍ଥଳେ ପୋଲ ନିର୍ମାଣ ମଧ୍ୟ ବଜାର କମିଟି ତରଫରୁ କରାଯାଉଛି ।

ଏତଦ୍ ବ୍ୟତୀତ ଚାଷୀମାନଙ୍କର କଲ୍ୟାଣ ପାଇଁ କେତେଗୁଡ଼ିଏ ଯୋଜନା ବଜାର କମିଟି ଜରିଆରେ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ ହେଉଛି । ସେଗୁଡ଼ିକ ହେଲା, ଯେ ଠିକ୍ ଅମଳ ପରେ ବିକ୍ରୟ ସାମଗ୍ରୀଗୁଡ଼ିକୁ ଅଳ୍ପ ଦାମରେ ବିକ୍ରି ନକରି ବଜାର ପ୍ରାଙ୍ଗଣରେ ଥିବା ଗୋଦାମ ଗୃହରେ ଜମା ରଖି ତା'ର ମୂଲ୍ୟର ଶତକଡ଼ା ୭୫ ଭାଗ ଅଗ୍ରୀମ ଆକାରରେ ସାହାଯ୍ୟ ଚାଷୀକୁ ଯୋଗାଇଦେବା ଏବଂ ଚାଷୀମାନଙ୍କର ବିଶେଷତଃ କ୍ଷୁଦ୍ର ଓ ନାମମାତ୍ର ଚାଷୀଙ୍କର ବିକ୍ରୟଯୋଗ୍ୟ ସାମଗ୍ରୀଗୁଡ଼ିକୁ ବିନା ମୂଲ୍ୟରେ ନିର୍ଦ୍ଦିଷ୍ଟ ଦୂରତ୍ୱରୁ ବଜାର ପ୍ରାଙ୍ଗଣକୁ ବୋହି ଆଣିବା ଇତ୍ୟାଦି । ଅଳ୍ପ କେତେକ ବଜାର କମିଟି ବିଶେଷତଃ କୋରାପୁଟ, ନବରଙ୍ଗପୁର, ଜୟପୁର, ଗୁଣୁପୁର, କଣ୍ଟାବାଞ୍ଜି ଓ ଅନୁଗୁଳ ଇତ୍ୟାଦିରେ ଏ ସମସ୍ତ ଯୋଜନାର କାର୍ଯ୍ୟ ପ୍ରଥମେ ଆରମ୍ଭ କରାଯାଇଛି ।

ତେଣୁ ଏ ଅବସରରେ ସମସ୍ତ ଚାଷୀ ଭାଇମାନଙ୍କୁ ଅନୁରୋଧ କରାଯାଉଛି ଯେ ନିୟନ୍ତ୍ରିତ ବଜାର ମାଧ୍ୟମରେ ଚାଷୀ ଭାଇମାନ ନିଜ ନିଜର ବଳକା ସାମଗ୍ରୀଗୁଡ଼ିକୁ ବିକ୍ରୟ କରି ଅଧିକ ଲାଭବାନ ହୁଅନ୍ତୁ ଏବଂ ଏ ଯୋଜନାର ଉଦ୍ଦେଶ୍ୟ ପୂରଣ ପାଇଁ ବଜାର କମିଟି ସହିତ ସହଯୋଗ କରନ୍ତୁ, ଏଣେତେଣେ ବିକ୍ରୟ କରି କ୍ଷତିରେ ନ ପଡ଼ନ୍ତୁ । ମନେ ରଖିବା ଉଚିତ୍ ଯେ ଏ ଯେଉଁ ବଜାରଗୁଡ଼ିକ ପ୍ରତିଷ୍ଠିତ ହୋଇଛି କିମ୍ବା ଭବିଷ୍ୟତରେ ହେବାକୁ ଯାଉଛି ତାହା ସମସ୍ତ ଚାଷୀଙ୍କର, ଚାଷୀମାନଙ୍କ ପାଇଁ ଏବଂ ମୁଖ୍ୟତଃ ଚାଷୀ ପ୍ରତିନିଧିଙ୍କ ଦ୍ୱାରା ହିଁ ପରିଚାଳିତ । ତେଣୁ ଏଗୁଡ଼ିକର ସ୍ଥିତି ବଜାୟ ରଖିବା ପାଇଁ ଚାଷୀମାନଙ୍କର ତଥା ଜନସାଧାରଣଙ୍କର ସାହାଯ୍ୟ ଏକାନ୍ତ ଆବଶ୍ୟକ ।



ଭୁବନେଶ୍ୱରଠାରେ ଓଡ଼ିଶା ଲଳିତକଳା ଏକାଡେମୀ ଦ୍ୱାରା ଆୟୋଜିତ କଳା ପ୍ରଦର୍ଶନୀକୁ ସାଧାରଣ ଅଭିଯୋଗ ଓ ପେନ୍‌ସନ ମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ପ୍ରସନ୍ନ କୁମାର ପାଟଶାଣୀ ବୁଲି ଦେଖୁଛନ୍ତି ।

# ଉତ୍କଳ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ – ଏକ ଅନୁଚିନ୍ତା

ପ୍ରଫେସର କୈଳାଶ ଚନ୍ଦ୍ର ଦାସ

ଉତ୍କଳ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟର ସ୍ଥାପନ ସଂକ୍ରାନ୍ତୀୟ ନିୟମାବଳୀ ୧୯୪୩ ମସିହା ଜୁନ ୩୦ ତାରିଖରେ ଓଡିଶା ବିଧାନ ସଭାରେ ଅନୁମୋଦିତ ହୋଇଥିଲା ଏବଂ ଅଗଷ୍ଟ ୨ ତାରିଖରେ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟର ଉଦ୍‌ଘାଟନ କରାଯାଇ ସେହିବର୍ଷ ନଭେମ୍ବର ୨୭ ତାରିଖରୁ ଉତ୍କଳ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ ନିଜସ୍ୱ କାର୍ଯ୍ୟ ଆରମ୍ଭକରିଥିବାରୁ ନଭେମ୍ବର ୨୭ ଉତ୍କଳ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟର ପ୍ରତିଷ୍ଠା ଦିବସ ରୂପେ ପାଳିତ ହୁଏ। ୧୯୯୨ ନଭେମ୍ବର ୨୭ରେ ଏହି ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ ପଞ୍ଚାଶ ବର୍ଷରେ ପଦାର୍ପଣ କରୁଅଛି ଏବଂ ଏହି ଦିନଠାରୁ ୧୯୯୩ ନଭେମ୍ବର ୨୭ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ଉତ୍କଳ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟର 'ସୁବର୍ଣ୍ଣ ଜୟନ୍ତୀ' ପାଳନ କରାଯାଉଛି।

୧୯୬୮ ମସିହା ନଭେମ୍ବର ମାସରେ ଉତ୍କଳ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟର ରୌପ୍ୟ ଜୟନ୍ତୀ ଉତ୍ସବ ବାଣୀବିହାରର ମୁକ୍ତ ସମାବର୍ତ୍ତନ ମଣ୍ଡପରେ ଏକ ସପ୍ତାହବ୍ୟାପୀ ଅନୁଷ୍ଠିତ ହୋଇଥିଲା। ଡଃ ସଦାଶିବ ମିଶ୍ର ଥିଲେ ସେତେବେଳର କୁଳପତି। ପ୍ରତ୍ୟେକ ଦିନ ସନ୍ଧ୍ୟାରେ ସାରା ଦେଶର ବିଶିଷ୍ଟ ଶିକ୍ଷାବିତ୍ ସେନାଧ୍ୟକ୍ଷ ବା ରାଜନୀତିଜ୍ଞଙ୍କ ଭାଷଣ ଏବଂ ତାପରେ ସର୍ବୋତ୍କୃଷ୍ଟ ସାଂସ୍କୃତିକ ଉତ୍ସବ। ଯେ କୌଣସି ଲୋକ ସେ ଉତ୍ସବ ଦେଖିଛି, ତା'ପକ୍ଷରେ ଏହା ଭୁଲିବା କଷ୍ଟକର। ଲୋପଡୁଥିଲା ଯେ, ବାଣୀବିହାର ପରିସର ମଧ୍ୟରେ ସମସ୍ତଙ୍କ ମନରେ ଉତ୍ସାହ, ଉଦ୍ଦୀପନା ଜାଗ୍ରତ ହୋଇଛି ଓ ମହୋତ୍ସବର ଅଙ୍ଗ ସମସ୍ତେ ଅକୁଣ୍ଠିତ ଚିତ୍ତରେ ଉପଭୋଗ କରୁଛନ୍ତି। ୧୯୯୨ ମସିହା ମଧ୍ୟ ଉତ୍କଳ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ ପାଇଁ ଏକ ଗୌରବମୟ ତଥା ଘଟଣାବହୁଳ ବର୍ଷ। ଏହି ବର୍ଷ ଜାନୁଆରୀ ୭ ତାରିଖରେ ରସାୟନ ବିଭାଗର 'ରୌପ୍ୟ ଜୟନ୍ତୀ' ଶୁଭାରମ୍ଭ ହୋଇ ଜାନୁଆରୀ ୧୧ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ଅଣୁରୁ ବନ୍ଧୁ ନାମରେ ଏକ ଆନ୍ତର୍ଜାତୀୟ ସମ୍ମିଳନୀ ଅନୁଷ୍ଠିତ ହୋଇଥିଲା। ପରେ ପରେ ଗଣିତ ଓ ପଦାର୍ଥ ବିଦ୍ୟା ବିଭାଗର ରୌପ୍ୟ ଜୟନ୍ତୀ ଏବଂ ପ୍ରାଣୀବିଜ୍ଞାନ ଓ ନୃତତ୍ତ୍ୱ ବିଭାଗରେ ଆନ୍ତର୍ଜାତିକ ସମ୍ମିଳନୀ ହୋଇଥିଲା। ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ ସୁବର୍ଣ୍ଣଜୟନ୍ତୀର ଅବ୍ୟବହିତ ପୂର୍ବରୁ ଗୃହବିଜ୍ଞାନ ବିଭାଗ ମଧ୍ୟ ଏକ ଜାତୀୟ ସମ୍ମିଳନୀର ଆୟୋଜନ କରିଥିଲେ। ଏହି ସବୁ କାରଣରୁ ୧୯୯୨ ମସିହା ଉତ୍କଳ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟର ଇତିହାସରେ ସ୍ମରଣୀୟ। ଆଉ ମଧ୍ୟ କେତେକ ଗୁରୁତ୍ୱପୂର୍ଣ୍ଣ ସ୍ନାତକୋତ୍ତର ବିଭାଗର ରୌପ୍ୟ ଜୟନ୍ତୀ ଶେଷ ହେଉଛି ଏବଂ ଉତ୍କଳ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟର ସ୍ୱର୍ଣ୍ଣ ଜୟନ୍ତୀ ଆରମ୍ଭ ହେଉଛି ଏହି ୧୯୯୨ ମସିହାରେ।

ପ୍ରଥମରୁ ଉତ୍କଳ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ ଏକ ଅନୁମୋଦନକାରୀ ଏବଂ ପରୀକ୍ଷା ପରିଚାଳନାକାରୀ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ ଭାବେ ମାତ୍ର ପାଞ୍ଚଗୋଟି କଲେଜକୁ ନେଇ କାର୍ଯ୍ୟ ଆରମ୍ଭ କରିଥିଲେ ମଧ୍ୟ ପରେ ଏହା ଏକ ଶିକ୍ଷା ଦାନକାରୀ ତଥା ଅନୁମୋଦନକାରୀ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟରେ ପରିଣତ ହୋଇ ବର୍ତ୍ତମାନ ଦେଶରେ ଥିବା ପ୍ରାୟ ୧୮୦ରୁ ଊର୍ଦ୍ଧ୍ୱ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟମାନଙ୍କ ମଧ୍ୟରେ ଏହାର ସ୍ଥାନ ବୟସ ଅନୁସାରେ ସତର। କେନ୍ଦ୍ରୀୟ ପରିସଂଖ୍ୟାନ ଅନୁଯାୟୀ ଗୁଣାତ୍ମକ ମାନରେ ଏହାର ସ୍ଥାନ ଦେଶର ପ୍ରଥମ ଦଶଟି ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ ମଧ୍ୟରେ ୧୯୪୭ ମସିହାରୁ ଦର୍ଶନ ଶାସ୍ତ୍ର ବିଭାଗ ଆରମ୍ଭ ହୋଇ ସ୍ନାତକୋତ୍ତର ବିଭାଗ ପ୍ରତିଷ୍ଠିତ ହେଲା; ତା'ପରେ ପରେ ମନସ୍ତତ୍ତ୍ୱ, ପରିସଂଖ୍ୟାନ, ରାଜନୀତି, ବିଜ୍ଞାନ, ନୃତତ୍ତ୍ୱ, ଇତିହାସ, ଭୂତତ୍ତ୍ୱ ଓ ପ୍ରାଣୀବିଜ୍ଞାନ ପ୍ରଭୃତି ବିଭାଗ ୧୯୬୦ ମସିହା ସୁଦ୍ଧା ଆରମ୍ଭ ହେଲା। ୧୯୬୩ ମସିହା ଜାନୁଆରୀ ୨ ତାରିଖରେ ଉତ୍କଳ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟର ବର୍ତ୍ତମାନ ପରିସରକୁ ଉଦ୍‌ଘାଟନ କରିଥିଲେ ତତ୍‌କାଳୀନ ରାଷ୍ଟ୍ରପତି ଓ ବିଶିଷ୍ଟ ଦାର୍ଶନିକ ଡାଃ ସର୍ବପଲ୍ଲୀ ରାଧାକୃଷ୍ଣନ୍। ଏହି ପରିସରକୁ "ବାଣୀବିହାର" ନାମରେ ନାମିତ କରାଗଲା। ପରେ ୧୯୬୭ ମସିହା ଜାନୁୟାରୀ ୧ ତାରିଖରୁ ବ୍ରହ୍ମପୁର ଓ ସମ୍ବଲପୁର ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ ଆଞ୍ଚଳିକ ଭିତ୍ତିରେ ଆରମ୍ଭ କରାଗଲା ଏବଂ ସେମାନଙ୍କର ପରିସର ନାମ ଯଥାକ୍ରମେ 'ଭଞ୍ଜ ବିହାର' ଓ 'ଜ୍ୟୋତି ବିହାର' ରଖାଗଲା। ୧୯୬୭ ମସିହାକୁ ଉତ୍କଳ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ ସୀମାରେଖା ସାରା ଓଡ଼ିଶାରୁ କମି କେବଳ କଟକ, ପୁରୀ ବାଲେଶ୍ୱର, ମୟୂରଭଞ୍ଜ, କେନ୍ଦୁଝର ଓ ଢେଙ୍କାନାଳ (ଆଠମଲ୍ଲିକ ସବ୍‌ଡ଼ିଭିଜନ ବ୍ୟତୀତ) ଜିଲ୍ଲା ମଧ୍ୟରେ ସୀମିତ ରହିଲେ ମଧ୍ୟ କଲେଜ ସଂଖ୍ୟା ଓ ଛାତ୍ର ସଂଖ୍ୟାଦୃଷ୍ଟିରୁ ଏହା ଉପରୋକ୍ତ ଦୁଇଟି ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟଠାରୁ ଅନେକଗୁଣରେ ବଡ଼ ହୋଇ ରହିଲା। ୧୯୬୭ ମସିହା ପରେ ବାଣୀବିହାର ପରିସର ମଧ୍ୟରେ ଗଣିତ, ରସାୟନ ବିଦ୍ୟା, ପଦାର୍ଥ ବିଦ୍ୟା, ଉଦ୍ଭିଦ ବିଜ୍ଞାନ ବିଭାଗ ପ୍ରଭୃତି ଆରମ୍ଭ ହୋଇ ବର୍ତ୍ତମାନ ସର୍ବମୋଟ ୨୫ଟି ସ୍ନାତକୋତ୍ତର ବିଭାଗ ଅଛି। ୧୯ଟି ବିଭାଗରେ ଏମ୍‌ଫିଲ୍ ଶିକ୍ଷାଦାନ ହେଉଛି। ଅନେକ ପ୍ରକାର ଅସୁବିଧା ସତ୍ତ୍ୱେ ଅଧିକାଂଶ ବିଭାଗରେ ଗବେଷଣା କାର୍ଯ୍ୟ ହେଉଛି। ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ ମଞ୍ଜୁରୀ କମିଶନର ସର୍ବୋଚ୍ଚ ସମ୍ମାନ 'ନ୍ୟାସନାଲ ଫେଲୋ' ଉପାଧି ପାଇବାରେ ଓଡ଼ିଶାରେ ମାତ୍ର ଦୁଇଜଣ ଅଧ୍ୟାପକ ଅଛନ୍ତି ଏବଂ ସେମାନେ ଉତ୍କଳ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟର ଆଇ:ସି:ଏସ୍:ଏସ୍:ଆର: ସଂସ୍ଥାର ତତ୍ତୁଲ୍ୟ ଉପାଧି ପାଇବାରେ

ମଧ୍ୟ ଓଡ଼ିଶାରୁ ଦୁଇଜଣ ଅଧ୍ୟାପକ ଅଛନ୍ତି ଏବଂ ସେ ଦୁହେଁ ଏହି ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟର । ଏହା ଏକ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ ପକ୍ଷରେ ନିଶ୍ଚିତ ଗୌରବର ବିଷୟ ।

ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟର ମାନ ବଢ଼ାନ୍ତି ଅଧ୍ୟାପକ ଓ ଛାତ୍ର । ସେଥିପାଇଁ ଦରକାର ସୁସ୍ଥ ବାତାବରଣ । ଅନେକ ସମୟରେ ଏକ ସୁନ୍ଦରତର ଚିନ୍ତା ମନ ମଧ୍ୟରେ ଆସେ ଏହି ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ କ'ଣ ଇଂଲଣ୍ଡ, ଅକ୍ସଫୋର୍ଡ଼, କ୍ୟାମ୍ବ୍ରିଜ, ଆମେରିକାର ହାର୍ଭାଡ଼, ପ୍ରିନ୍‌ସଟନ, ୟେଲ ବା ଜର୍ମାନୀର ହାଇଡେଲବର୍ଗ, ମ୍ୟୁନିକ ପ୍ରଭୃତି ସହ ବା ପୃଥିବୀରେ ଅନ୍ୟ ବିଶିଷ୍ଟ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ ସମକକ୍ଷ ହୋଇପାରିବ ନାହିଁ ? ଲେଖକ ଏ ବିଷୟରେ ପ୍ରାୟ ଦୁଇ ଦଶନ୍ଧି ପୂର୍ବରୁ ବହୁତ ଆଶାବାଦୀ ଥିଲେ । ବର୍ତ୍ତମାନ ଆଶାର ଆଲୋକ ମଳିନ ।

ଧରନ୍ତୁ କ୍ୟାମ୍ବ୍ରିଜ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟର ଉଦାହରଣ ମୋଟରେ ମାତ୍ର ୩୧ଟି କଲେଜ (ବା ହଷ୍ଟେଲ) ଖୁବ୍ ବେଶୀରେ ୧୧,୦୦୦ ଛାତ୍ର ଓ ଅଧ୍ୟାପକ ପ୍ରାୟ ୩,୦୦୦ । ପ୍ରଫେସରମାନେ ନିଅନ୍ତି ସପ୍ତାହରେ ମାତ୍ର ଗୋଟିଏ ବା ଦୁଇଟି ଥିଓରୀ କ୍ଲାସ୍ ଓ ଅନ୍ୟ ସମୟରେ ଗବେଷଣାରତ । ଗବେଷଣାଗାର, ପାଠାଗାର ଅତି ଉନ୍ନତ ଧରଣର । ଦିନ ନାହିଁ, ରାତି ନାହିଁ, ଛୁଟି ନାହିଁ ବା ରବିବାର ନାହିଁ, କିଛି ଲୋକ ନିଶ୍ଚୟ ସତ୍ୟର ଅନୁସନ୍ଧାନରେ ଧାଇଁଥାନ୍ତି ସବୁବେଳେ । ତାଙ୍କୁ ସାହାଯ୍ୟ କରିବାକୁ ସମସ୍ତେ ତତ୍ପର । ସମୟ ଯେତେ ଗଡ଼ିଗଡ଼ି ଯାଉଛି ସେମାନଙ୍କ ଓ ଆମ ଭିତରେ ତାରତମ୍ୟ ସେତେ ବଢ଼ି ବଢ଼ି ଯାଉଛି । ତାଙ୍କ ସମାଜ ଅଗ୍ରଗାମୀ ଓ ଆମେ ସ୍ଥାଣୁ । ପରିବର୍ତ୍ତନଶୀଳ ଦୁନିଆରେ ସେମାନେ କ୍ଷିପ୍ରଗତିରେ ଆଗେଇଲାବେଳେ ଆମେ ଚୁପ୍ ହୋଇ ବସିଛୁ ବା ବିପରୀତ ଦିଗରେ ଯାଉଛୁ । ଆମର ବିଶୃଙ୍ଖଳ ଆଚରଣ, ପରିଶ୍ରମବିମୁଖତା ଓ ନିଷ୍ଠାପରତାର ଅଭାବ ଆମର ଶତ୍ରୁ ପାଲଟିଛି । ଯେତେବେଳେ ସମାଜ ଉନ୍ନତି କରେ, ସେତେବେଳେ ସମାଜର ପ୍ରତ୍ୟେକ ଅଙ୍ଗରେ ଏହା ପ୍ରତିଫଳିତ ହୁଏ । ଆମ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ ଅନେକ, ଆଲୋଚନାର ଶରବ୍ୟ, ସତେ ଯେମିତି ସମାଜରେ ସବୁ ଠିକ୍ ଚାଲିଛି । କେଉଁଠି ସମସ୍ୟା ରହୁଛି, ତାହା ପ୍ରାୟ ସମସ୍ତେ ଜାଣନ୍ତି । ମାତ୍ର ପ୍ରତିକାର କରୁଛି କିଏ ?

ପଣ୍ଡିତ ଗୋଦାବରୀଶ ଓ ଆମର ପୂର୍ବ ପୁରୁଷମାନେ ସ୍ୱର୍ଗରେ ଥାଇ ଆମପ୍ରତି ଓ ଆମ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ ପ୍ରତି ତାଙ୍କର ଆଶିର୍ବାଦ ଅଜାଡ଼ି ଦେଉଥିବେ । ସେ ଆଶୀର୍ବାଦ ଗ୍ରହଣ କରିବା ପାଇଁ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ ଭିତରେ ବା ବାହାରେ ସମସ୍ତେ ପ୍ରସ୍ତୁତ ତ ? ବିଗତ ଅଶଶ୍ରୁତ ବର୍ଷ ମଧ୍ୟରେ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ ଅନେକ ବୁଦ୍ଧିଜୀବୀ, ଅଧ୍ୟାପକ, ରାଜନୀତିଜ୍ଞ ତଥା ବିଚକ୍ଷଣ ପ୍ରଶାସକଙ୍କୁ ଜନ୍ମ ଦେଇଛି । ତଥାପି ସେ ଆଜି କ୍ଷତବିକ୍ଷତ, ବିବର୍ଣ୍ଣ । ତା'ର ଦୁଃଖ ଦୁର୍ଦ୍ଦଶା ତା'ର ଅଭାବ ବା ତା'ପ୍ରତି ଅତ୍ୟାଚାରର ପ୍ରତିକାର ପାଇଁ କାହାରି ଆଖି ଫିଟିଲା ପରି ଜଣାପଡୁନାହିଁ । ଆଜିର ଏହି ଶୁଭ ପ୍ରତିଷ୍ଠା ଦିବସ (ଜନ୍ମଦିନ)ରେ ଜନନୀ ଉତ୍କଳ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ ପାଇଁ ସମସ୍ତେ ପ୍ରାର୍ଥନା କରନ୍ତୁ ।

ଏହାର ଗୌରବ ଓଡ଼ିଶାର ଗୌରବ, ଏହାର ଉନ୍ନତିରେ ଓଡ଼ିଶାର ଉନ୍ନତି । ଓଡ଼ିଶାର ସଭ୍ୟତା ଓ ସଂସ୍କୃତି ସହ ପ୍ରାୟ ଅର୍ଦ୍ଧଶତାବ୍ଦୀ ଧରି ଏହି ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ ଓତଃପ୍ରୋତଃ ଭାବେ ଜଡ଼ିତ । ଏହି ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟର ଉନ୍ନତି ନିମିତ୍ତ ଆଜିର ଏ ପବିତ୍ର ପ୍ରାର୍ଥନା ଭଗବାନ ନିଶ୍ଚୟ ଶୁଣିବେ । କାରଣ ଶ୍ରୀମା କହିଛନ୍ତି All birthday prayers are granted, all sincere calls are answered. ଆଜିର ଏହି ଜନ୍ମଦିନରେ ପ୍ରତ୍ୟେକ ଛାତ୍ର, ଶିକ୍ଷକ ଓ କର୍ମଚାରୀ ଆତ୍ମ ସମୀକ୍ଷା କରନ୍ତୁ ଏବଂ ଅନ୍ୟମାନଙ୍କ ସହ ପ୍ରାର୍ଥନା କରନ୍ତୁ ଉତ୍କଳ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ ଆଉ ଧୂଳି ଧୂସରିତ ଓ କ୍ଷତବିକ୍ଷତ ହୋଇ ନ ପଡୁ । ଏହାର ପ୍ରଗତିର ରଥଚକ୍ର ଦ୍ରୁତଗତିରେ ଆଗେଇଚାଲୁ, ଏ ସ୍ୱର୍ଣ୍ଣ ଜୟନ୍ତୀ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ ଇତିହାସରେ ଏକ ମାଇଲଖୁଣ୍ଟ ହୋଇ ରହୁ ଓ ସମସ୍ତଙ୍କ ପାଇଁ ନୂତନ ଦିଗ୍‌ଦର୍ଶନ ଦେଉ ଏବଂ ଏହାର ସୁନାମ ପାଇଁ ସମସ୍ତେ ପ୍ରତିଜ୍ଞାବଦ୍ଧ ହୁଅନ୍ତୁ ।



ଭୁବନେଶ୍ୱରଠାରେ ଅନୁଷ୍ଠିତ ଆଦିବାସୀ ପ୍ରଦର୍ଶନୀକୁ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ବିଜୁ ପଟ୍ଟନାୟକ ଓ ଆଦିବାସୀ ଓ ହରିଜନ କଲ୍ୟାଣ ମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ସାଦିରାମ ମାଝୀ ବୁଲି ଦେଖୁଛନ୍ତି ।

# ଓଡ଼ିଶାରେ ଶିକ୍ଷାର ଅଗ୍ରଗତି

## (ଉଚ୍ଚ ଶିକ୍ଷା, ଶିକ୍ଷକ ଶିକ୍ଷା, ଜନଶିକ୍ଷା, ଅଣ ଆନୁଷ୍ଠାନିକ ଓ ପ୍ରାକ୍ ପ୍ରାଥମିକ ଶିକ୍ଷା)

ଡକ୍ଟର ଜଗନ୍ନାଥ ମହାନ୍ତି

### ଉଚ୍ଚ ଶିକ୍ଷା :

ସ୍ୱାଧୀନତା ଲାଭ ପରେ ରାଜ୍ୟରେ ଉଚ୍ଚ ଶିକ୍ଷାର ଅଭୂତପୂର୍ବ ସମ୍ପ୍ରସାରଣ ଘଟିଛି । ୧୯୪୭-୪୮ ମସିହା ସୁଦ୍ଧା ସମଗ୍ର ରାଜ୍ୟ ପାଇଁ ଏକ ମାତ୍ର ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ (ଉତ୍କଳ) ପ୍ରତିଷ୍ଠିତ ହୋଇଥିଲା ଏବଂ ୧୨ଟି ମହାବିଦ୍ୟାଳୟ କାର୍ଯ୍ୟ କରୁଥିଲା । ସମ୍ପ୍ରତି ରାଜ୍ୟରେ ୫ଟି ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ ଓ ସେଥି ମଧ୍ୟରୁ ୩ଟି (ଉତ୍କଳ, ବ୍ରହ୍ମପୁର ଓ ସମ୍ବଲପୁର) ସାଧାରଣ ଶିକ୍ଷା ପାଇଁ ଏବଂ ଅନ୍ୟ ଦୁଇଟିରୁ କୃଷି ଓ ବୈଷୟିକ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ କୃଷି ଓ ଇଞ୍ଜିନିୟରିଂ ଶିକ୍ଷା ପାଇଁ ଏବଂ ଶ୍ରୀଜଗନ୍ନାଥ ସଂସ୍କୃତ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ ପ୍ରାଚ୍ୟ ଶିକ୍ଷା ଓ ସଂସ୍କୃତିର ବିକାଶ ପାଇଁ ଉଦ୍ଦିଷ୍ଟ । ସମ୍ପ୍ରତି ୪୬୯ ମହାବିଦ୍ୟାଳୟ ସାରା ରାଜ୍ୟର ବିଭିନ୍ନ ସ୍ଥାନରେ ପ୍ରତିଷ୍ଠିତ ହୋଇ ଉଚ୍ଚ ଶିକ୍ଷା କ୍ଷେତ୍ରରେ ସହାୟକ ହୋଇଛି । [ଓଡ଼ିଶା ସରକାରଙ୍କ ୮ମ ଯୋଜନା, ୧୯୯୨-୯୭ (୧୯୯୧ ପୃ: ୩୦୫) ।]

ଓଡ଼ିଶାରେ ଉଚ୍ଚ ଶିକ୍ଷାର ବ୍ୟାପକ ପ୍ରସାର ଘଟିଛି ଏବଂ ବିଭିନ୍ନ ଦଶନ୍ଧିରେ ବୃଦ୍ଧି ହାର ଭିନ୍ନ ଭିନ୍ନ ହୋଇପାରିଛି । ଦୃଷ୍ଟାନ୍ତ ସ୍ୱରୂପ, ୧୯୬୭-୬୮ ମସିହାରେ ସମସ୍ତ ପ୍ରକାର କଲେଜର ମୋଟ ସଂଖ୍ୟା ଥିଲା ୯୨ ଏବଂ ଏହା ବୃଦ୍ଧି ପ୍ରାପ୍ତ ହୋଇ ୧୯୮୮-୮୯ରେ ୪୩୩କୁ ଉନ୍ନୀତ ହେଲା । ତେଣୁ ଶତକଡ଼ା ୩୬୦.୬୫ ହାରରେ ଏହି ଦଶନ୍ଧିରେ ଉଚ୍ଚ ଶିକ୍ଷାର ଅଭିବୃଦ୍ଧି ଘଟିଥିଲା । ସେହି ଅନୁପାତରେ ଶିକ୍ଷକ ଓ ଛାତ୍ର ସଂଖ୍ୟାରେ ବୃଦ୍ଧି ପରିଲକ୍ଷିତ ହୋଇଥିଲା । ଶିକ୍ଷକ ଶିକ୍ଷୟିତ୍ରୀଙ୍କ ସଂଖ୍ୟା ୩,୭୬୦ରୁ ୧୦,୭୪୧ ଓ ଛାତ୍ରଛାତ୍ରୀଙ୍କ ସଂଖ୍ୟା ୦.୭୯ ଲକ୍ଷରୁ ୨.୬୧ ଲକ୍ଷ ହୋଇ ଯଥାକ୍ରମେ ୧୮୫ ଓ ୨୩୦ ଶତକଡ଼ା ହାରରେ ଅଭିବୃଦ୍ଧି ପରିଦୃଷ୍ଟ ହୋଇଛି (ପ୍ରାଥମିକ ଶିକ୍ଷା ନିର୍ଦ୍ଦେଶାଳୟ Education in Orissa, 1988-89) । ରାଜ୍ୟର ଅଧିକାଂଶ କଲେଜରେ ମୌଳିକ ସୁବିଧା ସୁଯୋଗ ଅତ୍ୟନ୍ତ ଅସନ୍ତୋଷଜନକ । କଲେଜଗୁଡ଼ିକ ମଧ୍ୟରୁ ଘରୋଇ ପରିଚାଳନାରେ ୪୦୯ ଓ ରାଜ୍ୟ ସରକାରଙ୍କ ପରିଚାଳନାଧୀନ କଲେଜ ସଂଖ୍ୟା ମାତ୍ର ୫୦ ।

ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ ଶିକ୍ଷା ଆୟୋଗ (UGC) ଦ୍ୱାରା ନିର୍ଦ୍ଧାରିତ ବେତନ ବୃଦ୍ଧି ଓ ଜାତୀୟ ଶିକ୍ଷା ନୀତି, ୧୯୮୬ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ ହେବା ପରେ ଉଚ୍ଚ ଶିକ୍ଷାର ଗୁଣାତ୍ମକ ବିକାଶ ଆଶା କରାଯାଉଛି । ସେବାକାଳୀନ ଶିକ୍ଷା (Inservice Education)ର ବ୍ୟାପକ ବ୍ୟବସ୍ଥା ଫଳରେ ଅଧ୍ୟାପକଗଣ ବୃତ୍ତିଗତ ଦକ୍ଷତା ବୃଦ୍ଧିରେ ସମର୍ଥ ହୋଇପାରୁଛନ୍ତି ଏବଂ ଗବେଷଣାମୂଳକ କାର୍ଯ୍ୟରେ ଅଧିକ ମନୋନିବେଶ କରୁଛନ୍ତି ।

### ଶିକ୍ଷକ ଶିକ୍ଷା :

ଜାତୀୟ ଶିକ୍ଷା ନୀତି (୧୯୮୬ ପୃ: ୨୬) ଶିକ୍ଷକ ଶିକ୍ଷାକୁ ଏକ ନିରବଚ୍ଛିନ୍ନ ପ୍ରକ୍ରିୟା ଏବଂ ଏଥିପାଇଁ ଉଭୟ ପ୍ରାକ୍ ସେବାକାଳୀନ ଓ ସେବାକାଳୀନ (Pre Service and Inservice) ଶିକ୍ଷାକୁ ପରସ୍ପର ପରିପୂରକ ଭାବରେ ଗ୍ରହଣ କରିଛି । ଶିକ୍ଷକ ଶିକ୍ଷାର ଗୁଣାତ୍ମକ ଉନ୍ନତି ନିମନ୍ତେ ନୂତନ ପରିକଳ୍ପନାମାନ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ ହେଉଛି । ପ୍ରଶିକ୍ଷଣ ବିଦ୍ୟାଳୟ ଓ ମହାବିଦ୍ୟାଳୟଗୁଡ଼ିକର ସାଙ୍ଗଠନିକ ପରିବର୍ତ୍ତନ ଓ ବୌଦ୍ଧିକ ବିଭାବରେ ବିକାଶ ସାଧିତ ହେଉଛି । ପ୍ରତ୍ୟେକ ଜିଲ୍ଲାରେ ଗୋଟିଏ ଲେଖାଁ ସରକାରୀ ମାଧ୍ୟମିକ ପ୍ରଶିକ୍ଷଣ ବିଦ୍ୟାଳୟକୁ ଜିଲ୍ଲା ଶିକ୍ଷା ଓ ତାଲିମ ପ୍ରତିଷ୍ଠାନ (District Institute of Education & Training ବା DIET)କୁ ଉନ୍ନୀତ କରାଯାଇ ପ୍ରାଥମିକ ଓ ନିମ୍ନ ମାଧ୍ୟମିକ ବିଦ୍ୟାଳୟର ଶିକ୍ଷକ ଶିକ୍ଷୟିତ୍ରୀମାନଙ୍କ ପାଇଁ ପ୍ରାକ୍ ସେବାକାଳୀନ ଓ ସେବାକାଳୀନ ଶିକ୍ଷାର ବ୍ୟବସ୍ଥା ହେଉଛି । ଆଉ ୫୦ଟି ମାଧ୍ୟମିକ ପ୍ରଶିକ୍ଷଣ ବିଦ୍ୟାଳୟ ପୂର୍ବପରି ପ୍ରାକ୍ ସେବାକାଳୀନ କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ସଙ୍ଗଠନ କରୁଛନ୍ତି ।

କଟକ ଓ ସମ୍ବଲପୁରଠାରେ ପ୍ରତିଷ୍ଠିତ ଦୁଇଟି ସରକାରୀ ପ୍ରଶିକ୍ଷଣ ମହାବିଦ୍ୟାଳୟକୁ ଅଗ୍ରଗାମୀ ଶିକ୍ଷା ପ୍ରତିଷ୍ଠାନ (Institute of Advanced Study in Education ବା IASE) ଭାବରେ ଉନ୍ନୀତ କରାଯାଇ ପ୍ରଶିକ୍ଷଣ କ୍ଷେତ୍ରରେ ଗବେଷଣା ଓ ତାଲିମ ବ୍ୟବସ୍ଥାକୁ ବ୍ୟାପକ ଓ ସାର୍ଥକ କରିବାକୁ ଉଦ୍ୟମ ହୋଇଛି । ଅନୁଗୋଳ, ବ୍ରହ୍ମପୁର, ବଲାଙ୍ଗୀର ଓ ବାଲେଶ୍ୱରଠାରେ ଥିବା ପ୍ରଶିକ୍ଷଣ ମହାବିଦ୍ୟାଳୟକୁ ଶିକ୍ଷକ ଶିକ୍ଷା ମହାବିଦ୍ୟାଳୟ (College of Teacher Education ବା CTE) ଭାବରେ ନାମକରଣ କରାଯାଇ ଶିକ୍ଷକ ଶିକ୍ଷାର ଗୁଣାତ୍ମକ ବିକାଶ କରାଯାଇଛି । ବାକୀ ୩ଟି ସରକାରୀ ପ୍ରଶିକ୍ଷଣ ମହାବିଦ୍ୟାଳୟକୁ ଶୀଘ୍ର ଶିକ୍ଷକ ଶିକ୍ଷା ମହାବିଦ୍ୟାଳୟ ଭାବରେ ଉନ୍ନୀତ କରାଯିବାର ପ୍ରସ୍ତାବ ରହିଛି । ଏହା ବ୍ୟତୀତ ବିଭିନ୍ନ ଜିଲ୍ଲାରେ ଥିବା ଘରୋଇ ପ୍ରଶିକ୍ଷଣ ମହାବିଦ୍ୟାଳୟଗୁଡ଼ିକ ମଧ୍ୟରୁ ପର୍ଯ୍ୟାୟକ୍ରମେ ସରକାର କେତୋଟିକୁ ହାତକୁ ନେଇ ରାଜ୍ୟରେ ଶିକ୍ଷକ ଶିକ୍ଷାର ପ୍ରସାର ଘଟାଉଛନ୍ତି ।

### ଜନ ଶିକ୍ଷା :

ଭାରତ ବିଶ୍ୱର ବୃହତ୍ତମ ଗଣତନ୍ତ୍ର ଭାବରେ ପରିଗଣିତ ହେଲେ ହେଁ ଦୁର୍ଭାଗ୍ୟକୁ ଅନ୍ୟ ସବୁ ଦେଶ ଅପେକ୍ଷା ଏଠାରେ ଅଧିକ

ନିରକ୍ଷର ଲୋକ ଅଛନ୍ତି । ମହାତ୍ମା ଗାନ୍ଧୀ ଏହାକୁ ଏକ ଲଜ୍ଜାକର ଘଟଣା ଓ ଆମ ମାତୃଭୂମିର ମୁଖମଣ୍ଡଳରେ ଏକ କଳଙ୍କର ଦାଗ ବୋଲି କହିଥିଲେ । ଜାତୀୟ ଶିକ୍ଷା ନୀତି (୧୯୮୬ ପୃ: ୯) ଯଥାର୍ଥରେ କହିଛି ଯେ ସାରା ଦେଶ ଏବେ ଶପଥ ନେବା ଉଚିତ୍ ଯେ ନିରକ୍ଷରତା ଶୀଘ୍ର ଦୂର ହେବ ଏବଂ ଆଶ୍ଚର୍ଯ୍ୟ ଶାମଗ୍ରୀ କମିଟି ମଧ୍ୟ ଏଥିପାଇଁ ଗଭୀର ଚିନ୍ତା ପ୍ରକଟ କରିଛନ୍ତି । ସରକାର ତେଣୁ ନିରକ୍ଷରତା ଦୂରୀକରଣ ଉପରେ ବିଶେଷ ଗୁରୁତ୍ୱ ଆରୋପ କରିଛନ୍ତି ଏବଂ ବ୍ୟାପକ ଜନ ଶିକ୍ଷା ମାଧ୍ୟମରେ ଏକ ମାନବବାଦୀ ଓ ସଚେତନ ସମାଜ ଗଠନ ପାଇଁ ମତ ଦେଇଛନ୍ତି ।

ସ୍ୱାଧୀନତା ଲାଭ ପୂର୍ବରୁ ଜନ ଶିକ୍ଷାର ଇତିହାସ । ମାତ୍ର ଏହାର କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ଉପରେ ବିଶେଷ ଗୁରୁତ୍ୱ ଦିଆଗଲା ୧୯୫୭ ମସିହା ପରଠାରୁ । ଏବେ ମଧ୍ୟ ଆମ ରାଜ୍ୟରେ ନିରକ୍ଷରମାନଙ୍କ ସଂଖ୍ୟା ନିତାନ୍ତ ନୈରାଶ୍ୟଜନକ । ୧୯୬୧ରେ ଓଡ଼ିଶାରେ ସାକ୍ଷର ସଂଖ୍ୟା ଥିଲା ୨୬.୨୪ ଏବଂ ୧୯୭୧, ୧୯୮୧ ଓ ୧୯୯୧ ମସିହାରେ ଯଥାକ୍ରମେ ଏହା ବଢ଼ି ୩୦.୬୩, ୪୦.୯୬ ଓ ୪୮.୫୫ ହୋଇଥିଲା । ଜନଗଣନା ନିର୍ଦ୍ଦେଶାଳୟ, ଓଡ଼ିଶା (Census of India, 1991 Provisional) ।

ଏହି ପ୍ରସଙ୍ଗରେ ଉଲ୍ଲେଖଯୋଗ୍ୟ ଯେ ୧୯୯୧ ଜନଗଣନାନୁସାରେ ଯେଉଁ ଲୋକ ଗୋଟିଏ ଭାଷାରେ ଲେଖି ପଢ଼ିପାରେ ଏବଂ ଏହାର ଅର୍ଥ ବୁଝିଥାଏ, ତାକୁ ସାକ୍ଷର କୁହାଯାଏ । ଯଦି ଜଣେ ଲୋକ ପଢ଼ିପାରେ ମାତ୍ର ଲେଖିପାରେ ନାହିଁ କିମ୍ବା ଏହାକୁ ଭଲ ଭାବରେ ବୁଝିପାରେ ନାହିଁ, ତାକୁ ସାକ୍ଷର ବୋଲି କୁହାଯାଏ ନାହିଁ । ନବ ସାକ୍ଷର ବ୍ୟକ୍ତି କେଉଁ ପରୀକ୍ଷାରେ ଉତ୍ତୀର୍ଣ୍ଣ ହେବା ନିତାନ୍ତ ଦରକାର ନୁହେଁ କିମ୍ବା ସେ କୌଣସି ନ୍ୟୁନତମ ଶିକ୍ଷାମାନ ହାସଲ କରିବାକୁ ବାଧ୍ୟ ନୁହନ୍ତି । ୬ ବର୍ଷରୁ କମ୍ ସବୁ ପିଲାଙ୍କୁ ନିରକ୍ଷର ବୋଲି ଧରାଯାଏ ଯଦିଓ ସେମାନେ ସ୍କୁଲକୁ ଯାଇଥାନ୍ତି ଏବଂ କେତେକ ପାଠ ଲେଖି ପଢ଼ିଥାନ୍ତି । ଏହି ବିଷୟରେ ୧୯୯୧ ଜନଗଣନା ଆମ ରାଜ୍ୟର ମୋଟ୍ ସାକ୍ଷର ସଂଖ୍ୟା ୧,୨୯,୯୯,୪୦୫ ବୋଲି ଦାବୀ କରେ । ସେଥିରୁ ପୁରୁଷ ସାକ୍ଷରଙ୍କ ସଂଖ୍ୟା ୮୩,୯୬,୩୨୦ ଓ ନାରୀ ସାକ୍ଷରଙ୍କ ସଂଖ୍ୟା ୪୫,୯୯,୫୮୫ ।

ଜନ ଶିକ୍ଷା କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମକୁ ସଫଳତାର ସହିତ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ କରିବାକୁ ଏକ ସ୍ୱତନ୍ତ୍ର ଜନ ଶିକ୍ଷା ନିର୍ଦ୍ଦେଶାଳୟ ୧୯୮୮ ମସିହାରୁ ସ୍ଥାପିତ ହୋଇଛି । ସେହି ବର୍ଷ ମଧ୍ୟରୁ ଜାତୀୟ ସାକ୍ଷରତା ମିଶନ୍ (National Literacy Mission) ଆମ ରାଜ୍ୟର ଜନ ଶିକ୍ଷା କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମମାନ କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ କରୁଛି । ରାଜ୍ୟ ଜନ ଶିକ୍ଷା ସାଧନ କେନ୍ଦ୍ର (SRC) ଗବେଷଣା, ପ୍ରକାଶନ ଓ ପ୍ରଶିକ୍ଷଣ ମାଧ୍ୟମରେ ସକ୍ରିୟ ଭାବରେ ଜନ ଶିକ୍ଷାକୁ ସଫଳ କରିବାରେ ପ୍ରବୃତ୍ତ ହୋଇଛନ୍ତି ।

## ଅଣ ଆନୁଷ୍ଠାନିକ ଶିକ୍ଷା :

ଜାତୀୟ ଶିକ୍ଷା ନୀତି (୧୯୮୬ ପୃ: ୧୨)ରେ ଉଲ୍ଲେଖ କରାଯାଇଛି, "ଏକ ପର୍ଯ୍ୟାପ୍ତ ଓ ବିଧିବଦ୍ଧ ଅଣ ଆନୁଷ୍ଠାନିକ ଶିକ୍ଷା ବିଦ୍ୟାଳୟ ତ୍ୟାଗୀମାନଙ୍କ ପାଇଁ, ବିଦ୍ୟାଳୟ ନଥିବା ଅଞ୍ଚଳର ପିଲାମାନଙ୍କ ପାଇଁ ଓ ଅନ୍ୟତ୍ର କାର୍ଯ୍ୟ କରୁଥିବା ପୁଅ ଝିଅମାନଙ୍କ ନିମନ୍ତେ ଉଦ୍ଦିଷ୍ଟ । ଅଣ ଆନୁଷ୍ଠାନିକ ଶିକ୍ଷା କେନ୍ଦ୍ରରେ ଆଧୁନିକ ଔଦ୍ୟୋଗିକ ଉପକରଣ ସାହାଯ୍ୟରେ ଶିକ୍ଷଣ ପରିବେଶକୁ ଉନ୍ନତ କରାଯାଇ ପାରିବ । ସ୍ଥାନୀୟ ଗୋଷ୍ଠୀରୁ କୁଶଳୀ ଓ ଉତ୍ସାହୀ ଯୁବ ନରନାରୀ ଏଠାରେ ଶିକ୍ଷା ଦାନ ପାଇଁ ବଛାଯିବେ ଏବଂ ସେମାନଙ୍କର ତାଲିମ ପାଇଁ ବିଶେଷ ଦୃଷ୍ଟି ଦିଆଯିବ" । ଏ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ଅଣ ଆନୁଷ୍ଠାନିକ ଶିକ୍ଷା ଏକ ଶସ୍ତା ପ୍ରକାର ପ୍ରାଥମିକ ଶିକ୍ଷା ବୋଲି ଧରାଯାଇଛି । ଯେଉଁଠି ଲୋକ ସଂଖ୍ୟା ଦୃଷ୍ଟିରୁ ପ୍ରାଥମିକ ବିଦ୍ୟାଳୟ ପ୍ରତିଷ୍ଠା ପର୍ଯ୍ୟାପ୍ତ ନୁହେଁ, ସେଠାରେ ଅଣ ଆନୁଷ୍ଠାନିକ ଶିକ୍ଷା କେନ୍ଦ୍ର ସ୍ଥାପିତ ହୋଇଥାଏ । ସେଥିପାଇଁ ଯେଉଁ ପଡ଼ା ବା ଛୋଟ ଗାଁରେ ପ୍ରାୟ ୨୦୦ ଆଦିବାସୀ ବା ୩୦୦ ଅଣ ଆଦିବାସୀ ଥିବେ, ସେଠାରେ ଏହି କେନ୍ଦ୍ର ପ୍ରତିଷ୍ଠା କରାଯାଇଥାଏ । ୧୯୮୮–୮୯ରେ ୧,୧୭୩ ଅଣ ଆନୁଷ୍ଠାନିକ ଶିକ୍ଷା କେନ୍ଦ୍ର ମାଧ୍ୟମିକ ସ୍ୱତଃଶାଳୀ ଭାବରେ କାର୍ଯ୍ୟ କରୁଥିଲା ଏବଂ ୧୩୮ ଜଣ ସଂଯୋଜକ (Coordinator) ଏଗୁଡ଼ିକର ସୁପରିଚାଳନା ପାଇଁ ନିଯୁକ୍ତ ହୋଇଥିଲେ ।

## ପ୍ରାକ୍ ପ୍ରାଥମିକ ଶିକ୍ଷା :

ପ୍ରାକ୍ ପ୍ରାଥମିକ ଶିକ୍ଷାକୁ ଆଦ୍ୟ ବାଲ୍ୟାବସ୍ଥା ଯତ୍ନ ଓ ଶିକ୍ଷା (Early Childhood Care and Education) ବୋଲି କୁହାଯାଏ । ଏହି ଶିକ୍ଷା ଶିଶୁମାନଙ୍କ ବିକାଶ ବିଶେଷତଃ ପ୍ରଥମ ପିଢ଼ିର ଶିକ୍ଷାର୍ଥୀ (First Generation Learner) ପାଇଁ ଏକାନ୍ତ ଆବଶ୍ୟକ ବୋଲି ପ୍ରମାଣିତ ହୋଇଛି । ଜାତୀୟ ଶିକ୍ଷା ନୀତିରେ ଏହି ଶିକ୍ଷାକୁ ଏକ ଗୁରୁତ୍ୱପୂର୍ଣ୍ଣ ସ୍ଥାନ ଦିଆଯାଇଛି । ସମନ୍ୱିତ ଶିଶୁ ବିକାଶ ପ୍ରକଳ୍ପ ମାଧ୍ୟମରେ ଏହି ଶିକ୍ଷାର ପ୍ରସାର ଦିଗରେ ଉଦ୍ୟମ ହେଉଛି । ପ୍ରାଥମିକ ଶିକ୍ଷାର ସାର୍ବଜନୀନକରଣ ପାଇଁ ମଧ୍ୟ ଏହା ଏକାନ୍ତ ଆବଶ୍ୟକ ।

ଜାତୀୟ ଶିକ୍ଷା ନୀତି କାର୍ଯ୍ୟକ୍ରମ ଅନୁସାରେ ଶୂନ୍ୟରୁ ୬ ବର୍ଷ ବୟସ୍କ ସମସ୍ତ ପିଲାଙ୍କ ମଧ୍ୟରୁ ଶତକଡ଼ା ୭୦ ଭାଗକୁ ୨୦୦୦ ମସିହା ସୁଦ୍ଧା ଏହି ପ୍ରାଥମିକ ଶିକ୍ଷା ପ୍ରଦାନ କରିବାର ବ୍ୟବସ୍ଥା ହେବ । "ମହାନ୍ତି ଓ ମହାନ୍ତି" (୧୯୮୬ ପୃ: ୧୪୦) ଅନୁସାରେ ୧୯୭୦ ମସିହାରେ ଏହି ଶିକ୍ଷା ଦ୍ୱାରା ମାତ୍ର ଶତକଡ଼ା ୩.୫ ପିଲା ଉପକୃତ ହେଉଥିଲେ । ସମ୍ପ୍ରତି ପ୍ରାକ୍ ପ୍ରାଥମିକ ଶିକ୍ଷା ରାଜ୍ୟରେ ବିଶେଷତଃ ସହରାଞ୍ଚଳରେ ମୁଖ୍ୟତଃ ଇଂରେଜୀ ମାଧ୍ୟମ ବିଦ୍ୟାଳୟ ଯୋଗୁଁ ସମ୍ପ୍ରସାରିତ ହୋଇଛି । ୧୯୭୦ ମସିହାରେ ଏହି ଶିକ୍ଷା କେନ୍ଦ୍ରମାନ ସରକାରଙ୍କ ତରଫରୁ ସ୍ଥାପିତ ହୋଇଛି । ସେହି ବର୍ଷ କେନ୍ଦ୍ର ସରକାରଙ୍କ ସାହାଯ୍ୟରେ ୧,୮୫୫ଟି ପ୍ରାକ୍ ପ୍ରାଥମିକ ଶିକ୍ଷା କେନ୍ଦ୍ର କୋରାପୁଟ, କଳାହାଣ୍ଡି, ବୌଦ୍ଧ ଫୁଲବାଣୀ, କେନ୍ଦୁଝର ଓ ମୟୂରଭଞ୍ଜ ଜିଲ୍ଲାର ୩୪ଟି ନିମ୍ନ ସାକ୍ଷର ବ୍ଲକରେ ପ୍ରତିଷ୍ଠିତ ହୋଇଥିଲା । ପ୍ରତ୍ୟେକ କେନ୍ଦ୍ରରେ ୨୦ ଜଣ ପିଲାଙ୍କୁ ଏ ଶିକ୍ଷା ଦେବାର ବ୍ୟବସ୍ଥା ହୋଇଥିଲା ଏବଂ ପ୍ରାଥମିକ ବିଦ୍ୟାଳୟ ପ୍ରଧାନ ଶିକ୍ଷକଙ୍କ ଦ୍ୱାରା ସେଗୁଡ଼ିକ ପରିଚାଳିତ ହେଉଥିଲା ।

ମାତ୍ର ୩ ବର୍ଷ ପରେ ସରକାର ଏହି କେନ୍ଦ୍ରଗୁଡ଼ିକୁ ବନ୍ଦ କରି ଦେଇଥିଲେ ଏବଂ ରାଜ୍ୟ ଶିକ୍ଷା ଗବେଷଣା ଓ ପ୍ରଶିକ୍ଷଣ ପରିଷ

(SCERT) ଆନୁକୂଲ୍ୟରେ ଓ ୟୁନିସେଫ୍ (UNISEF) ସାହାଯ୍ୟ ସହଯୋଗରେ ସେଥିରୁ ୮୧ଟି କେନ୍ଦ୍ର କେବଳ କୋରାପୁଟ ଜିଲ୍ଲାର ପାପଡ଼ାହାଣ୍ଡି ବ୍ଲକରେ ପୁନରୁଜ୍ଜୀବିତ ହୋଇଥିଲା ୧୯୮୪ ମସିହାରୁ। ଏହି କେନ୍ଦ୍ରଗୁଡ଼ିକର ଶିକ୍ଷକ ଶିକ୍ଷୟିତ୍ରୀମାନେ ସ୍ୱତନ୍ତ୍ର ତାଲିମ ପାଇଥିଲେ ଏବଂ ଛୋଟ ପିଲାମାନଙ୍କ ପାଇଁ ଉପଯୋଗୀ କେତେଗୁଡ଼ିଏ ପୁସ୍ତକ ରଚନା ଓ ପ୍ରକାଶ କରି ସେମାନଙ୍କୁ ଶ୍ରେଣୀରେ ବ୍ୟବହାର କରିବାକୁ ଦିଆଯାଇଥିଲା।

ଓଡ଼ିଶା ସରକାରଙ୍କ ଗୋଷ୍ଠୀ ଉନ୍ନୟନ ବିଭାଗ ଓ ରାଜ୍ୟ ସମାଜ ମଙ୍ଗଳ ପରିଷଦ ଆନୁକୂଲ୍ୟରେ ଆଦିବାସୀ ଓ ହରିଜନ ଅଧ୍ୟୁଷିତ ଅଞ୍ଚଳରେ ଅନେକ ବାଲ୍‌ୱାଡ଼ି ଓ ଅଙ୍ଗନ୍‌ୱାଡ଼ି କେନ୍ଦ୍ର ଖୋଲି ସେଠାରେ ପ୍ରାକ୍ ପ୍ରାଥମିକ ଶିକ୍ଷାର ବ୍ୟବସ୍ଥା କରିଛନ୍ତି। ଆଜିକାଲି ସହରାଞ୍ଚଳରେ ବହୁ ସଂଖ୍ୟାରେ ଘରୋଇ ପରିଚାଳିତ ଇଂରେଜୀ ମାଧ୍ୟମ ବିଦ୍ୟାଳୟମାନ ପ୍ରତିଷ୍ଠା କରାଯାଇ ଖର୍ଚ୍ଚ ବହୁଳ ପ୍ରାକ୍ ପ୍ରାଥମିକ ଶିକ୍ଷାର ବ୍ୟବସ୍ଥା ହୋଇଛି। ଭାରତୀୟ ପ୍ରାକ୍ ପ୍ରାଥମିକ ଶିକ୍ଷା ସଂଘ ରାଜ୍ୟ ଶାଖା ତରଫରୁ ବିଭିନ୍ନ ସଭାସମିତି, ଗବେଷଣା, ପ୍ରକାଶନ ଓ ପାଠଚକ୍ର ସଙ୍ଗଠିତ ହୋଇ ପ୍ରାକ୍ ପ୍ରାଥମିକ ଶିକ୍ଷା ସମ୍ପର୍କରେ ଅନୁକୂଳ ସଚେତନତା ସୃଷ୍ଟି ପାଇଁ ଉଦ୍ୟମ କରାଯାଉଛି।

**ଉପସଂହାର :**

ମାନବ ସମ୍ବଳ ବିକାଶ Human Resource Development) ଏକ ଗୁରୁତ୍ୱପୂର୍ଣ୍ଣ ଜାତୀୟ ଲକ୍ଷ୍ୟ ଏବଂ ଦେଶର ଆର୍ଥ ସାମାଜିକ, ଅର୍ଥନୈତିକ ପ୍ରଗତି ସାଧନ ପାଇଁ ଏକ ଅତ୍ୟାବଶ୍ୟକ ମାଧ୍ୟମ ଭାବରେ ବିବେଚିତ ହେଉଥିଲେ ହେଁ ଓଡ଼ିଶାରେ ଶିକ୍ଷା ଏବେ ବି ଉନ୍ନତ ଅବସ୍ଥାରେ ଉପନୀତ ହୋଇପାରୁନାହିଁ। ଜନସାଧାରଣଙ୍କ ଜୀବନକୁ ସରସ ସୁନ୍ଦର ଓ ସମୃଦ୍ଧ କରିବା ପାଇଁ ଶିକ୍ଷାକୁ ଏକ ଶକ୍ତିଶାଳୀ ଆୟୁଧ ଭାବରେ ବ୍ୟବହାର କରିବାକୁ ହେବ ଏବଂ ସେଥିପାଇଁ ସମସ୍ତ ଉଦ୍ୟମ କରିବାକୁ ପଡ଼ିବ। ଓଡ଼ିଶା ପ୍ରାକୃତିକ ସମ୍ପଦରେ ଧନୀ ହୋଇଥିଲେ ହେଁ ଦାରିଦ୍ର୍ୟର ସୀମାରେଖା ତଳେ ଅଧିକାଂଶ ଲୋକ ଏବେ ବି ରହିଛନ୍ତି। ରାଜ୍ୟରେ ବିଭିନ୍ନ ପର୍ଯ୍ୟାୟରେ ଶିକ୍ଷାର ପ୍ରସାର କରାଇବାକୁ ହେବ ଏବଂ ପୂର୍ବରୁ ରହିଥିବା ଶିକ୍ଷାନୁଷ୍ଠାନ ଓ ଶିକ୍ଷକମାନଙ୍କର ସର୍ବାଧିକ ସଦୁପଯୋଗ କରିବାକୁ ହେବ। ବିଭିନ୍ନ ଅଭିନବ ପ୍ରକଳ୍ପ ମାଧ୍ୟମରେ ଶିକ୍ଷାର ଗୁଣାତ୍ମକ ବିକାଶ ଘଟାଇ ଏହାକୁ ସାର୍ଥକ ଓ ସଫଳ କରାଇବା ଉଚିତ।

ଉଚ୍ଚ ଶିକ୍ଷାକୁ ଉନ୍ନତ ସ୍ତରକୁ ନେଇ ଶିକ୍ଷକ ଶିକ୍ଷାକୁ ଯଥାର୍ଥ ଭାବରେ ପୁନର୍ଗଠନ କରି ଆମର ଛାତ୍ରଛାତ୍ରୀମାନଙ୍କୁ ଏକବିଂଶ ଶତାବ୍ଦୀ ପାଇଁ ପ୍ରସ୍ତୁତ କରାଇବା ଉଚିତ। ଆନୁଷ୍ଠାନିକ ଶିକ୍ଷା ପର୍ଯ୍ୟାପ୍ତ ଓ ଉପଯୁକ୍ତ ହୋଇପାରି ନଥିବାରୁ ଅଣ ଆନୁଷ୍ଠାନିକ ଶିକ୍ଷା ଦୂର ଶିକ୍ଷଣ, ମୁକ୍ତ ବିଶ୍ୱବିଦ୍ୟାଳୟ ଆଦି ବହୁମୁଖୀ ଓ ବ୍ୟାପକ ଶିକ୍ଷାର ବ୍ୟବସ୍ଥା କରିବାକୁ ହେବ। ଶେଷୋକ୍ତ ମାତ୍ର ସର୍ବାଧିକ ଗୁରୁତ୍ୱପୂର୍ଣ୍ଣ ବିଷୟ ହେଲା ଜନ ଶିକ୍ଷା ଯାହା ମାଧ୍ୟମରେ ନିରକ୍ଷରତାର ଘନ ଅନ୍ଧାର ଓ କଳୁଷିତ କଳଙ୍କକୁ ଦୂର କରିବାକୁ ଆବଶ୍ୟକ। ନଚେତ୍ ଆମର ବାଞ୍ଛିତ ଗଣତାନ୍ତ୍ରିକ, ସାମ୍ୟବାଦୀ ଓ ଧର୍ମ ନିରପେକ୍ଷ ରାଷ୍ଟ୍ର ଗଠନ କରିବା କଷ୍ଟକର ହେବ।

**ସହାୟକ ଗ୍ରନ୍ଥ ସୂଚୀ :**


(୧) ପ୍ରାଥମିକ ଶିକ୍ଷା ନିର୍ଦ୍ଦେଶାଳୟ, ଓଡ଼ିଶା ସରକାର, Education in Orissa, 1988-89, ଭୁବନେଶ୍ୱର।

(୨) ଜନଗଣନା ନିର୍ଦ୍ଦେଶାଳୟ, ଓଡ଼ିଶା, Census of India, 1991 Provisional, ମାର୍ଚ୍ଚ ୧୯୯୧, ଭୁବନେଶ୍ୱର।

(୩) ଭାରତ ସରକାର National Policy on Education, Ministry of Human Resource Development (Education) ନୂଆଦିଲ୍ଲୀ ୧୯୮୬।

(୪) Programme of Action, MHRD [education) ନୂଆଦିଲ୍ଲୀ, ୧୯୮୬।

(୫) Towards Enlightened & Human Society (ରାମମୂର୍ତ୍ତି କମିଶନ) MHRD (Education) ନୂଆଦିଲ୍ଲୀ, ୧୯୯୦।

(୬) ଓଡ଼ିଶା ସରକାର Report on the Activities of the Education Department, 1990-91, ଭୁବନେଶ୍ୱର।

(୭) Eighth Plan, 1992-97 & Annual Plan Vol. I, Bhubaneswar, 1991.

(୮) ଜଗନ୍ନାଥ ମହାନ୍ତି, Indian Education in the Emerging Society, Sterling Publishers, New Delhi, 1990.

(୯) J. Mohanty & B. Mohanty, Early Childhood Education, କଟକ ପବ୍ଲିସିଂ ହାଉସ୍, ୧୯୮୬।



୨୯୩୫, ଗୌରୀ ନଗର,
ମାଣିକ ବିଶ୍ୱନାଥ ସ୍ମୃତି ସଦନ,
ଭୁବନେଶ୍ୱର-୭୫୧୦୦୨।

# ଉତ୍କଳ ପ୍ରସଙ୍ଗର
# ସତ୍ତ୍ୱ ତଥା ଅନ୍ୟାନ୍ୟ ସୂଚନା ସମ୍ପର୍କିତ ବିବରଣୀ

## ଫର୍ମ ନଂ ୪

## (ନିୟମାବଳୀ-୮)

| | | |
|---|---|---|
| (୧) ପ୍ରକାଶନର ସ୍ଥାନ | .. | ଭୁବନେଶ୍ୱର |
| (୨) ପ୍ରକାଶନର ସମୟ କାଳ | .. | ମାସିକ |
| (୩) ମୁଦ୍ରଣକାରୀଙ୍କ ନାମ | .. | ଶ୍ରୀ ମାନବେଶ ମୁଖାର୍ଜୀ, ଆଇ: ପି: ଏସ୍: ଓଡ଼ିଶା ସରକାରଙ୍କ ନିମନ୍ତେ ଓ ତରଫରୁ । |
| ଜାତୀୟତା | .. | ଭାରତୀୟ |
| ଠିକଣା | .. | ନିର୍ଦ୍ଦେଶକ, ଓଡ଼ିଶା ସରକାରୀ ମୁଦ୍ରଣାଳୟ କଟକ–୭୫୩୦୧୦ । |
| (୪) ପ୍ରକାଶକଙ୍କ ନାମ | .. | ଶ୍ରୀ କାଳୀ କୁମାର ରଥ, ଆଇ: ଏ: ଏସ୍: ନିର୍ଦ୍ଦେଶକ ତଥା ଅତିରିକ୍ତ ଶାସନ ସଚିବ, ସୂଚନା ଓ ଲୋକ ସମ୍ପର୍କ ବିଭାଗ, ଭୁବନେଶ୍ୱର–୭୫୧୦୦୧ । |
| (୫) ମୁଖ୍ୟ ସମ୍ପାଦକଙ୍କ ନାମ | .. | ଶ୍ରୀ ସତୀଶ୍ ପାତ୍ର |
| ଜାତୀୟତା | .. | ଭାରତୀୟ |
| ଠିକଣା | .. | ମୁଖ୍ୟ ସମ୍ପାଦକ, ସୂଚନା ଓ ଲୋକ ସମ୍ପର୍କ ବିଭାଗ, ଓଡ଼ିଶା ସରକାର, ଭୁବନେଶ୍ୱର–୭୫୧୦୦୧ । |
| ଯେଉଁ ବ୍ୟକ୍ତିବିଶେଷ ସମ୍ବାଦପତ୍ର ସତ୍ତ୍ୱାଧିକାରୀ ହୋଇଥିବେ ଓ ଅଂଶୀଦାର ହୋଇଥିବେ କିମ୍ବା ସମୁଦାୟ ମୂଳଧନର ଏକ ଶତାଂଶରୁ ଅଧିକ ମୂଳଧନ ବିନିଯୋଗ କରିଥିବେ ସେମାନଙ୍କ ନାମ ଓ ଠିକଣା । | .. | ଓଡ଼ିଶା ସରକାର, ଭୁବନେଶ୍ୱର । |

ମୁଁ ଶ୍ରୀ କାଳୀ କୁମାର ରଥ, ନିର୍ଦ୍ଦେଶକ ତଥା ଅତିରିକ୍ତ ଶାସନ ସଚିବ, ସୂଚନା ଓ ଲୋକ ସମ୍ପ... ବିଭାଗ, ଭୁବନେଶ୍ୱର, ଏତଦ୍ୱାରା ଘୋଷଣା କରୁଅଛି ଯେ, ଉପରଲିଖିତ ବିବରଣୀମାନ ମୋ ଜାଣିବା... ସତ୍ୟ ଅଟେ ।

ସ୍ୱା–କାଳୀ କୁମାର ର...
ପ୍ରକାଶକଙ୍କ ଦସ୍ତ...

# ଗଛ ଆମର ବନ୍ଧୁ

ଶରତ କୁମାର ବିଶ୍ୱାଳ

(୧)

ଗଛ ଗୋଟିଏ ଲଗାରେ ଭାଇ
ପାଣିଟା ମୂଳେ ଦିଅ
ଗଛ ବଞ୍ଚିଲେ ଆମେ ବଞ୍ଚିବା
ମନରେ ରଖିଥାଅ ।

(୨)

ବଞ୍ଚିବା ପାଇଁ ଅମଳଜାନ
ଗଛ ଆମକୁ ଦିଏ
ବିଷାକ୍ତ ବାଷ୍ପ ଅଙ୍ଗାର କାମ୍ଳ
ବାୟୁରୁ ଛାଣି ନିଏ ।

(୩)

ଚେରରେ ତା'ର ମାଟିକୁ ବାନ୍ଧି
ଯତନେ ରଖିଥାଇ
ପତ୍ରରୁ ତା'ର ଜୈବିକ ସାର
ପାଉଛି ଚଷାଭାଇ ।

(୪)

ମାଟିତଳର ଜଳସ୍ତରକୁ
କରାଇ ନିୟନ୍ତ୍ରଣ
ଫୁଲ ଫଳରେ ତୋଷଇ ଚିତ୍ତ
କରି ସେ ଛାୟାଦାନ ।

(୫)

ବଳକା ପାଣି ପତ୍ର ଦେହରୁ
ଛାଡ଼େ ସେ ବାଷ୍ପ କରି
ହୋଇଲେ ଥଣ୍ଡା ଆକାଶୁ ବର୍ଷା
ପାଣି ପଡ଼ଇ, ଝରି ।

(୬)

ଡାଳରେ ତା'ର ଜାତି ଜାତିକା
ପକ୍ଷୀ କରନ୍ତି ବସା
ଶୀତଳ ଛାଇ ମୂଳରେ ତା'ର
ପ୍ରାଣୀକୁ ଦିଏ ଆଶ୍ରା ।

(୭)

ଔଷଧ ମହୁ ଜାଳେଣି କାଠ
ଯୋଗାଇ ଥାଏ ସେହି
ଗଛ ଆମର ପରମବନ୍ଧୁ
ତା' ପରା ବନ୍ଧୁ ନାହିଁ ।

ଅଧ୍ୟକ୍ଷ,
ସରକାରୀ ଉଚ୍ଚତର ମାଧ୍ୟମିକ ବିଦ୍ୟାଳୟ,
ସାଲେପୁର, କଟକ ।



ରବୀନ୍ଦ୍ର ମଣ୍ଡପଠାରେ ଅଯୋଜିତ ୭ମ ଶିଶୁ ମେଳା ଉତ୍ସବର ଉଦ୍‌ଯାପନୀ ଉତ୍ସବରେ ସୂଚନା ଲୋକ ସମ୍ପର୍କ ମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ବୈରାଗୀ ଜେନା ଜଣେ ଶିଶୁ କଳାକାରଙ୍କୁ ପୁରସ୍କାର ପ୍ରଦାନ କରୁଛନ୍ତି ।



# ଶ୍ରଦ୍ଧାଞ୍ଜଳି

ଶ୍ରୀ ଯାଦବ ମଣ୍ଡ

ଗତ ଜାନୁଆରୀ ୨୯ ତାରିଖ ଦିନ ଓଡ଼ିଶାର ଅନ୍ୟତମ ବିଶିଷ୍ଟ ସ୍ୱାଧୀନତା ସଂଗ୍ରାମୀ ତଥା ରାଜ୍ୟ ଖଦୀ ଓ ଗ୍ରାମୋଦ୍ୟୋଗ ବୋର୍ଡର ସଭାପତି ପଦ୍ମଚରଣ ବାବୁଙ୍କ ପରଲୋକ ଗମନ ଆମମାନଙ୍କ ପକ୍ଷେ ବାସ୍ତବିକ୍ ଏକ ଦାରୁଣ ଦୁଃସମ୍ବାଦ । ଏଇଠି ମନକୁ ଆସେ ଶ୍ରୀମଦ୍ ଭାଗବତର ଆପ୍ତବାଣୀ–

"ମର୍ତ୍ତ୍ୟ ମଣ୍ଡଳେ ଦେହ ବହି,
ଦେବତା ହେଲେ ହେଁ ମରଇ ॥"

ଧରାବକ୍ଷରେ ଦେହ ଧାରଣ ଓ ଦେହ ତ୍ୟାଗ – ଏ ଦୁଇଟି ମହାନ୍ ସତ୍ୟ ଅଲଂଘନୀୟ । ତେବେ ମଣିଷ ଜନ୍ମର ସାର୍ଥକତା ସେଇଠି ସିଦ୍ଧ ହୁଏ, ଯେତେବେଳେ କି ମୃତ୍ୟୁର ଶୀତଳ ଆଲିଙ୍ଗନରେ କବଳିତ ହେଲାପରେ ତା'ର କର୍ମମୟ ଜୀବନର କର୍ମ-କୁଶଳତାକୁ ଅନ୍ୟମାନେ ଭୁଲି ନ ପାରନ୍ତି । ତା'ର ଜୀବନାଦର୍ଶକୁ ଅନ୍ୟମାନେ ମନେ ପକାଇ ହଠାତ୍ ତା'ର ଅବର୍ତ୍ତମାନରେ ସେ କରିଯାଇଥିବା ମହତ୍ କର୍ମକୁ ଝୁରି ହୁଅନ୍ତି । ସେହିଭଳି ମଣିଷଟିଏ ଆମମାନଙ୍କ ଭିତରେ ଥିଲେ ପଦ୍ମଚରଣ ବାବୁ । ସେ କି ଆଜି ମରି ମଧ୍ୟ ଆମମାନଙ୍କ ପାଇଁ ଅମର ।

ଓଡ଼ିଶାର ଅନ୍ୟତମ ବିଶିଷ୍ଟ ବିପ୍ଳବୀ ତଥା ଅଗ୍ରଗଣ୍ୟ ସ୍ୱାଧୀନତା ସଂଗ୍ରାମୀ ନବକୃଷ୍ଣ ଚୌଧୁରୀଙ୍କ ପଟ୍ଟଶିଷ୍ୟ ପଦ୍ମଚରଣ ବାବୁ ଅତି ଅଳ୍ପ ବୟସରେ ସ୍କୁଲ ପାଠ ଛାଡ଼ି ସ୍ୱାଧୀନତା ସଂଗ୍ରାମରେ ଝାସ ଦେଇଥିଲେ । ଏକ ସ୍ୱଚ୍ଛଳ ସାମନ୍ତ ପରିବାର ସନ୍ତାନ ଭାବରେ ତତ୍କାଳୀନ ବ୍ରିଟିଶ୍ ରାଜକୁ ସମାଲୋଚନା ବା ପ୍ରତିରୋଧ କରିବାରେ ସେ ଯେଉଁ ଗୁରୁତ୍ୱପୂର୍ଣ୍ଣ ଅଥଚ ବିପଦସଙ୍କୁଳ ପଦକ୍ଷେପ ନେଇଥିଲେ, ତାହା ବାସ୍ତବିକ୍ ଏକ ପ୍ରଶଂସନୀୟ ପଦକ୍ଷେପ । ଦେଶ-ମାତୃକାକୁ ପରାଧୀନତାର ଶୃଙ୍ଖଳରୁ ମୁକ୍ତ କରିବା ପାଇଁ ସେ ସମସ୍ତ ନେତୃବୃନ୍ଦ ଓ ସହଯୋଗୀ ସଂଗ୍ରାମୀମାନଙ୍କ ସହିତ ସେ ପାଦକୁ ପାଦ ମିଳାଇ ସ୍ୱାଧୀନତା ସଂଗ୍ରାମକୁ ଆଗେଇ ନେଇ ଯାଇ ଯାଉ, ନିଜର ବ୍ୟକ୍ତିଗତ ଶିକ୍ଷାକ୍ଷେତ୍ରରେ ପଛେଇ ଗଲେ । ଦୋଷ ମନରେ ତାଙ୍କର କ୍ଷୋଭ ନଥିଲା । ଶିକ୍ଷାନୁଷ୍ଠାନର ଅନୁଭବିତ ଶିକ୍ଷା ନଥିଲେ ମଧ୍ୟ ସେ ନିଜସ୍ୱ ସାଧନା ଓ ନିଷ୍ଠା ବଳରେ ନିଜର ଜ୍ଞାନ ପିପାସାକୁ ପରବର୍ତ୍ତୀ ପର୍ଯ୍ୟାୟରେ ଯଥେଷ୍ଟ ସମୃଦ୍ଧ କରିପାରିଥିଲେ ।

ଜାତିଗତ ବାଦବିବାଦ ଯେତେବେଳେ ଆମ ସମାଜକୁ କଳୁଷିତ କରିବା ପାଇଁ ବସିଥିଲା, ସେତେବେଳେ ଏକ ବେଳିଷ୍ଟ ଜନ ... ଜାଗରଣରେ ପ୍ରତିବନ୍ଧକ ସୃଷ୍ଟି କରୁଥିଲା, ଯେତେବେଳେ ସେ ନିଜେ ଖଣ୍ଡାୟତ ହୋଇ ଓ ପୁରୀ ଜିଲ୍ଲାରେ ଖଣ୍ଡାୟତ କ୍ଷତ୍ରିୟ ମହାସ... ଗଠନ କରି ମଧ୍ୟ ଏକ କରଣ ପରିବାରରେ ବିବାହ କରିଥିଲେ ତତ୍କାଳୀନ ରକ୍ଷଣଶୀଳ ସମାଜରେ ଯେତେବେଳେ ହରିଜ... ସମ୍ପ୍ରଦାୟପ୍ରତି ସମାଜର ସବର୍ଣ୍ଣ ଗୋଷ୍ଠୀ ଘୃଣା ମନୋଭା... ପ୍ରଦର୍ଶନ କରୁଥିଲେ, ସେତେବେଳେ ପଦ୍ମଲୋଚନ ବାବୁ ସମ... ପ୍ରକାର ଆକ୍ଷେପ ଓ ସମାଲୋଚନାକୁ ଭ୍ରୂକ୍ଷେପ ନକରି ରାଷ୍ଟ୍ର... ଜନକ ମହାତ୍ମା ଗାନ୍ଧୀଙ୍କ ଆଦର୍ଶରେ ଉଦ୍‌ବୁଦ୍ଧ ହୋ... ହରିଜନମାନଙ୍କ ସହିତ ପଙ୍‌କ୍ତି ଭୋଜନରେ ଯୋଗ ଦେଉଥିଲେ ଏହା କ'ଣ ତାଙ୍କର ସମାଜବାଦୀ ଓ ପ୍ରଗତିବାଦୀ ଚିନ୍ତାଧାରା... ନିଦର୍ଶନ ନୁହେଁ କି ?

ସମୟକ୍ରମେ ସ୍ୱାଧୀନତାର ସ୍ୱାଦ ଦେଶବାସୀ ଚାଖିଲା ପରେ ପଦ୍ମଚରଣ ବାବୁଙ୍କ ବ୍ୟକ୍ତିଗତ ଜୀବନ ଅଧିକ ସଚେଷ୍ଟଙ୍କରୁ ... ବ୍ୟସ୍ତମୟ ହୋଇପଡ଼ିଲା । ସଂଗ୍ରାମୀ ପଦ୍ମଚରଣ ବାବୁ ପୁରୀ ... ନିର୍ବାଚନ ମଣ୍ଡଳୀରୁ ରାଜ୍ୟ ବିଧାନ ସଭା ଓ ଲୋକ ସଭାକୁ ... ପ୍ରତିନିଧିତ୍ୱ କରିବାର ସୁଯୋଗ ପାଇଥିଲେ । ବ୍ୟବସ୍ଥାପକ ସଭା... ଅତି ସତର୍କତାର ସହିତ ଓ ନିଷ୍ଠାର ସହିତ ତାଙ୍କ ଉପରେ ନ୍ୟସ୍ତ ... ଗୁରୁଦାୟିତ୍ୱ ତୁଲାଇବା ବେଳେ ସେ ଗାନ୍ଧୀବାଦୀ ଆଦର୍ଶରୁ ବିଚ୍ୟୁ... ହୋଇ ନଥିଲେ । ସାଧାରଣ ଗାଁଗହଳିର ଗରିବ ଓ ଉପେକ୍ଷି... ଜନସାଧାରଣଙ୍କର ସେ ଥିଲେ ପରମ ବନ୍ଧୁ । ତେଣୁ ଅତି ଆଦର ଓ ଆଗ୍ରହରେ ସେ ଏକ ଆମୀୟ ପରିଚୟ "ପଦ ଭାଇ" ଭାବ... ସର୍ବତ୍ର ପରିଚିତ ଥିଲେ ।

ରାଜନୀତିର ପଶାପାଲିରେ ଜଣେ ପ୍ରତିଷ୍ଠିତ ଖେଳୁଆଡ଼ ଭାବ... ସୁପରିଚିତ ପଦ୍ମଲୋଚନ ବାବୁ ବୟସର ପରିଣତ ପରିସ୍ଥିତିରେ ମ... କୌଣସି ପ୍ରକାରେ ସାଧାରଣ ଜନ-ଜୀବନରୁ ଉପେକ୍ଷି... ନଥିଲେ । ନିଜର ଅସାଧାରଣ ଧୀ-ଶକ୍ତି ଓ ମନୀଷା ବଳରେ ସେ ଯେଉଁ ସମୟୋପଯୋଗୀ ସିଦ୍ଧାନ୍ତ ଗ୍ରହଣ କରୁଥିଲେ ତା... ଉପଯୋଗୀତାକୁ ସମାଜ କଲ୍ୟାଣ ପାଇଁ ନିୟୋଜିତ କରି... ଉଦ୍ଦେଶ୍ୟରେ ତଥା ତାଙ୍କର ଗାନ୍ଧୀବାଦୀ ଆଦର୍ଶ ଓ ଖଦୀପ୍ରେ... ମୋହକୁ ରାଜ୍ୟ ପାଇଁ ଆବଶ୍ୟକୀୟ ମନେକରି ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ... ରାଜ୍ୟ ଖଦୀ ଓ ଗ୍ରାମୋଦ୍ୟୋଗ ବୋର୍ଡର ସଭାପତି ଆସନରେ ବସାଇଥିଲେ । ଏହା ସହିତ ସେ ମଧ୍ୟ ପୁରୀ-ନିମାପଡ଼ା ... ସମବାୟ ବ୍ୟାଙ୍କର ସଭାପତି ଦାୟିତ୍ୱ ଓ ସ୍ୱାଧୀନତା ସଂଗ୍ରାମୀ ... ପେନ୍‌ସନ୍‌ଭୋଗୀମାନଙ୍କ ଭିତରେ ପଶି ଯାଇଥିବା ଦୁର୍ନୀତିର ... ପରୀକ୍ଷା ନିରୀକ୍ଷା କରିବା ପାଇଁ ପଠାଯାଇଥିବା କମି...

ସରକାରୀ ଦାୟିତ୍ୱ ମଧ୍ୟ ଏକା ଧାରାରେ ତୁଲାଉଥିଲେ । କେତେଗୁଡ଼ିଏ ଦାୟିତ୍ୱ ତୁଲାଇବା ଅବସରରେ ସେ କୌଣସିଠାରେ ମୋହରେ ମୁଲାହିଜା ନରଖି ଦୋଷୀ ସାବ୍ୟସ୍ତ ବ୍ୟକ୍ତିଙ୍କୁ ଦଣ୍ଡ ଦେବାରେ କାର୍ପଣ୍ୟତା ପ୍ରକାଶ କରିନାହାନ୍ତି ଓ ଫଳ ସ୍ୱରୂପ ଆଜି ଏହି ଅନୁଷ୍ଠାନମାନଙ୍କରେ କାର୍ଯ୍ୟ ଦକ୍ଷତା ଯଥେଷ୍ଟ ବୃଦ୍ଧି ପାଇପାରିଛି ।

ଶ୍ରୀ ପଦ୍ମଚରଣ ବାବୁଙ୍କ ପରି ଏକ ମହାନ ବ୍ୟକ୍ତି ଆମ ଗହଣରେ ନାହାନ୍ତି ସତ୍ୟ, ମାତ୍ର ତାଙ୍କର ଅବିସ୍ମରଣୀୟ ବ୍ୟକ୍ତିତ୍ୱ ଓ ନିଷ୍ଠାପର ଜୀବନାଦର୍ଶ ଆମ ଆଗରେ ଉଦ୍‌ଭାସିତ ଓ କାଳ-କାଳକୁ ଏହା ଶାଶ୍ୱତ ରହିବ । ଯଦି ଆମେ ଓ ବିଶେଷ କରି ଆମର ଯୁବ-ପିଢ଼ୀ ତାଙ୍କର ସେହି ମହାନ୍ ମହାର୍ଘ ଜୀବନାଦର୍ଶକୁ ପାଥେୟ କରି ନିଜ ନିଜ ଜୀବନକୁ ଶୃଙ୍ଖଳିତ କରିବାରେ ଅନ୍ତତଃ ନିଷ୍ଠା ପ୍ରକଟ କରନ୍ତେ, ତେବେ ଆମେ ନିଶ୍ଚିତ ଭାବେ ଏକ ସମୃଦ୍ଧ ଓଡ଼ିଶା ଗଠନ କରିବା ଦିଗରେ ଯଥେଷ୍ଟ ସଫଳତା ପାଇ ପାରିବା ଓ ଯଥାର୍ଥରେ ତାହାହିଁ ହେବ ପଦ୍ମଚରଣ ବାବୁଙ୍କ ପ୍ରତି ଆମର ଏକାନ୍ତ ଅନ୍ତରଙ୍ଗ ଶ୍ରଦ୍ଧାଞ୍ଜଳି ।

---

ରାଷ୍ଟ୍ରମନ୍ତ୍ରୀ,
ଶିଳ୍ପ ଓ ସହକାରୀ ଉଦ୍ୟୋଗ ।



ହିଞ୍ଜିଳିକାଟୁ ଦମକଳ କେନ୍ଦ୍ର ପ୍ରତିଷ୍ଠା ଉତ୍ସବରେ ସାଧାରଣ ଅଭିଯୋଗ ଓ ପେନସନ ମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ପ୍ରସନ୍ନ କୁମାର ପାଟ୍ଟଶାଣୀ ଓ ମତ୍ସ୍ୟ ଓ ପଶୁ ସମ୍ପଦ ମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ସୂର୍ଯ୍ୟନାରାୟଣ ପାତ୍ର ।

# ଅମର ଶହୀଦ
# ଲକ୍ଷ୍ମଣ ନାୟକ

ଆଲୋକ ଶତପଥୀ

"ଆମେ ଯେଉଁ ସ୍ୱରାଜ୍ୟ ପାଇଁ ଲାଗିଲେ ସେହି ସ୍ୱରାଜ୍ୟକୁ ଦେଖି ନପାରିବାରୁ ମନରେ କିଛି ଦୁଃଖ । ଏବେ ଜୀବନରେ ରହିଗଲା ।" ଏ ଥିଲା ଫାଶୀଖୁଣ୍ଟରେ ଚଢ଼ିବା ପୂର୍ବରୁ ଜେଲ୍‌ସାଥୀ ତଥା ଓଡ଼ିଶାର ପୂର୍ବତନ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ସଦାଶିବ ତ୍ରିପାଠୀଙ୍କୁ ଶହୀଦ୍ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ନାୟକଙ୍କର ଶେଷ ବକ୍ତବ୍ୟ ।

ସ୍ୱାଧୀନତା ସଂଗ୍ରାମର ବହ୍ନି ଯେତେବେଳେ ସାରା ଭାରତରେ ଜଳି ଉଠିଥିଲା, ଠିକ୍ ସେତେବେଳେ ହିଁ ଏହାର ମଶାଲ ଧରି ଦୁର୍ଗମ ବଣପାହାଡ଼ ଘେରା ଅନ୍ଧାରୀ ଇଲାକାକୁ ମୁକ୍ତିର ଆଲୋକ ଦେଖାଇବା ପାଇଁ ଶହୀଦ୍ ବୀର ଲକ୍ଷ୍ମଣ ନାୟକ ଜନ୍ମଗ୍ରହଣ କରିଥିଲେ ମାଲକାନଗିରିର ତେନ୍ତୁଲିଗୁଡ଼ା ଗ୍ରାମରେ । ସେଦିନ ଥିଲା ୧୮୯୯ ମସିହା ନଭେମ୍ବର ୨୨ ତାରିଖ ।

ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କ ପିତାଙ୍କ ନାମ ପଦଲମ ନାୟକ । ଜାତିରେ ବୀର ଭୂମିଆ । ପଦଲମ ଜୟପୁରର ରାଜାଙ୍କ ଅମଳରେ ଜଣେ ମୁସ୍ତାଦାର ବା ଜମିଦାର ଥିଲେ । ୧୯ ବର୍ଷ ବୟସରେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ବିବାହ କରିଥିଲେ ସାନଗୁଡ଼ାର ଘାସି ଭୂମିଆଙ୍କ ଝିଅ ମଙ୍ଗୁଳିକୁ । ତା'ପରେ ଲକ୍ଷ୍ମଣଙ୍କର ଏକ କନ୍ୟା ଓ ପୁଅ ସନ୍ତାନ ଜନ୍ମ ହୋଇଥିଲା । ସେମାନଙ୍କର ନାମ କୌଶଲ୍ୟା ଏବଂ ରଘୁନାଥ । ୧୯୩୦ ମସିହାରେ ପଦଲମ ଅବସର ନେଲାପରେ ଗ୍ରାମବାସୀମାନେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ନାୟକଙ୍କୁ ମୁସ୍ତାଦାର ରୂପେ ମନୋନୀତ କଲେ ।

୧୯୪୨ ମସିହାରେ ଗାନ୍ଧିଜୀଙ୍କ ଡାକରାରେ ସାରା ଭାରତରେ ଭାରତ ଛାଡ଼ ଆନ୍ଦୋଳନ ତେଜି ଉଠିଲା । ଏହି ସମୟରେ ହିଁ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ନାୟକ ସ୍ୱାଧୀନତା ସଂଗ୍ରାମରେ ଝାସ ଦେଇଥିଲେ । ଇଂରେଜ ଶାସନ ବିରୋଧରେ "ଜମା ଦିଅନ୍ତୁନି ବା ମେଳି" ଲକ୍ଷ୍ମଣ ନାୟକଙ୍କ ନେତୃତ୍ୱରେ ସର୍ବପ୍ରଥମେ ମାଲକାନଗିରିର ପାର୍ବତ୍ୟ ଅଞ୍ଚଳରେ ଆରମ୍ଭ ହୋଇଥିଲା । ଏହା ପରେ ପରେ କୋରାପୁଟ ଜିଲ୍ଲାରେ ତତ୍କାଳୀନ କଂଗ୍ରେସ ନେତୃବୃନ୍ଦ ସଦାଶିବ ତ୍ରିପାଠୀ, ରାଧାକୃଷ୍ଣ ବିଶ୍ୱାସରାୟ, ରାଧାମୋହନ ସାହୁ ଏବଂ ନୀଳକଣ୍ଠ ସାହୁଙ୍କ ପ୍ରେରଣାରେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ନାୟକ ମାଲକାନଗିରି ଅଞ୍ଚଳରେ ସ୍ୱାଧୀନତା ଆନ୍ଦୋଳନକୁ ତୀବ୍ରତର କରି ସେହି ଅଞ୍ଚଳର ଅଦ୍ୱିତୀୟ ନେତା ରୂପେ ପରିଗଣିତ ହେଲେ ।

୧୯୪୨ ମସିହା ଅଗଷ୍ଟ ମାସ ୨୧ ତାରିଖରେ ମାଥିଲି ଥାନାରେ ଏକ ବଡ଼ ଧରଣର ଆନ୍ଦୋଳନ ସଂଗଠିତ ହେଲା । ଏହାର ନେତୃତ୍ୱ ନେଇଥିଲେ ନିଜେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ନାୟକ । ତାଙ୍କ ନେତୃତ୍ୱରେ ମାଥିଲି ଅଞ୍ଚଳର ଅଧିବାସୀମାନେ ଏକତ୍ରିତ ହେଲେ ଓ ମାଥିଲି ଥାନା ସମ୍ମୁଖରେ ସତ୍ୟାଗ୍ରହ କରି ଥାନା ଉପରେ ତିରଙ୍ଗା ପତାକା ଉଡ଼ାଇବା ପାଇଁ ଶପଥ ନେଲେ । ବନ୍ଦେ ମାତରମ୍ ଧ୍ୱନିରେ ଚତୁର୍ଦ୍ଦିଗ କମ୍ପି ଉଠିଲା । ଜନସ୍ରୋତ ମାଡି ଗଲା ମାଥିଲି ଥାନା ଆଡ଼କୁ । ମାଥିଲି ଥାନା ଇନ୍‌ସପେକ୍ଟର ଏମ୍. ଭଗାନାଇଡୁଙ୍କୁ ଦୋରାଙ୍କ ନେତୃତ୍ୱରେ ମାଥିଲି ପୋଲିସ ସମବେତ ଜନତାଙ୍କୁ ବେଆଇନ୍ ଘୋଷଣା କଲେ ଓ ହଠାତ୍ ଗୁଳିଚାଳନା ଆରମ୍ଭ କଲେ । ଗୁଳି ମୁହଁରେ ଅନେକ ଲୋକ ମୃତାହତ ହେଲେ । ବିପ୍ଳବୀ ନେତା ଲକ୍ଷ୍ମଣ ନାୟକଙ୍କୁ ଟାଣି ଟାଣି ପୋଲିସ୍ ନେଇଗଲେ ଥାନା ଭିତରକୁ । ତା'ପରେ ତାଙ୍କ ଉପରେ ଚାଲିଲା ଅକଥନୀୟ ଅତ୍ୟାଚାର ।

ପୋଲିସର ଉଦ୍ଦେଶ୍ୟ ଥିଲା ଲକ୍ଷ୍ମଣ ନାୟକଙ୍କ ଉପରେ ମାଡ଼ ଦେଖି ଉପସ୍ଥିତ ଜନତା ଛତ୍ରଭଙ୍ଗ ହେବେ । କିନ୍ତୁ ଫଳ ହେଲା ଓଲଟା । ଶହ ଶହ ସଂଖ୍ୟାରେ ଆନ୍ଦୋଳନକାରୀମାନେ ଥାନା ଆଡ଼କୁ ମାଡ଼ି ଆସିଲେ । ଏଥିରେ ପୋଲିସ ବାହିନୀ ଉତ୍ତେଜିତ ହୋଇ ଗୁଳିଚାଳନା କଲେ । ଟିମସଗୁଡ଼ାର ଲିଙ୍ଗ ଭୂମିଆ ତିରଙ୍ଗା ପତାକା ଧରି ଥାନା ଛାତ ଉପରକୁ ଚଢ଼ିଲେ । କିନ୍ତୁ ପତାକାକୁ ଛାତ ଉପରେ ଲଟକାଇ ଦେବା ପୂର୍ବରୁ ପୋଲିସ ଗୁଳିରେ ସେ ପତାକା ସହ ତଳେ ପଡ଼ି ଶହୀଦ୍ ହୋଇଗଲେ । ସଙ୍ଗେ ସଙ୍ଗେ ତାଙ୍କଠୁ ପତାକାଟି ତୋଳି ନେଲେ ସରଗିଗୁଡ଼ାର ନକୁଳ ମାଡ଼କାମି । ସେ ମଧ୍ୟ ପତାକା ବାନ୍ଧିବା ପୂର୍ବରୁ ଟଳି ପଡ଼ିଲେ ପୋଲିସ ଗୁଳି ମୁହଁରେ । ତା'ପରେ ଘନ ଘନ ଗୁଳି ଚାଲିଲା ନିରସ୍ତ୍ର ଜନତାଙ୍କ ଉପରେ । ମଣ୍ଡାରିଗୁଡ଼ାର ସମରା ନାୟକ, ସାନଗୁଡ଼ାର ଗୋପୀ ପୂଜାରୀ, କିଆଙ୍ଗର କେଣ୍ଡେସ୍ୱାମୀ ଝରିଆ, ବିମଳପୁଟର ଖୁରୁ କୋଟିଆ, ବଇସଖା ଘାଟର ଉଦୟ ନାଥ ଓଡ଼ି, ତେମୁରପଲ୍ଲୀର ବଳରାମ ଭୂମିଆଙ୍କ ଭଳି ଅନେକ ଅନେକ ସଂଗ୍ରାମୀ ଶହୀଦ୍ ହେଲେ ମାତୃଭୂମିର ଜୟଗାନ କରି ।

ନିରୀହ ଜନତା ଉପରେ ଗୁଳିଚାଳନା ସମୟରେ ଫରେଷ୍ଟ ଗାର୍ଡ ଜି. ରାମାୟା ମଦ୍ୟପାନ ଉନ୍ମତ୍ତ ଅବସ୍ଥାରେ ଜନତା ଉପରେ ଲାଠି ଚାଳନା କରିବାରେ ବ୍ୟସ୍ତ । ହଠାତ୍ ତାଙ୍କ ମୁଣ୍ଡରେ ଆଘାତ ଲାଗିବାରୁ ସେ ସେଠାରେ ଟଳିପଡ଼ିଲେ । ଉପସ୍ଥିତ ଲୋକେ କହନ୍ତି ପୋଲିସ ଗୁଳି ବାଜିବାରୁ ସେ ସେଠାରେ ମରି ପଡ଼ିଗଲେ । ଫରେଷ୍ଟ ଗାର୍ଡ ଜି. ରାମାୟାର ମୃତ୍ୟୁରେ ପୋଲିସମାନେ କ୍ରୁଦ୍ଧ ହୋଇ ଷଡ଼ଯନ୍ତ୍ର କରି ଲକ୍ଷ୍ମଣ ନାୟକଙ୍କୁ ନରହତ୍ୟା ଅଭିଯୋଗରେ ଅଭିଯୁକ୍ତ କଲେ । ଅଗଷ୍ଟ ୨୧ ତାରିଖ

ଦିନ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ନାୟକଙ୍କ ଲାଠି ମାଡ଼ରେ ଫରେଷ୍ଟ ଗାର୍ଡ଼ ଜି. ରାମାୟାଙ୍କର ମୃତ୍ୟୁ ଘଟିଛି ବୋଲି ସେମାନେ ମିଥ୍ୟା ଅଭିଯୋଗ ଆଣି ଲକ୍ଷ୍ମଣ ନାୟକଙ୍କୁ ଗିରଫ କରିବା ପାଇଁ ତତ୍ପର ହେଲେ । ୧୯୪୨ ମସିହା ସେପ୍ଟେମ୍ବର ୨ ତାରିଖରେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ନାୟକଙ୍କୁ ଗିରଫ କରାଗଲା ।

୧୯୪୨ ମସିହା ଅକ୍ଟୋବର ମାସରେ ଅତିରିକ୍ତ ସେସନ୍ସ ଜଜ୍ ଶ୍ରୀ ଭି. ରାମନାଥନଙ୍କ କୋର୍ଟରେ ବିଖ୍ୟାତ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ନାୟକ କେଶର ବିଚାର ଖୋଲିଲା । ୧୯୪୨ ମସିହା ନଭେମ୍ବର ୧୩ ତାରିଖରେ ବିଚାରପତି ତାଙ୍କ ରାୟ ଦେଲେ, "ଜି. ରାମାୟାର ମୃତ୍ୟୁ ପାଇଁ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ନାୟକଙ୍କୁ ଦୋଷୀ ସାବ୍ୟସ୍ତ କରି ତାଙ୍କୁ ଚରମ ଦଣ୍ଡ ପ୍ରଦାନ କରୁଛି । ତାଙ୍କୁ ଫାଶୀ ଖୁଣ୍ଟରେ ମୃତ୍ୟୁ ପର୍ଯ୍ୟନ୍ତ ଝୁଲାଇବା ପାଇଁ ନିର୍ଦ୍ଦେଶ ଦେଉଛି ।" ଲକ୍ଷ୍ମଣ ନାୟକଙ୍କୁ ଫାଶୀ ଦେବା ପାଇଁ ୧୯୪୨ ମସିହା ନଭେମ୍ବର ୨୬ ତାରିଖରେ ବ୍ରହ୍ମପୁର ଜେଲକୁ ସ୍ଥାନାନ୍ତରିତ କରାଯାଇଥିଲା ।

୧୯୪୩ ମସିହା ମାର୍ଚ୍ଚ ୨୯ ତାରିଖ ଭୋର ୫ ଘଣ୍ଟା ସମୟରେ ବ୍ରହ୍ମପୁର ଜେଲରେ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ନାୟକଙ୍କୁ ଫାଶୀ ଖୁଣ୍ଟରେ ଝୁଲାଇ ଦିଆଗଲା । ଫାଶୀ ଖୁଣ୍ଟରେ ଚଢ଼ିବା ପୂର୍ବରୁ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ନାୟକ ବଡ଼ ପାଟିରେ ବ୍ୟକ୍ତ କଲେ, "ସୂର୍ଯ୍ୟ ଯଦି ସତ୍ୟ ହୋଇଥାଏ, ଚନ୍ଦ୍ର ଯଦି ସତ୍ୟ ହୋଇଥାଏ, ତେବେ ଭାରତମାତା ଯେ ସ୍ୱାଧୀନ ହେବ, ତାହା ମଧ୍ୟ ସେହି ପରି ସତ୍ୟ ହେବ ।"

ଆଜି ଦେଶ ସ୍ୱାଧୀନ ହୋଇଛି ସତ, କିନ୍ତୁ ଲକ୍ଷ୍ମଣ ନାୟକଙ୍କ ଶେଷ ଜୀବନର ସ୍ୱପ୍ନ ସ୍ୱରାଜ୍ୟ ବର୍ତ୍ତମାନ ସୁଦ୍ଧା ପହଞ୍ଚି ପାରିନାହିଁ । ତେବେ ଯେଉଁ ଶହୀଦ୍ ବୀର ସଂଗ୍ରାମୀମାନଙ୍କର ତ୍ୟାଗପୂତ ଜୀବନର ପ୍ରତିଦାନରେ ଅମେ ଆଜି ସ୍ୱାଧୀନ ହୋଇଛୁ, ସେମାନଙ୍କର ଦେଶପ୍ରେମ, ତ୍ୟାଗ ଏବଂ ନିର୍ଭୀକତା ଆଜି ଦେଶବାସୀଙ୍କୁ ଉଦ୍‌ବୁଦ୍ଧ କରୁ ।

---

ପୁଜାରୀପୁଟ, କୋରାପୁଟ ।



ଅପ୍ସରେଶ୍ୱରଠାରେ ଗଣକବି ସ୍ମୃତି ସଂସଦ, ମାହାଙ୍ଗା ଆନୁକୂଲ୍ୟରେ ଆୟୋଜିତ ଗଣକବି ଜୟନ୍ତୀ ଉତ୍ସବରେ ଅର୍ଥ ମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ବେଦ ପ୍ରକାଶ ଅଗ୍ରୱାଲା, ଶ୍ରମ ମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ପ୍ରଫୁଲ୍ଲ ସାମଲ ।

# ସାର୍ଥକ ସ୍ୱପ୍ନ

## ବୃନ୍ଦା ଭୋଇର ସୁନା ସଂସାର

ସ୍ୱାଧୀନ ଦେଶ ଭାରତର ଗ୍ରାମାଞ୍ଚଳର ଅଭ୍ୟୁତ୍ଥାନରେ ହିଁ ଦେଶର ପ୍ରଗତି ସମ୍ଭବ । ଏ ବିଷୟରେ ସରକାରଙ୍କର ସମସ୍ତ ଯୋଜନା ଗ୍ରାମାଞ୍ଚଳ ବିକାଶ ପ୍ରତି କାର୍ଯ୍ୟକାରୀ କରାଯାଉଛି । ଏହାର ସୁଫଳ କଟକ ଉପଖଣ୍ଡର ଡାଳସରଢ଼ା ଗ୍ରାମପଞ୍ଚାୟତସ୍ଥିତ ତମ୍ବୁଗୋଡ଼ ଗ୍ରାମରେ ପ୍ରତିଫଳିତ ହୋଇଛି । ଏତଦ୍ ବ୍ୟତୀତ 'ସବୁଜ ପତ୍ରିକା' ପାଇଥିବା ଶ୍ରୀମତୀ ହୀନ ଦେଈ ଓ ସ୍ୱାମୀ ଶ୍ରୀ ବୃନ୍ଦାନନ୍ଦ ଭୋଇଙ୍କ ଛୋଟ ପରିବାର ସୁଖୀ ପରିବାରର ଜ୍ୱଳନ୍ତ ଉଦାହରଣ ସଫଳ କାହାଣୀରେ ପ୍ରତିଫଳିତ ହୋଇ ପାରିଛି ।

ମହାନଦୀ କୂଳରେ ତମ୍ବୁରୁଗୋଡ଼ ଗ୍ରାମଟିରେ ୫୦ଟି ଘର ୨୬୬ ଜଣ ବାସ କରନ୍ତି । ଡାଳସରଢ଼ା ଗ୍ରାମପଞ୍ଚାୟତର ଏହା ଏକ ଆଦର୍ଶ ଗ୍ରାମ । ଏଠାରେ ୧୯୯୦-୯୧ ଆର୍ଥିକ ବର୍ଷ 'ଜବାହର ରୋଜଗାର ଯୋଜନା' ଅନୁଦାନରେ ୧୭ ହଜାର ଟଙ୍କା ବିନିମୟରେ ଗ୍ରାମର ସଂଯୋଗ ସଡ଼କ ମରାମତି ହୋଇଛି । ୮ ଜଣ ପରିବାର କଲ୍ୟାଣ ଅସ୍ତ୍ରୋପଚାର ହୋଇପାରିଛନ୍ତି । ଗ୍ରାମର କୋଠଘରରେ ପ୍ରାଥମିକ ବିଦ୍ୟାଳୟ ଚାଲିଛି । 'ସବୁଜ ପତ୍ରିକା' ପାଇଥିବା ଦମ୍ପତ୍ତି ଗ୍ରାମର ଅନ୍ୟମାନଙ୍କ ନିମନ୍ତେ ପ୍ରେରଣାର ଉତ୍ସ ହୋଇପାରିଛନ୍ତି । ୨ ଜଣଙ୍କୁ "ଜୀବନଧାରା" ଯୋଜନାରୁ ଆଦିବାସୀ ତଥା ତଫସିଲଭୁକ୍ତ ଲୋକ ହୋଇଥିବାରୁ ମିଳିଛି ।

୧୯୬୦ ମସିହାରେ ବୃନ୍ଦା ଭୋଇଙ୍କର ଜନ୍ମ । ୩୦ ବର୍ଷ ବୟସ । ଶ୍ରୀମତୀ ହୀନ ଦେଈ ତାଙ୍କର ସହଧର୍ମିଣୀ । ୧୯୭୮ ମସିହାରେ ବଡ଼ ପୁଅ ପଞ୍ଚାନନର ଜନ୍ମ ପରେ ସରକାରଙ୍କ ପ୍ରଚାର ବାର୍ତ୍ତା ଅନୁଯାୟୀ ବ୍ୟବଧାନ ରଖି ୧୯୮୩ରେ ଝିଅ ଅପର୍ଣ୍ଣାର ଜନ୍ମ । ଏହା ସେମାନଙ୍କ ଛୋଟ ପରିବାରର ନମୁନା । ଏ ଦୁଇଟି ସନ୍ତାନଙ୍କୁ ମଣିଷ କରି ପାରିଲେ ପେଟପୂରା ଖାଇବା ପିନ୍ଧିବା ସହ ଆଦର୍ଶ ଜୀବନ କରିବାକୁ ପତି-ପତ୍ନୀ ଦୁହେଁ ପ୍ରତିଜ୍ଞାବଦ୍ଧ । ନିଜର ମାତ୍ର ୨ ଏକର ଜମି । ଗ୍ରାମର ଉପକଣ୍ଠରେ ପାହାଡ଼ ତଳକୁ ସାଲାନୀ ନଦୀର କେନାଲ ପାଣି ଦ୍ୱାରା ଲୋକଙ୍କର ଜମି ସହିତ ବୃନ୍ଦା ଭୋଇଙ୍କର ଜମି ମଧ୍ୟ ଜଳସେଚିତ ହେଉଛି । ଏହା ବ୍ୟତୀତ ଆୟର ଅନ୍ୟ ପନ୍ଥା ନାହିଁ । ଏଣୁ ସୀମିତ ସମ୍ବଳ ମଧ୍ୟରେ ନିଜ ପରିବାର ସଂଖ୍ୟା ସୀମିତ ରଖି ୩୦-୯-୧୯୮୪ରେ ପରିବାର କଲ୍ୟାଣ ଅସ୍ତ୍ରୋପଚାର କରିଦେଲେ । ପୁଅଟି ତୃତୀୟ ଶ୍ରେଣୀ ଓ ଝିଅଟି ଦ୍ୱିତୀୟ ଶ୍ରେଣୀରେ ପଢ଼ି ନିରକ୍ଷରତା ବ୍ୟାଧିରୁ ରକ୍ଷା ପାଉଛନ୍ତି । ହଳ-ବଳଦ ରଖି ଚାଷ କରୁଛନ୍ତି । ବାପ ଓ ପୁଅ ଉଭୟେ ବର୍ଷ ତମାମ କ୍ଷେତରେ ଲାଗି ପଡ଼ନ୍ତି । ପନିପରିବା ଚାଷ ଓ ବିହନ ସହ ଫସଲ ଉତ୍ପାଦନ ବଢ଼ିଲେ ବୃନ୍ଦା ଭୋଇଙ୍କ ଛୋଟ ସଂସାରଟିର ଖୁସି ଓ ଆନନ୍ଦ କହିଲେ ନସରେ । ଦୁଇଟି ସନ୍ତାନ ଯୋଗୁଁ 'ସବୁଜ ପତ୍ରିକା' ପାଇଛନ୍ତି । ଏବେ ଏହି ଦମ୍ପତ୍ତି ବେଶ୍ ଶାନ୍ତିରେ ଦିନ କାଟୁଛନ୍ତି ଏହା ଗ୍ରାମବାସୀଙ୍କ ନିମନ୍ତେ ପ୍ରେରଣାର ଉତ୍ସ ।

ଦାମୋଦର ପାତ୍ର,
ଉପଖଣ୍ଡ ସୂଚନା ଓ ଲୋକ ସମ୍ପର୍କ ଅଧିକାରୀ,
କଟକ ।



ସୋଭିଏତ୍ ମେଟାଲର୍ଜିକାଲ ଆମଦାନୀ ରପ୍ତାନୀ ନିଗମର ଆଠ ଜଣିଆ ପ୍ରତିନିଧି ଦଳ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ବିଜୁ ପଟ୍ଟନାୟକଙ୍କୁ ସଚିବାଳୟଠାରେ ଭେଟି ତୃତୀୟ ଇସ୍ପାତ କାରଖାନାର ବୈଷୟିକ ଜ୍ଞାନ କୌଶଳ ବିଷୟରେ ବିଶଦ ଆଲୋଚନା କରୁଛନ୍ତି ।



ଭୁବନେଶ୍ୱର ରବୀନ୍ଦ୍ର ମଣ୍ଡପଠାରେ ୭ମ ଶିଶୁ ଉତ୍ସବକୁ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ବିଜୁ ପଟ୍ଟନାୟକ ପ୍ରଦୀପ ଜାଳି ଉଦ୍‌ଘାଟନ କରୁଛନ୍ତି । ଉଚ୍ଚ ଶିକ୍ଷା ଓ ସଂସ୍କୃତି ମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ହେମନ୍ତ ପ୍ରସାଦ ମାଝୀ ଉକ୍ତ ଉତ୍ସବରେ ଉପସ୍ଥିତ ଅଛନ୍ତି । (୨୫/୨)



ଭୁବନେଶ୍ୱରଠାରେ ମାର୍ଚ୍ଚ ୫ ତାରିଖରେ ଅନୁଷ୍ଠିତ ହେବାକୁ ଯାଉଥିବା 'ପଞ୍ଚାୟତିରାଜ ଦିବସ' ବିଷୟରେ ସଚିବାଳୟଠାରେ ଏକ ସମ୍ପାଦକ ସମ୍ମିଳନୀରେ ପଞ୍ଚାୟତିରାଜ ମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ଦାମୋଦର ରାଉତଙ୍କ ଉଦ୍‌ବୋଧନ ।

VOL. XLIX No. 8 UTKAL PRASANGA Regd. No. O—BN—05/9[illegible]
Licence No. C.R.N.P. 5—Licensed to post without Pre-payment

ଗୁଜରାଟର ଶିକ୍ଷାମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ଶଶିକାନ୍ତ ଲାଖାନି ଓ ଶ୍ରମ ମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ରାମସିଂଭାଇ ପାରମର୍ ସଚିବାଳୟଠାରେ ମୁଖ୍ୟମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ ବିଜୁ ପଟ୍ଟନାୟକଙ୍କ ସହିତ ଆଲୋଚନା କରୁଛନ୍ତି । (୭/୨)





ଆମେରିକାର ଓହିଓ ପାୱାର କମ୍ପାନୀର ଉପସଭାପତି ଡୁଇଟି ଏଚ: ଲାଭାନସ ଓ ସନ୍‌ବେଲଟ୍ ଇଣ୍ଡଷ୍ଟ୍ରିଆଲ୍ କନ୍‌ସଲ୍ଟାଣ୍ଟର ମୁଖ୍ୟ ଡାଭିଡ୍ ସିଃ ବ୍ୟାରେଟ୍ ଓଡ଼ିଶାର ଶକ୍ତି ମନ୍ତ୍ରୀ ଶ୍ରୀ କାଳିନ୍ଦୀ ବେହେରାଙ୍କ ସହିତ ଓଡ଼ିଶାରେ ଶକ୍ତି କ୍ଷେତ୍ରରେ ସପକ୍ଷ ବିନିଯୋଗ ବିଷୟରେ ଆଲୋଚନା କରୁଛନ୍ତି । (୧୨/୨)

Printed at Orissa Government Press, Cuttack-753 010

